

## Bubakar Bóris Jóob

*Le temps de Tamango* (1981), *Les tambours de la mémoire* (1990) ak *Le Cavalier et son ombre* (1997) bokk nañu ci téere yi tax ñu ràññee Bubakar Bóris Jóob ci wàllu ladab. Wànte *Murambi, le livre des ossements* (2000) moo gën a siiw ci li mu bind ci làkku tubaab. Mu ko jagleel Ruwandaa, di ci nettali ñaawteef yu jéggi dayo ya fa nguuru Kigali gi defoon ci atum 1994, tegale100 fan yoo xam ni bés bu Yàlla sàkk mu bóom 10.000 Tutsi.
Bubakar Bóris Jóob génne na yit ay téerey xeltu, di ci leeral ni mu gise nekkinu Afrig tey ak it ëllëgam. Mën nañ cee lim *L'Afrique au-delà du miroir* ak bi mu mujjee yaxal, *La gloire des imposteurs*, te mook jigéenam Aminata Dramane Traoré ñu ciy weccee xalaat.
*Doomi Golo* (2003) la njëkk a bind ci wolof waaye xaar na juróom-benni at soog koo tekkil boppam ci tubaab, tudde ko *Les petits de la guenon* (2009). Ginnaaw gi lañ ko sotti ci español - *El libro de los secretos* (2015) - ak ci àngale - *Doomi Golo, the Hidden Notebooks* (2016).
Bu loolu weesoo, kërug móolukaay gu ñuy wax "2709 books" (www.2709books.com) boole na *Doomi Golo* ak *El libro de los secretos* def leen benn téere kott, dugal ko ci Internet. Jéego bu am solo la ndax léegi nit ki mën naa toog fi mu toog jàngandoo *Doomi Golo* ci ñaari kàllaama, kàllaamay Kocc Barma Faal ak bu Miguel de Cervantes Saavedra.
Bubakar Bóris Jóob tekki na yit *Une saison au Congo* bu Aimé Césaire, tudde ko *Nawetu deret* (2015).
*Bàmmeelu Kocc Barma* mooy ñaareelu téere nettaleem ci wolof.

***Kafe bu naree neex su baxee xeeñ.*** *Man mii xam naa ci dara ndax amul lu ma dàqal xetu kaasu kafeg njël. Tàmm naa yeewu suba teel, gaawtu teg ndox ci gaas bi, fàtte ko fab diir. Su ma delsee ci waañ wi tiim ko muy bax, damay mel ni kuy doxantu ci tefes giy déglu janq buy fóot di riimaale, picci gox biy def "ci-ri-pi-ci-ri-pi-pi", di ko awu. Noonu laa ciy sottee kafe gu mokk muy jolli, kër gi xeeñal la ko bann, ma daldi yëg ci saa si bànneex bu jéggi dayo, sama yaram wépp di noyyi, ma ni ci sama xel : "Su fi bésu tey bi yemoon sax neex !"*

*Guux bu njëkk bi yit, ak ni muy daagoo ci sama purux gi, wàcc nuggal samay butit, di leen làqarci ndànk-ndànk, jar na lu nekk. Kafe dëggëntaan a may tax a wax, nag. Sopp naa lool Lavazza, Segafredo ak Tirma. Potu Malongo bi tamit, fu ma ko fekk gaawtu jënd ko. Xanaa kay li Malongo bariwul Ndakaaroo ma ci jaaxal. Ñett yooyu ma lim laa tudde kafe dëggëntaan. Waxuma pëndaxu palastig bu ñuul boobu ñuy xóoyal, sànni ci begu suukar yëngal te soo koy naan yaa ngiy gaññ ni gone gu ñuy nàndal tulukuna. Xawma lu tax nit ñiy ñeme léeg-léeg lu metteek lu naqadi.*

*Tey ci altine ji, juróom-benni waxtu fekk na ma ma tàmbalee liggéey bu yàgg. Ci peggu lal bi laay fanaan ndax li may njëkk a jóg suba su ne Bàrtélémi Gómis, sama boroom-kër : bëgguma koo jéggi, di yàq i nelawam. Xam naa ni sax feek fukki simili mu fekksi ma ci néeg bii ma soppi biro, laaj ma fan laa tollu ci mbind mi, tooñ ma soog a jublu ciy mbiri boppam. Su weesoo liggéeyam, futbal ak pólitig rekk la Bàrt di waxtaane. Biig,*

*amul lu mu yakkul Donald Trump. Nee na njiitu Amerig li falu ayu-bés biñ génn, yaram wi neexul te, rax-ci-dolli, day lamsal ni li muy bañ a tudd.*

*Nataalu Bàrtélémi ak bu Xadi-Leena, sunu doom jin teel a wéetal, ñooŋ ma tiim, yenn saa yi ma siggi xool leen, ñu daldi may delloo démb.*

*Ba Xadi-Leenay dund, nun ñépp Yelen lan ko daan woowe.*

*Ñetteelu nataal bi, nataal bu mag bi te gën a fés, bu ndem-si-Yàlla ji Kinne Gaajoo.*

*Kinne, sama lépp la woon.*

*Muy yow miy jàng sama téere bii di sa moroom, kenn sañu ma cee laaj kan moo doon Kinne Gaajo. Ku dégg tur woowu sa xel day daldi dem ca sunu taalifkat bu mag ba. Bariwul li ñuy waxtaane mbirum ladab ci réew mi te duñ tudd Kinne Gaajo, ndax ñépp a jàpp ne mayu Yàlla dëgg la amoon. Ci kayitam yi ma jële Caaroy bi mu faatoo ci atum 2002, am na fu ci nguur giy jéem a meeb wëraakoni àddina si yépp, nax leen bañ deñsi-kumpa Senegaal, naan leen lu ngeen di xaar, fii la teraanga fekk baax, jàmm a ngiŋ fi ne ñoyy, Senegaal wute naak réewi Afrig yi nga xam ni ku jekku sa moroom bóom te yitam bari nay fentaakon yu yéem dunyaa. Ba ñuy lim fentaakon yooyu, turu Kinne Gaajo lañ jiital.*

*Léeg-léeg nit ki siiw, am bayre, ba askan wi dem ba defe ni Senegaal ba Senegaal daj, moom rekk a fi mas a tudd ni mu tudd. Soo nee Maryaama Ba walla Sémbéen Usmaan walla Baaba Maal, xel yépp ci benn doomu-Senegaal doŋŋ lañuy dem. Ndaanaan yooyu ma lim, Kinne Gaajo mën na leen a ñeenteel. Ba mu faatook léegee ngi bëgg a yàgg wànte taxul askan wi fàtte ko. Mën naa ni sax ba mu nelawee bañ teg ciy at lanuy door a xam dëgg kan moo doon Kinne Gaajo. Nun ñépp a koy tiitaroo tey. Caaroy ga mu dëkkoon, ca gox bu ñuy wax Ñetti-Guy, ak Tilaabéri ga mu juddoo, tudde nañ ko fay tali, gone yaa ngi jàng i taalifam, di leen tari ni ñuy taree* Femme noire *bu Lewopóol Sedaar Seŋoor mbaa* Xarnu bi *bu Sëriñ Musaa Ka. Wànte booy seet sax danga naan Kinne Gaajo bitim-réew la turam wi gënatee siiw. Man mi liggéey ay ati-at ciy mbiram, mënumaa wax ci ñaata làkk lañ tekkiy téereem, di leen faramfàcce guddeek bëccëg ci iniwérsite yi gën a mag ci àddina si. Ni ko ñépp xame, téereb taalifam bi mu tudde* Biddéewi diggu-bëccëg, *jur na fiy werante ak sax i xuloo yu*

*dul jeex ; keroog rekk laa gis ci tele bi ñaari boroom xam-xam yu ci doon jàppante ba seen yaram tàng, yëf yi dem sax bay bëgg a ëpp i loxo. Téereb lëmm la kenn ci ñaar ñooñu jagleel Kinne Gaajo, di ci biral ne ñaari baat yooyu, "biddéew" ak "bëccëg", ni mu leen lëkkalee dug tandle, daanaka aw cax wu xóot la te taaru : dañ diy biddéew yu como mënuta gis, fàww nga xereñ dëgg, teey, gëm sa bopp, door leen a mën a teg bët. Kàngamu iniwérsite boobu dey, noonu la jàngate taalifu Kinne Gaajo bi. Xawma nag ndax su taalifkat bi ci boppam doon dund ba ñu laaj ko lu mu ci xalaat, dina ci ànd ak moom walla déet. Wànte loolu amul solo. Bindal li ngay bind dem sa yoon, ku nekk dégge ko ni mu ko neexe. Yaa moom sa xalima, nit ñee moom seeni nopp ak seen xel.*

*Nataalu Kinne Gaajo moomu laa janool sànq ba tey, di guuxaale ndànk sama kafe gi dem bay sedd. Wànte mel na ni juum naa : li ma waroon a wax moo di ne nataal bi ci boppam moo janook man. Muŋ ma ni jàkk, su ma gëmmee sax duma tee yëg ni bët yiy jamate sama jë bi. Kinnee ngi dëféenu ci ñax mu nëtëx mi, may séen ci ginnaawam ay garab yu seen dàtt sew ruuj, ñu àgg ca kow. Ci ndeyjooru Kinne Gaajo, ñetti doj yu weex bay melax a ngiy tege ci kow ñax mi. Léeg-léeg bëti Kinne Gaajo yi mel ni dañ may tuumaal, léeg-léeg ñu mel ni dañ may jéggiy wéy.*

*Amul kuy gis bile nataal te du la yéem, ub sax sa bopp. Bi nga naan ci sa xel xanaa ndaw sii du nitu neen, doo ko tey.*

*Nañ ma may tuuti ma leeral sama kàddu yooyu.*

*Ñépp xam nañ ñi fentaakon yee fi gën a bariy feem. Kinne Gaajo, kenn demul woon mu des. Ci nataal bi, dafa péntuur xar-kanam gi, wàllu ndeyjoor wi weex, wàllu càmmooñ wi xonq, mu teg nguuka ci kow bopp bi, sex naanoom, bët yiy tàkk ni bëti rabi-àll yooyu, moo xam tene la walla gaynde. Nataal bi nag, xam naa fan la ko jële ndax ba muy dund, Kinne Gaajo noon na ma benn masku Pongwe – ci moom laa mas a dégge turu waaso boobu – bu mu jëndoon Liibërwiil, ca Gaboŋ, la doon rëddaat noonu ci kanam gi. Du ñàkk mu am ci yéen – yéen jàngkat yi – ñu yaakaar ni bés boobu rekk la Kinne Gaajo mas a péntuur xar-kanam gi, daldi ne nataalkat bi kaay jël ma, kooku def liggéeyam ba noppi mu fey ko, sëlmuji, solaat i yëreem. Déedéet. Ku xalaat loolu dese ngaa xam ndaw su doyoon waar soosu. Maa ngiy fàttaliku ne tegle nay weer, àjjuma ju jot mu*

*péntuur xar-kanam gi, fii weex fii xonq, ñëw ak colinu dofam seetsinu maak Bàrt Gómis fii ci Sendikaa, waa gox bi di ko xooley bëti yërmaande, jàpp rekk ni yaram wee neexul, ndeysaan.*

*Gis naa ni sa bopp bi uboo, yow mi téye tey sama sagaru téere bi, maa ngi lay dégg nga naan ci sa xel : "Waaw, ndaw sii moom, lu ko ci ? Lu ko tax a xéy di nettali jaar-jaaru Kinne Gaajo ? Ban iniwérsite la génne ba tax koo yaakaar ni nit ñi dinañ fullaal ay kàddoom ?" Ma muuñ, ni la : yow gën a mën a tooñ ! Yow gën a bëgg koo tam dëmm ! Du sànq rekk laa la fi ne Kinne Gaajo sama xaritu benn bakkan, sama doomu-ndey la woon ? Kon, niñ koy waxe : fekkee ma ci boole. Loolu rekk la. Du leneen. Newuma fiy diir mbagg kàngami iniwérsite yi jàng ladab ba ni arr tey faral di faramfàccey taalifi Kinne Gaajo. Ponkal yooyu xajuñu ci man. Léeg-léeg sax may sob-soblu di jéem a jàng li ñuy bind ci Kinne Gaajo waaye metitu bopp doŋŋ laa ciy jële, duma xam dara ci li ñuy wax, damay dem sax ba jànnaxe, naan ci sama xel ñii ñoom liñ fekk ci taalifi Kinne yi, muy* Biir ak biti *di* Abal ma sa Maam *walla* Guddiy Bomboloŋ, *mbaa du ñoo ko ci dugalal seen bopp ?*

*Man nag, xuloowuma, xeexuma. Sama mébét lii doŋŋ la : xamal askan wi kan moo doon Kinne Gaajo. Su ma wóoroon ni am na ku ma gën a yelloo loolu, dama koy bàyyeek sas wi. Wànte àddina ba àddina daj, amul ku sañ ni moo ma gën a xam Kinne Gaajo.*

*Looloo tax nga téye tey* Bàmmeelu Kocc Barma.

*Téere nag, dees koy bind, yow doom-aadama nga jënd ko, tàmbalee jàng, xët wu jeex nga jàll ci xët wi ci des, yaak fentaakon bi ngeen àndandooy doxantu, di weccee xalaat. Léeg-léeg sax jikko gune dugg leen, ngeen di dóor-dàqe, magi gox bi naan leen "moo yéen lu ngeen xewle nii, du nii ngeen di defati ba gaañ fi seen bopp ?" Noonu ngeen koy jàppe, yaak fentaakon bi, ay fan i fan walla sax ay weer. Moonte du leen tax a miinante, yéen ñaar. Yow jàngkat bi, jamono ji ngay xuus ci biir téere bi, ay way-jëmmal di la tex-texaan ak a yëngal sa xol, dinga xàmmee, gaa, baatu kiy jéem a yéy say nopp wànte doo ko xamal dara.*

*Loolu du li gën.*

*Ci sama gis-gis bu gàtt, bindkat bi, balay dem fenn, war naa xamal askan wi moom mooy kan. Ku jóge fu sori yegsi buntu kër jaambur, fëgg*

*ñu ubbil la, nga taxaw ci ëtt bi, bala daray xew dangay nuyoo ci yar ak teggin, rawatina su dee danga ni yow doŋŋ a yelloo ni léebóon, te fàww waa kër gi yépp bàyyi lañ doon def déglu la.*

*Kon, ma nuyoo ba noppi ni la : man, Njéeme Pay laa tudd.*

*Soo ma masul a gis it, dégg nga sama tur du benn du ñaar, ndax taskatu xibaar bu siiw laa, fii ci Senegaal. Bokk naa ci gone yi fi sampoon seen rajo ciy jamono, ni mbër mu wóolu dooleem di sampe ndëndam ba mu daaju ci diggu-géew bi. Ba nuy tudde sunu rajo* Péncoo Fm, *xamoon nan ni coow dinan topp te it nguur gi dun bàyyi nu def sunu liggéey ni mu ware. Duggewun ko woon dara lu dul lawal kàdduy doomi-réew mi, fexe yit ba nun ci sunu bopp lépp lu nu wax muy lu wér te wóor, su defkati ñaawteef yi tàyyiwulee def seeni njaaxum, nun waxkat yi dun tàyyee wax, su waa nguur giy pasar-pasare alalu askan wi nu ni leen wuub sàcceey ! ku ci wax lu dul dëgg nu ni la tuuge waay, yow gën a mën a kàcc, loolu lépp ndax rekk bëgg naxee-mbaay dakk ci réew mi, Senegaal jëm kanam.*

*Ci sama liggéeyu surnalist boobu may lëkkalook yow saa su nekk, nga xawee miin sama baat.*

*Waaye doo ni mas ngaa teg say bët ciy rëdd yu sama loxo bii rëdd. Kon boog ñu ni guléet tey, ak téere bii lay gunge fan yii te mu tudd* Bàmmeelu Kocc Barma. *Boo demee ba ci biir, dinga xam lu turam wi wund. Dinga nànd it ne mënutoon a tudd neneen.*

*Ndem-si-Yàlla ji Kinne Gaajo laa ciy nettali jaar-jaaram.*

*Maak yow nu ngi xamantesi ndànk-ndànk, du ? Fàtteendil sax téere bii, duggal* Youtube, *dinga fa fekk sama emisyoŋ bi ñuy wax* Jaar ci digg *bi, ma ciy amal laaj-tontook sunu pólitisyeŋ yi, ñuy fen di dajale, xaj yu bon yi, ma leen di tiiñal te duma ci am benn kersa.*

*Léegi nag, lu ma dugal ci liggéeyu surnalist ?*

*Kaay ma may la cis lëf.*

*Doom-aadama yu bare dañuy teel a xam lan lañu bëgg a dooni suñ màggee. Ñooñooy ñi Yàlla may xel ak kàttan ba ñu am sañ-sañu taamul seen bopp. Kii ne doktoor laa bëgg a dooni ; keneen ni man bala may am lu ma neex sol bés yérey awokaa yu ñuul yooyu te baat beek loxo yi weex, képp kuñ tooñ ma taxaw tirbinaal layool la, te duma tiit duma dellu ginnaaw, fexe ba Buur du la nëbb jant bi.*

*Man miiy ñaarook yow tey, surnalist laa mas a bëgg a doon. At ma ma foree sama sagaru bakaloryaa laa dugg Cesti, daldi fas jom nag, jëmbët fulla ju mat sëkk ci la ma fa yóbbu woon.*

*Sama mébét moomu, mënutoon a bañ a àntu.*

*Te surnalist bi, liggéeyam du dara lu dul taataan i xibaar, siiwal leen. Du sàkk, du sos, doonte sax léeg-léeg muy gaaral mbaa mu xaw a rax ci wax ji lu ci bokkul ndax rekk ragal a géeyloo ñi koy déglu. Xam naa ci dara ndax maa fi dàq a xoromal.*

*Wànte fàttalikuwuma fu ma toogee ba ni tee maa fent i xew-xew waay, déglukati rajo yi, moo xam yu* Walf FM *lañ, yu* Zik FM *mbaa yu* Péncoo FM*, ñoo fi gën a nooy bopp, loo leen wax ñu gëm ko, kon naa ni rekk amoon na fi ndaw su rafet a rafet su ñuy wax Sira Jànke, boroom-këram Simbi Nungaa, doon ngóor su ñàŋŋ sax, yaram wi yépp fees dell ak i ñaas, Simbi Nungaa xéy bés ni mu ngay tukki asamaan, fekki fa benn malaaka bu ko waroon a tëggal lamu jant – yaa ci dégg, de, ngóor waxul lamu wurus walla bu përëm walla bu xaalis, lamu jant la wax, di lu kéemaane, gaa - muy yéeg wuti asamaan nag, di yéeg, di yéeg rekk, topp ci niir yiy bëtt, dem bay xëtt juróom-ñaareelu niir ba, daldi geestu, sëgg sànni bët këram ci àllu Saxañoor, séen jabar jiy dajaley yëréem di waaj a fay, ndekete, daw làquji kër baayam, ndax soxna Sira Jànke, ba muy dugg ca séy ba, xamul woon ni Simbi Nungaa moomu jinne ju soxor la woon, daan manq deretu nit, daan ko yàpp itam. Naka la Sira Jànke delloo buntu néeg bi, Simbi Nungaa yuuxu, ni lu tax muy yóbbaale seen doom, meral la ko ba nga ni lii lu mu doon, di këdd niiri asamaan si, naan malaaka bi*

Tëgg bi tëggal ma gaaw sama jabar a ngay dem !
Tëgg bi tëggal ma gaaw sama jabar a ngay dem !
Tëgg bi tëggal ma gaaw sama jabar a ngay dem !

*jàppe ko noonuy woy, dënnu bi di ko awu, asamaan sépp di riir, muy fàq niir yiy wàcc ak lamu jantam buy nes-nesi, taax yiy màbb, garab yiy buddikuy daanu, rabi-àll yépp daw wuti fuñ làqu, ndaw si nag, Sira Jànke, xam ni bésam ñëw na, tiital la ko be, ndeysaan, fit wiy def tëf-tëf-tëf…*

*Yow jàngkat bi, soo bëggee xam lan la Jinne Simbi Nungaa def bam fekkee Sira Jànke ca pindu teen ba, laaj ko ñi naan léebóon amoon na fi, ba mu amee maa fekke !*

*Man, ba may janq ca Tilaabéri, ànd ak Kinne Gaajo nuy wër ba sunuy tànk pënde, laa gëj a jege pindub teen : lu ma teewewul dama ciy maandu.*

*Xéy-na li sama njàng sorewul la, wànte xawma luy ndeyu janook i boroom-kër di leen léebal i léeb yu ay tuut-tànk sax mënul a gëm*

*Kon, jàppal ni* Bàmmeelu Kocc Barma, *du téereb nettali. Soo ma naree sonal ak say laaj yu bare, ma ni la téereb dekkali laa ko tudde. Fey bor, féddali kóllëre ak sàmm sama kàddu ñoo ma ko tax a bind. Leneen dugalu ma ci. Balay yàgg dinga xam lu ma tax a wax loolu.*

*Nga mel ni ku ñéññ : "Nettali ? Dekkali ? Wër-wërloo bi yépp lu mu ci ? Mënoo jaar ci digg bi rekk, wax li ngay wax nu jóge fi ?"*

*Ma muuñati.*

*Déet yow it doomu-ndey, ŋeleju ak sax sëpp-jaleñu mënuñ cee ñàkk. Nun jigéen ñi, safal lanu mën...*

*Teewul nag, su dee dangaa yàkkamti, nan ñaanalante* jàmm, *yewwi naa la ci xol bu sedd guy. Àndandoo neex na, waaye koo bàyyi mu yóbbaaley mbaggam.*

*Am déet ?*

*Kon, neel walbit topp ma, nu ànd dellu fukki at ak juróom ci ginnaaw, ci atum 2002. Foofu rekk laa mën a tàmbaleey nettali.*

# I

**Tey, xéyuma rajo ba.**

Àjjuma ba àjjuma laay noppalu, féexal sama xol, fàtte tuuti *Péncoo Fm*. Damay siidee ubbi sax sama ordinatëer, ñaare. Su ma toogulee ci ëtt biy tànn ceeb, maa ngi seet lu jagadi ci kër gi ma woo goney Sendikaa yi ñu ñëw defar ko, ma neexale leen luñ àttaayaa.

Ban ndékkee ba noppi la Bàrt Gómis xéy *Ecobank*, ma gënatee wéet, yëg ci saa si ni ma géeye. Noon naa damay fàtteendi Internet wànte bi ma ciy dugg teyuma ko. Jàng naa samay email, dem naa sax bay tontu ñenn ci samay xarit, waaye mii xel ni ma dàq ko ba jëmmu-jamono. "Xéy-na ngoon dinaa am jotu jublu ci, sun reeree ba Bàrt Gómis janook tele biy seetaanati *Queen Park Rangers* mbaa *Barça*."

Surnalist, fàww mu deñ-kumpa : jéem naa xam, ni ma koy defe bés bu nekk, lu xew ci àddina si. Fayode Akintola, sama benn naataangoo bu fekk baax Niseryaa, moo jóge Afganistaŋ di nettali ci *Vanguard* la mu fa gis ak i bëtam. Nee na foofa, làrme beek fippu yaa ngay def i ñaawteef yu jéggi dayo, dañuy dajaley nit ñu baree-bari, mag ak ndaw, góor ak jigéen, ci benn béréb, moo xam ci kër la walla feneen, tuur petorool seen kow, xosi almet sànni, ñépp tàkk jëppit, ne fay yuuxoo ba sedd guyy, def dóom. Sawaruma

dara ci jàng xibaar yu ni mel. Dama leen di faral a tëb. Dañ lay sonal rekk te doo ci am benn pexe.

Sànq, bi fukki waxtu tegee as tuut, ay yuuxu yu metti jibe nañu kër góor gi Aatumaan Géy, njabootam gi yépp génn ci mbedd miy say, di xëppoo suuf, di tudd turu Yàlla. Sendikaa riirandoo wuti Ngéyeen, foo tolluy dégg waa gox bi naan "Waaw, lu xew ?", "Kan moo dee ?" Ummi Seen, ñeenteelu Aatumaan Géy bee ci gënoon a ràkkaaju, mu ngi téye bopp biy salliiroo ka xulliy bët : "Wóoy nun fun jëm ak gone gii ? Doomu-xaraamati-Njaay ji reyatinan ban dee ! Li mu nu lekkloo kay, Yàlla dun ko baal mukk, nun kay Safara lan jëm ! Wóoy fu ma jëm ! Sama biir baa ngi tàng jërr ! Mbaa du damay lakk xaat, di ?"

Ndekete coow li yépp, Daam Sàll la woonati. Moo demoon biir Ndakaaru, jënd fa ñam yooyu Tubaab yiy jox seeni xaj ak seeni muus, def ko ciy palaat, jekk-jekkal ko ba mu rafet, tegal waa kër gi, ñuy lekk rekk te naan ãa Daam, yow sa ñam wii gën a neex ! Ñu koy tagg, di ko gërëm, moom mu ni patt xam li mu xam, di xëcc sigaretam. Ba ku nekk ñéddee palaatam nag, mu génne boyet yi won leen, ñu ni tey ñu rey seen bopp ! Li Wolof Njaay di wax dëgg la : bëñ du ree jàmm. Man mii bi ma delsee ci saal bi ba xalaataat ci mbir mi, dama ree ba sama biir biy metti, daldi woo Bàrt, fen ko lépp.

Daam Sàll, yaay kàccoor !

Ci kanamu ordinatëer bi la ma Dégén, sunu janq bi, fekk, laaj ma lan lay togg añ.

Bàyyiwuma ko sax mu daaneel, ma daldi koy gëdd :

— Yow gone gile, ndax sa yaram neex na ? Bi nga fi bindoo di xale bu tuuti ba tey, xamoo ni maafe-kànja lañ fiy añe àjjuma ju jot ? Ba tey xamoo ni sunuy xarit maak Bàrt fi lañuy añe tey te dun togg leneen ? Waxal ! Ak sa noppi séytaane yi !

Dégén tontuwu ma. Dafa siggi ni ma jàkk, di màtt tuñ yi. Ay bëti nit ku jaaxle. Bët yu naan : "Loo xewle bay yuuxu nii ci sama kow ?"

Léeg-léeg Dégén Sàmb day mel ni ku am lu mu àndal, dama koy xaw a ragal.

* * *

Ci wetu yoor-yoor laa door a taal rajo bi.

Ndekete booba réew maa ngi doon waaj a toj te man dof bi yëguma ci dara.

Ndey Astu Kebe, sama benn naataangoowu *Péncoo FM* laa njëkk a dégg mu naan : "Mbokki déglukaat yi, Sitafa Jéeju ma nu toogal Sigicoor woote na, di yëgle xibaar bu tiis-a-tiis... Dinan ci delsi feek juróomi simili..."

Noonu mu teg *Miyaabele* bu Baaba Maal, sunu bàkku rajo door a jib : "*Péncoo FM*, rajo biy jaar ci digg bi !"

Ma gaawtu woo Jibi Séy.

Jibi, du woon sama naataango yem ci. Danoo mas a déggoo, ma def ko càmmiñ, moom it mu jàppe ma ni jigéenam.

Naka la xàmmee sama baat, ni ma :

— Njee, lu-lu-lu tax nga tëj sa te-te-tele-foŋ ? Daw-daw-d-d-s-s-s-sil gaaw !

Jibi Séy, "Njee" rekk la may woowe. Daa dër nag ba yàqu, kanam gi wow koŋŋ, foo ko fekk mu ngi sol benn mbaxane Kabraal, muy nëbb leel bi.

— Lu xewati, Jibi ?

Su doon keneen, dafa ma naan rekk : " *Joolaa bee* suux biig diggante Sigicoor ak Karaban." Wànte ñi xam Jibi Séy yépp miin nañ waxinam wu dëng.

Mu ni ma :

— Njee, ba-ba-aa-to *Joo-joo-laa* doo-tul lë-lë-lëkkale Si-si-gi-gi-gi-coor ak Nda-Nda-k-k-k-...

Maa gën a xam ni Jibi Séy Ndakaaru la bëgg a wax mu të ko wànte li nuy yabante yépp am naa kersay dog ko.

Nun surnalist yi nag, na ma Yàlla baal waaye liggéey bu doy waar lanuy def : su musiba dalee ci kow askan wi, lu mu gën a réy, gën a metti, nu gën a raatukaan. Ndax sax dun ci bég tuuti ? Su dul mbégte it, niru na ko lool.

Xaaral ma noppi sax, man, bala sama mbokk yi naan maa ngi leen di weerati !

Àjjuma tey ji moom, tele yeek rajo yi talatuñu dara, bàyyi nañu lépp lañ jàppoon, di yéy ci mbirum *Joolaa biy* yàbbi.

Làrme bi yabal nay soldaar Kaasamaas, roppëlaan yu ndaw yaa ngi tiim géej giy biiw ; am na ñu naan Kumaŋdaŋu bato bi daw na làquji Serekundaa, ca réewum Yaayaa Jaame. Kenn xamagul ñaataa ñàkk seen bakkan ci mbir mi wànte leer na ñépp ni bato bu suux géej ci xaaju-guddi, ñi ciy mucc lim bu néew lay doon.

Teewul réew miy dunde yaakaar.

Nguuru Ablaay Wàdd gi moom, am na sax kersay janook askan wi ni ko mas-sa. Yubaa Sàmbu, jawriñ jiñ dénk dem beek dikk bi, amatul jàmm fi mu nekk, rajo boo ubbi dégg ko muy wax ay waxi ku daanoo ci saret. Ñi des ci géej gi nag, waxtu wu jàll seen lim di gën a takku. Fi mu ne nii, soreetul ñetti-téeméer.

Kujje pólitig gaa ngi mbalag ay noonam, naan waa réew mi : "Dangeen gisagum dara ! Nee nan leen ba tàyyi bopp bu àttanul karaw kenn du ko yen réewum lëmm !" Ñoom it, de, waa kujje gi, na ma Yàlla baalati wànte ku dugg ci seen biiri xol, mbégte mu réy nga fay fekk, doo fa fekk tiis ak naqar. Ndaxte, ñoom kat, am nañ léegi lu ñu tame dëmm Laay Wàdd ak i ñoñam. Kujje gi, ni ma leen déggee ñuy waxe, mel na ni néewi *Joolaa bi* lañ bëgg a taafantoo tuumaal nguur gi, mu daanu ñu wuutu ko. Loolu tekki ne baadoolo yi ndox mi wann, ñàkk nañ seen bakkan ci neen. Mbir mi daal, soo koy seet bu baax, mooy rekk liñ naan ñaqu baadoolooy siim cere Buur.

Bàrt woote, laaj ma ndax dégg naa li mu dégg.

Ma ni ko :

— Rajo ba laa jëm nii. Tey du bésub noppalu.

— Kon de maafe-kànja bi…

— Nee naa Dégén bumu taal, xam nga ni moos sunu gaa ñi duñ añsi tey.

— Dëgg la. Ku ci mel ni Lamin Jàllo tal na leneen.

Lamin Jàllooy njiitu *La Torche,* dib yéenekaay bu Senegaal gépp xam. Lamin, sunu xaritu benn bakkan la, wànte gëmul lu dul alalu àddina, mu jaral ko dëkkee fen ak a sosal jaambur.

* * *

Céy Lamin Jàllo !

Fàww ma ñamal leen tuuti ciy jalooreem.

Bi Abdu Juuf toogee ci jal bi, moom la àndaloon, ku juum ba tudd Njool mu waxal la say baaxi maam. Bi mu demee ba gis ni Juuf a ngiy waaj a jeexal, mu jàmbu ko, di jàppale Ablaay Wàdd, ànd ceek fulla ju mat sëkk, maak Bàrt nu koy tooñ, naan ko waaw Lamin, mbaa doo tiit léeg-léeg ci nelaw, ni bérét toog ci sa kow lal di yuuxu yow kenn ci guddi gi "Soppi ! Soppi !" ? Waaye Lamin Jàllo, sun waxee loolu day daldi xàqtaay, ni : "Gaa-aa-ñi, man góor gi fàttewu ma, de, fi mu ne nii sama ceeb tooy na ba lóor !". (Jarul ma ciy yokk ne at yii weesu yépp, Maki Sàll mooy waayam.) Kon, jamono suuxu *Joolaa bi,* nga xam ne kujje gi demoon na ba xaw a jekku gornmaa Wàdd bi, Lamin Jàllo dafa waroon a wone mëninam, taloon na leneen lu dul dawal wotoom ba Sendikaa ndax rekk namm maafe-kànja.

Lamin dina may faral di kókkali ndax li sunu rajo, *Péncoo FM,* ni moo lànk du par-parloo, askan wi doŋŋ la fi nekkal.

Ay ree la koy def :

— Toogleen foofu rekk ! Rajo day doom-aadama bay wax dëgg mbaa muy fen ? Ãa ? Àddina sii dara amu fi solo, Njéeme ! Dan fiy jaar nun ñépp, di tés-tési, di kërti-kërti ba xéy dee, ñu naan Diw waay, te foo ko fekkaan mu ngay xëcc naanoom, na mu tuddoonati sax ? Fekk na booba, yow moom sax yi seeñu nañ say yax bu yàgg... Naa noppi sax, Jàllo-Jéeri !

Su Lamin Jàllo waxee waxu naanu, boppam lay gaaral ndax du tàggalikook bosam. Neexul a nangu, wànte léeg-léeg kàdduy saay-saayam yooyu mel ni luy xaw a teey sama xel mi. Ndax am na kenn ci nun kuy wéet ak boppam te ay xalaat yu raglu duñ la

wër ndomb, nga naan ci suuf : "Àddina sii, ana lu fi jar yenn coono yi ?" Te nag, su nu waxantee dëgg, xawma naka la magum jëmm, am xel, ànd ak sagoom, mënee yaakaar ne dunyaa dina dox ba ëllëg taneji tey ? Mu teg ko fan ? Kañ ak fan la ëllëg masee tane démb ?

Wànte xalaat yu ni mel, niy kuy-kamaj lañuy bindoo. Biñ lay song ak biñ naan mes benn lay doon.

Noonu la gëne, mbokk yi, ndax rafet njort a fi sës. Rafet njort : gëmm, gëm. Xaj-xajal ëllëg ci sunuy mébét. Xéy-na su ci ñépp jàppee, réew mi naat.

Moo nu taxoon a sos *Péncoo FM*.

Jamono ja nu ko taxawalee maak samay xarit, ñu bare dañ defe woon ni danuy sóob rekk. Wànte teel nan leen a tiiñal. Xawma ñan, wànte nun caaxaan taxunu woon a jóg. Danoo taxaw temm, fas yéenee jàmmaarlook nguur gi, foo tollu di nu dégg nuy yuuxu wuub sàcceey, dàq fee sànni xeer. Bawunu kenn, nag, amunu xarit amunu mbokk. Waaye masunoo sosal kenn, masunoo wax lu amul te di ko tey.

* * *

Yàgg nan ci njéggil-kàddu gi maak Bàrt.

Bàrtélémi Gómis a fi dàq a tooñ. Xawma lun doon waxati ba mu ni ma moo yor sama caabi Àjjana. Ma ni ko : "Waxati nga dëgg, nijaay Gómis, wànte yow sax jan Àjjana nga may yóbbu ? Xanaa dootoo kercen ? Lu ma fay wuti ?" Sama waa ji kay, yëgul dara ci yaramam, deful dara muy dara. Waaye ni muy dof-dofloo noonu lay naxe ñu bari. Bàrt, xel mi dafa ñaw, mu am seetlu te li wax jiy bare yépp, du rëccle ba wax lu ëpp.

Bàrtélémi Gómis, sama jëkkër ju baax ji, kaar, dama koo nob ba duma gis.

Mu ni ma :

— Njiitu bànk baa ngi may woolu, te yow sax danga war a solu, Galoo ngi lay jëlseek woto bi.

Li Galoy dawal yépp nu jëm *Péncoo FM*, maa ngi jéem a jokkook pólitisyeŋ yeek kàngami iniwérsitey réew mi.

Ñi ma mujjee tudd, nag, dañ koy wax te dee : am nañ bayre ak i lijaasa waaye ñu ci bare man rekk lañ tane. Ñi ma ciy séqal tey laaj-tontu yépp, xam naa liñ ma nar a génneel : "Su *Joolaa bi* këppoo diggante Sigicoor ak Karaban, dafa fekk mu yab nàngami nit te nàngam rekk la àttan." Mbaa : "Senegaal, daf di réew moo xam ni lu neex waay mu def te dara du la ci fekk !" Waxi picc yooyu de lañuy wax ba noppi bëgg laa gëmloo ni ci téereb Alain Badiou mbaa bu Friedrich Nietzsche lañ ko jukkee. Am na ku ma ci mas a tanqal ak Jürgen Habermas, aakimu mikóro bi rekk di xóotal baat, naan Ecole de Frankfurt, Jürgen Habermas, Ecole de Frankfurt, Jürgen Habermas, ma naan ci sama xel waaw kii moom lu mu xewle nii ? Muy coow rekk, di ci roofaale sax ay baati Almaŋ yu ñàŋŋ, billaay yow, jàppe ko noonu tëwa bàyyi, waaye xawma kan wànte moom dootu ko ñaareel. Dama koo kall-kallee keroog mook Jürgen Habermaasam moomu ba mu ñaq tooy xepp, man kat dama xamul fan la Jürgen jürgenee bay Habermas, mujje gi Ngóor ñéññ, naan ma soxna si wóor na ma ni yow gat nga xamul woon ba ngay jàng lekkool, mu def may ree, nit ñiy woote di ko daggal i saaga yu ñaaw, am sax benn óbëryee bu ni wax ji yépp, li am ba am moo di ne réew mi du dox feek tëraluñ ñenn ñi Sàndaga rendi leen, ma ni ko déet waa ju baax wax jooju ëpp na, danuy kaf rekk, waaye nag wax dëgg Yàlla kenn xamul luy yoonu Jürgen Habermas ci ñàkkum ndox ak kuraŋ fii ci Ginnaaw-Raay !

Boppu koñu Ndakaaru bu sunu woto bi romb, nit ñaa ngi dajalooy werante, mu wóor ma ni suuxu *Joolaa bi* lañuy waxtaane.

Ci selebeyoonu Mermóos, mbooloo mu takkoo ngi jéem a àtte ñaari waxambaane yu futtikuy xeex. Galo ni ma xam na leen, foofu lañuy yendu di damyee wànte saa yuñ demee ba seen dënn tàng ba ñuy sànneentey kurpeñ noonu, làmb jee tax, ñii faral Tafaa Géy ñeneen ñi naan benn baaraamu Taayson sax xajul ci moom.

Ma ni Galo :

— Yaakaar nga ni tal nañ làmb tey jii ?

Mu reetaan, wiccax bopp bi :

— Bàjjen, xamoo ñii ! Léeg-léeg ma bàyyi woto beek gone yi koy raxas dem puus i piyoŋ ci ñoom wànte wóor na ma ne yëgaguñu sax ni am na lu xew Kaasamaas.

— Ãa ?

— Maa la wax lii, bàjjen ! Te suñ ko yëgoon tamit, seen ŋaññ...

Nu yegg *Péncoo FM.* Ni ma gaa ñi gatandoo di firndeel bu baax niñ yàkkamtee woon ma ñëw.

Jibi Séy a ma ubbil buntu Florida Great Wall bi, ni ma :

— Sa golo yaa ngi woote boobaak léegi, xawma lu ma leen di wax.

— Yow tamit, Jibi, kilifay réew mi ngay woowe golo ? Jot naa jokkook ñenn ci ñoom.

— Kon...?

— Doktoor Bitéy mooy njëkk a soqi...

— Bettu ma.

— Xam nga ni moos tey bésu Doktoor Bitéy la. Mu ngi ci yoon wiy ñëw.

* * *

Xarit sama, doomu-ndey, yow mi téye téere bii tey di ko jàng, may ma ma ñamal las lëf ci jaloorey Doktoor Bitéy.

Am nay jamono – xéy-na war naa mat 30 at ci ginnaaw – ku sa doom feebar Ndakaaru, ci Doktoor Bitéy la sa xel di njëkk a dem. Ñi ko mënoon, daan na leen jaral ñu jóge Podoor mbaa Luga mbaa Usuy fekksi ko Kolobaan ndax rekk kóolute giñ amoon ci moom. Ku tàngoon diine la nag, su la digalaan paj nga sàggane ko, mu ni la won ma sa niméro ginnaaw, dàq la ni xaj, du ci am benn kersa, foo xam nga jëm faak sa doom. Jigéeni Ndakaaru yi dem nañ ba koy jëw, naan : "Ngóor sii kat moom wutewul ak Hitler, neexul a ñeme !" Njub ak yemale la gëmoon ba tax koo taf kayit gu mag ci buntu biroom, képp ku toog janook bunt bi jàng la mu ca bind ak loxo boppam : *Def lu jub benn yoon kese moo ëpp fuuf solo sëgg di julli*

*junni yoon*. Ku laabiir la woon itam : su fajaan sa doom ba noppi gis ne sa loxo jotul sa ginnaaw, mu baal la pey gi.

Wànte bés ba Bitéy duggee ci làngu pólitig gi la tàmbalee soppiku.

Soppiku doŋŋ ? Baat booboo ka woyof ! Yàqu-yaxeet laa war a wax.

Doktoor bi ñépp xame woon fulla, maanduteek téye boppam, daldi jékkee-jékki ràkkaaju, late ci rajo yeek tele yi, fajatul mag, fajatul ndaw, xanaa dëkkee téesante, di wax ba gémmiñ giy fuur, lu nit ñi ragal walla am kersay wax mu jaar ci digg bi, ñàmbaas ciy kàddu yu tegginewul dara. Nun ñépp gis nan ko bés ci tele bi muy joqarbi ndaw su bokk ci gornmaa bi, di ko jébbaane : "Caga bu bon baa ngi ! Xoolal-leen ma kacapaŋ bi ! Cim mbay ! Gaa ñi ku am foofu sagaru téeméer te bëgg a bànneexu ?" Moom daal, dem nañ ba saa yu Bitéy génnee tele ku nekk di sëppu sa këru dëkkandoo naan ko gaawal-gaaw seetaan, dof baa ngi tojati réew mi !

Mën naa cee bañ a sore sax, ndax Doktoor Bitéy du gan ci ñiy jàng téere bii, du benn du ñaar gis nañ ko mu jal i xeeram ci buntu màkkaanu pàrteem, ku ni piip mu xaañ la, ngay nàcc ba sa deret muur sa kanam.

Mag ñi xamoon Doktoor Bitéy ba muy dimmali way-néew-ji-doole yi, di faj seeni doom te du leen laaj dërëm, yiw, teey, mag ñooñoo ngiy wéy di yéemu ci ni pólitig àttanee as xol, walbati xel. Waaye sax, pólitig mooy dofloo nit ki walla fàww nga dof ba noppi door cee dugg ? Ndax, soo koy seet bu baax, nit ki fekk ay junniy-junni doom-aadama yu feebar, xiif, jaaxle, nga ni leen man rekk a mën a saafara seeni jafe-jafe, te gëm li ngay wax, nit kooku su wéree yit du lool.

Doktoor Bitéy rekk a xam li tax mu xéy bés ni ñàkk bopp gaaw a dee, du seetaan gaa ñiy paacoo alalu réew mi te du ci jël wàllam.

Ñépp ay muslu ci làmmiñam wu ñaaw wi. Nun taskati xibaar yi nag, looloo tax mu neex nu. Nun dara lanu waxul ci jàmm, kuy xamb taal bi lan bëgg.

Ku mel ni Doktoor Bitéy, fàww mu bari tiitar. Ku ko njëkk a jey yaa ko moom.

Dafa yegsi ci rajo bi rekk ni ma :

— Ci suba ba tey sa mbokk yaa ngi may woo, mayuñu ma fu ma yakke sama nàkk… Fi mu nee nii maa ngi teppi waa kër Ablaay Wàdd yi ! Waaw soxna Njéeme, mbaa suñ ma yóbboo Rëbës diŋ ma yakkal ceebu-suweer ? Fexeel rekk ba mu bariy boppi jën, ku bëgg a maccaat laa !

Ma koy jey, ciy kaf :

— Ndaanaan nga, Doktoor, doo moroomu gaa ñi.

— Yow nag Ajaa Njéeme, yaa ma xam !

— Mbaa rekk dencal nga nu tuuti ci sa kaani-saf gi, Doktoor ?

Mu xàqtaay, joxoñ làmmiñ wi :

— Xoolal paaka bi ni muy melaxe, daas naa ko ba mu ñaw ! Déggoo ñu naan daas fanaanal ? Sa xol dina sedd tey, soxna si ! Maay doktoor bi daan faj goney Ndakaaru yi, léegi réewum lëmm laay jél tàŋsioŋam ak suukaram ! Duma seetaan mukk Senegaal di karjaag ! Aa ! Cam !

— Yaay sama càmmiñ, Doktoor !

Noonu mu gën maa jegesi, wàcce baat bi, mel ni ku may déey :

— *Walf* ak *Sud FM* laa jëkk a jaar waaye ñooñu dama leen doon fóoxal rekk, xam nga ne moos yaa moom sama daŋar ji !

Ay kàddu yu doy waar…

Ma ne ci sama xel : "Kii yabaatewul ?"

Nu xoolante.

Dootuma gone : gis naa ni li mu sëgg di ma déey yépp, mu ngiy niit ak a natt samay ween, naan boo demee ci xelam, céy Njéeme Pay mii su ma ko jàppoon ba bàyyi ko ! Doktoor Bitéy, dof tigi la. Wànte du moom rekk la surnalist yu jigéen yi yóbbu furu-faraam. Boroom bàrke yi ci réew mi, li seen rab di bañ mooy toog seen saloŋ janook surnalist bu jigéen bu defaru ba jekk di wax tele walla ñu jaaxaan seen néeg di dégg ndaw suy xumbal ci rajo bi. Mënuñu koo muñ, dafa mel nib laago ci ñoom. Xaalisu réew mi gaa ñiy jalgati yépp, li ci ëpp ci jeeg ji lay mujje. "Jiitu naa la Las Canteras", "baax na, waaye man *Bisnes* rekk a may tax a dugg roppëlaan", "loolu dun boole, dofuma ba lay bàyyi ngay toog géttu-béy !"

Noonu rekk. Moo tax kuñ ci tekki say ndomboy-tànk nga ni tey la àddinay tukki. Waaye su deme woon neneen jaaxal ma. Ak ni xëccoo bi mettee, ku ci xas ba jàpp ci dara doo nangu mu rëcc la.

Lu mat ñaari waxtu laata may lal jataay ak Doktoor Bitéy, rajo bi tàmbale woon naa dawal yëgleem : "Su benn waxtu jotee, Njéeme Pay dina dalal Doktoor Bitéy, pólitisyeŋ bi réew mi yépp naw, am fit am fulla, ñeme dëgg ! Wànte waxkatu dëgg buy joow ba yegsi rajo bii ko bañ ba tudde emisyoŋu lëmm *Jaar ci digg bi*, sa gaal teer na ci waax bi mu war a teer ! Am déet ? Yéen sunu mbokki déglukat yi, képp ku ci am loo koy laaj ci suuxu *Joolaa bi* mën ngaa woote, Doktoor Bitéy dina la tontu tontu bu leer nàññ !"

Bi dara desul lu dul song wax ji, mii xel ni ma naa woo Kolonel Ndaw mi yoroon booba kàddug làrme Senegaal.

Mu ni ma ak li coow liy bare yépp, ñi faatu ci mbir mi lim bu néew la.

Ma ni ko :

— Ndax mën naa ni lim bu néewagum la ?

Kolonel Ndaw, ku ànd ak sagoom la. Xam na yit ne kilifaam yi koy fenloo tey, su caaf xëmee ëllëg, fale lañuy taxaw di ko seetaan. Mu ni tekk ba nees tuut, door ma ni :

— Waaw, soxna si. Mën nañ koo waxe noonu…

Li ma leen di nettali nii, ba muy am ak tey mat na fukki at ak lu topp. Waaye muy man, di Kolonel Ndaw di keneen, kenn ci réew mi xalaatul woon ni doom-aadama yi des ci suuxu *Joolaa bi*, seen lim dina yeggi 1884. Ndax sax weesuwu koy dem, ni ko ñenn ñiy waxe ? Man ci sama bopp, weer yee ñu génn, jàng naa téere bu benn boroom xam-xam bu ñuy wax Charles Becker jagleel ñi faatu ci jéyya jooju, képp ku ci faatu mu bind sa tur ak sa sant, teg ci say at ak fa nga dëkkoon, tëje sax téereem boobook 20 taalif yu daw yaram. Muŋ ko tudde *Le naufrage du Joola, dix ans après : chants pour les morts et les survivants.* Wànte mel na ni ñépp newuñ ci téere Charles Becker bi. Seet naa seet, gisuma ci fenn turu Eduwaar ak Yaaseent Jaata, doon mag ak rakk. Te du ñoom ñaar rekk : am na yeneeni way-lab yu ma xamoon te newuñ ci.

Wànte li wóor ba wóor, li dul deñ ba fàww, moo di ne bi Senegaal dee Senegaal ba tey, lu ni mettee masu noo dal.

Nan dellu ci Doktoor Bitéy.

Bitéy ñëw, doon sunu ganug bëccëg. Lu mu yakkul Ablaay Wàdd keroog da koo fàtte.

Mu xóotal baat bi, ni :

— Mbokk yi, mbaa du danoo nar a réccu Abdu Juuf xaat ? Bi askan wiy jàmbu Juuf, dañ ko daan kókkali naan njool mii daal dafa rekk aay-gaaf, na dem-a-dem-a-dem ! Man mii Doktoor Bitéy, ci ña doon jiite xeex boobu laa bokkoon, nun ñépp nu mànkoo jàppale Laay Wàdd, ne yoloos ci mbañ-gàcce bi, sànnil koy xob yu bare, mu falu. Ca njëlbéen ga, mu mel ni góor gi jig nanu lool ndax bërki-démboo Njaay rekk la fi ñoomin Ferdinaŋ Kóli, Xalilu Fadigaa ak Saalif Jaawo dem Kore di duut ak a duutaat àddina si juróom-ñaar, duma Frãs duma yu metti, miirloo futbalkati Suweed yeek yu Kolombi ba ñuy làkk séeréer ci naaj wu tàng wi !

Foofu, ma dog Bitéy :

— Dëgg la, Doktoor, futbal am na solo lool, wànte po doŋŋ la… Naka lañ ci mën a natte kàttanug réew ?

Doktoor Bitéy defaruwaat :

— Yéen jigéen ñi, dara ngeen xamul ci futbal ! Fa nga juume, Njéeme. Am nay xarnu ci ginnaaw, ay gànnaay lañ daan xaree, ku mën sa moroom dóor, foqati alalam, ni ko yow ci sa bopp bés-niki-tey maa la moom. Kenn du ni loolu xewwi na wànte ni dunyaay doxe léegi, daanaka futbal xaw naa wuutu xare yu njëkk ya. Jaloorey gone yi ca Kore ëpp naa suufental. Fàttalikuleen rekk, yéen ñi may déglu ! Fan yooyu, rajo boo ubbi bitim-réew, tele boo janool, dégg ku ciy tudd turu Senegaal ! Seetleen rekk ! Ñu tegaley njël réew miy yeewu fajar di yuuxoondoo ! Liy tax réewum lëmm di yeewu suba teel di yuuxu, mënuta nekk neen ! Loolu laa wax, waxuma leneen. Gaa ñi ne lu jiin Njaag a te góor geey Njaag. Waa nguur gi dem ba naagu. Ku sañ ne gisul Ablaay Wàdd mu taxaw ci biir wotoom, sol jam-put bu furi – seetal-leen ma lii rekk, kilifa gu ni tollu di doxantook i yëre yu furi ci mbeddi Ndakaaru yi ! –

ãa, waaw, muy jokkoo ci telefoŋ ak gone ya woon Kore, naan aloo Elaas ak bakkanam bu nos bi ? Du yéen ñépp teg ngeen ci seeni bët ? Ana mu tey ? Biig, ci guddi àjjuma gi, *Joolaa bi* daldi na suux. Fi mu ne kenn xamatul looy wax, ku nekk ci nun a ngi ne ŋàmm di xulli sa moroom !

— Ba yow mii sax, Doktoor Bitéy, amoo loo wax ?

Sama mbër yi laa xam. Ku ko cuq rekk la Ngóor doon xaar.

— Man de, Njéeme, dama naan Yàlla baax na bi Ablaay Wàdd mii aayulee gaaf ! Ndax kat su aayoon gaaf ni Juuf mi mu fi doon ŋàññ guddeek bëccëg, xanaa kon réew mi ci boppam a tàbbi kon géej ak i taaxam ak i taleem !

Déglukat yiy woote di gërëm Doktoor Bitéy, di ko tagg ak a ñaanal.

Waa kër Ablaay Wàdd yi mer, ne fàww ñu ñëw tontusi Doktoor Bitéy, duñ xaar ku leen woo. Am ci ñoom ndaw suñ rànnee ci kilifay PDS yi, mu duggsi toog, janook Doktoor Bitéy, ciipatu, regeju ko :

— Yow, Bitéy, doo nitu dara ! Xanaa du yaay woo saa su nekk Karim Wàdd naan suñ la joxulee sa gëdd nga xëpp suuf ci cere ji ? Waxal ! Du yow ? Waay-waay ku ñuy àtteek naaféq yii ? Bu gaal suuxee sax, ngeen ni nun la ! Danga mas a dégg Ablaay Wàdd mu ni bés bu faloo ñaari woto dootuñu mbëkkante ci Kornisu Ndakaaru bi ? Waxal ! Ak sa loneti séytaane yi !

Coow li neeti kurr, nag. Ñu dem ba Doktoor Bitéy naan ndaw si say way-jur ca Kees dañ leen di tooñ, waa Jàmm-a-gën yépp xam nañ loolu, ba sunu jonni-Yàlla-tey-jii benn gone du jaar seen buntu-kër timis !

Réew mi jàppe ko noonu.

Gaal këppu, ñu teg ciy fan rekk tiis wu jéggi dayo soppikkuy kaf, nguur geek kujje pólitig giy kalante : "Sama mbokku Njaayeen mu bëgg daxin moomu, li mu wax sànq ci *Joolaa bi,* fenn la ko tegul !"

Njaayeen bi tontu, daldi xoromal moom tamit, mbir mi nel ni tuq su bënn te saañ ba réer. Ñii naan Senegaal kay, gisaguñ dara,

xoolal ma kalàndoo yi, njaga-njaay yeek kaar-ràppit yi, fu leen neex taxaw, ku ci alkaati laaj say kayit nga tàllal ko kayitu téeméer gu tilim mu lem denc, ni la soo ñibbee ngoon nuyul ma Jekk-Tànk !

Am, xam naa, ci ñiy xelal Njiitu Réew mi, ku ko ne mu gaaw yëkkatiy kàddoom, ndax kujje pólitig gaa ngi leen doon waaj a jam naani. Ñépp a ngi fàttaliku bés ba Ablaay Wàdd janook askan wi, ni nu su *Joolaa bi* suuxee ba lu ëpp téeméeri bakkan rot ci, kenn taxul ku dul nun, wànte am na yoo xam ni moom mi liggéey doŋŋ tax a jóg, dootu ko seetaan te nguur gi fas yéene naa def warugaram, dootu ci seet Maam Sàmba dootu ci seet Maam Kumba, ñépp lay boole yemale, ku mbaam-mbaamlu mu lawbe-lawbelu !

Réew mi féex, noyyi : "Kàddu yii nag lanu bëggoon a dégg, kilifa da koy niru, caaxaan faaxee, waay !"

Waaye ni ko ñépp xame, ay fan yu néew lañ ci teg Léeb tàbbi géej, fekki fa Yaaseent Jaataak magam ju sedd ja, Eduwaar Jaata, ak Mari-Ógistin ak i doomam, Mari-Ógistin Jaata ma fi daan féexal xol yi ca Soraano, ñooñu ma lim ñépp daldi teeru Léeb teeru bu rafet fa géej gën a xóote, berndeel ko ba noppi ni ko : "Mbaa lu metti li nu dal nii yee na waa Senegaal ?" Léeb daldi sëgg, wiccax bopp bi, ni leen tey la Waalo gën a aay !

* * *

— Moo, Tataa Njéeme ! Yaa ngiy nelaw fi nga toog, di !

Ma siggi, daj ci Bintu Jeŋ.

— Ku la ni damay nelaw ?

Bintu wañaar gémmiñ gi :

— Werante xaju fi, Taa. Sa séeree ngi lay xaar ci mbedd mi.

— Kan ? Bàrt ?

— Su dul saa nijaay Bàrtélémi, ku muy doon, Tataa ?

*Péncoo FM* ba mu daj, Bintu Jeŋ a ma ci gën a yab.

Bàrtélémi Gómis moom, wóoroon na ma ni du am jàmm tey feek jëlsiwu ma. Liñ naan xam nit, xam jikkoom a ko gën, dëgg la. Wànte waajaloon naa ko li ma koy tontu ba noppi :

— Diŋ ma jiitu Sendikaa de, Bàrt.

Mu xool ma ba seppali ma, yëngal bopp bi :

— Njéeme Pay, nan dem nga noppalu tuuti, fi mu ne nii kenn xamul looy nirool.

Waxoon na dëgg : su weesoo kafeek tuuti akara, dara duggul ci sama biir bi àjjuma jooju.

Teewul ma taxaw fi ma taxaw :

— Lan laay wax ñi ci biir ? Daanaka tey kenn ci ñoom du ñibbi këram, nga bëgg man mi leen yilif...

Bàrt fey mótóoru woto bi, ne ma jàkk, ni mu koy defe saa yu ma bëggee xamal ni kafatul :

— Ajaa, boo yaboo xar suuf si ñaar duggsi wànte tey nooy ànd Sendikaa...

Fi ma wéeru ci buntu woto bi, ma wàcce sama baat, ndax ragal waa rajo bi dégg ma, ni ko :

— Lu la dal, Bàrt Gómis ? Kañ nga ma daan sëppoo nii...?

Mu génn woto bi, jël sama loxo téye :

— Su dee ni ma waxe dafa ñagas, jéggalu naa. Waaye Njéeme, dama laa yërëm doŋŋ. Ci bëccëg ba tey maa ngi déglu seen rajo bi te man mi la xam ba jeexal la, xam naa ni sonn nga.

— Man kay maa ngiy bëgg a deek xiif... Nan dem ma sangu, reer, soog a delsi.

— Sendikaa laa njëkke, nee naa Dégén Sàmb mu defar lu woyof. Salaat ak fiiriir baax na ?

— May ma ma giseek Jibi Séy fekkaat la fi.

Bi nuy dem Sendikaa, Bàrt ni ma :

— Bi nga janook Doktoor Bitéy sànq muy salliiru ñépp di ci dégg, lan nga xalaat ?

— Li ma la yàgg a wax rekk, xanaa : yéemu ci ni mu ñemee Yàlla. Néew na ci askan wi ñu xam ni li Bitéy di wax yépp, gëmu ci tus.

— Nun waa bànk de, xam nan ni sàcc bu mag la...

— Te du moom rekk, Bàrt.

— Kooy wax loolu ? Am na ci ku màggat ba xubidaas te teewul weer wu nekk mu randal juróom-fukki milyoŋ roof ci gafakaam !

— Juróom-fukki milyoŋ weer wu nekk ! Waroon nga ma bàyyi rekk ma jébbaane ko ci rajo bi, mu kalaame ma tirbinaal, *Péncoo* génne kayit yépp teg !

— Déet, soxna si. Soo ko defee, dinañ tëj seen rajo boobu, dàq ma sama liggéey. Fi nga leen di gis nii, bu dara desul lu dul jalgati xaalisu réew mi, nguur geek kujje gee bokk mbuus…

— Ak lu waay mën a wax, sunu pólitisyeŋ yi ay mbër lañu. Seet ko ci *Joolaa bi…* Biig rekk la suux te ñoom xuus ci géeju deret, jéggiy néew, jéggiwaat i néew, jàppe ko noonu ba jàll – maanaam ba askan wi fàtte meram – du dara ci ñoom…

— Déggoo ñoom seen bopp ñu naan "Naxante ba jàll…"?

— Naxante walla naxaate ?

— Ñaari baat yooyu, tànnsi bu la neex. Wànte fàtte *Joolaa bi* dina jafe. Njéeme, gis nga ni bato bi dëppoo ci géej gi, mel ni lu def aw rëdd wu xonq cuyy ?

— Aw rëdd wu xonq…? Luy loolu, Bàrt ?

— Xonq ni deret. Lii, dug tandle…

Woto bi dugg sunu koñu kër, ma ni Bàrt :

— Taxawal ci garabu niim googu, ma wàcc jël mburu bitigu Baay Ture.

Bi nuy reer laa soog a sulliwaat wax ji :

— Am na loo doon wax bi nuy dugg sànq Sendikaa…

Bàrt di dof-doflu :

— Man mii… ?

— Ni *Joolaa bi* tëdde ci ndox mi…

— Waaw… Ba keroog yommal-xiyaam, aw rëddu deret ci kow géej geey des ci *Joolaa bi*. Lii, am na lu mu tekki. Way-labi bato bi nee ñu ñoo lànk, fenn lañu demul.

— Danga bëgg a wax ni gaal gi ci boppam bàmmeel la ?

— Wànte du seen bàmmeel ñoom rekk. Nun it nu ngi ci biir. Bàmmeelub réew. Maa la wax lii, Njéeme.

Bi ma delloo *Péncoo FM* ci guddi gi, benn jàngalekatu iniwérsite Séex Anta Jóob a ngi ma doon xaar.

Ma ni ko :

— Pórofesëer Ba, luy sa jàngat ci ni *Joolaa bi* dëppoo, taat wi ne fàŋŋ ci kow ndox mi, xonq cuyy ?

Mu siggi, xool may bëti ku yéemu lool, soog ni :

— Yow ku am seetlu nga, soxna si Pay. Lii lu réy la.

— Lu ciy sa xalaat ?

Sama gan gi sëggaat ne tekk, dajale ñaari loxo yi, ba nees tuut mu neeti ma jàkk, ni :

— Gis nga, soxna si, aw askan musiba dina dal ci kowam, mu fàtte ko wànte ba àddinay tukki du fàtte ni fàtte woon na ko.

Guddi googu, ñu bare woote nañu ni fàww Pórofesëer Abdel-Kadeer Ba tekkil leen kàddoom yu kéemaane yooyu.

Pórofesëer Ba mer ba futt, ni moo lànk ba tëdd ci naaj wi, dara la dul leeral, ku dégg li mu wax baax na, ku ko déggul sa bopp.

# II

**Ca ëllëg sa, di bésub gaawu,** ma yeewu, fuddu ci kow lal bi, seet ci sama njéggil-kàddu wan waxtoo jot : fukki waxtu weesu woon na. Ma ni ci sama xel : "Gëj naa biddantee nii, xam naa waroon naa tas biig."

Fekk naa it ci telefoŋ bi bataaxal bu gàtt bu ma ci Bàrt bàyyil : "Damaa bañoon a yàq say nelaw, daŋ ma wéq guddi gi yépp, di xandoor rekk ! Soo jógee woo ma, yewwi naa Galo wànte sófóoru Lamin dina la jëlsi, nun ñépp a ngi Sikaab-Bawobaab."

Ma xam ni kër Lamin Jàllo la doon wax. Gaawu bu nekk fa lanuy yendu, di ŋàññ nguur geek kujje pólitig gi, góor ñiy seetaan joŋanteb *Nottingham Forest* ak *Stoke City* walla *Osasunaak Levante*, nun jigéen ñi nuy suqiy ginaar, di leen roof di saaf, di fàttalikuwaale sunu jamono, jamono ja nga xamee ni kenn ci ñoom mënul woon a muñ sunu taar ak sunuy feem, takkal nu pot rekk, lu nekk nu jaral leen ko ! Booba taloon nañ leneen lu dul ne nu fi ñukk ci waañ wiy werantey penalteek yu kenn xamul !

Wànte keroog jooju sawaruma woon ci fekki Bàrt Bawobaab. Du woon li ma sonn doŋŋ : léeg-léeg, samay xarit yi ma gën a jege sax duma sawar a bokk ak ñoom jataay, rawatina ba mu ma wóoree ni dañ faa naroon a nekk di coow ci suuxu *Joolaa bi* jëmale ginnaaw-ëllëg.

Ma woo Dégén :

— Nan wuti jën, sun fa jógee ma nuyuji Meer Rosali Gël-Tàppe, këram soriwul Sumbéjuun.

Meer Rosali Pereeraa. Yaayu Bàrt. Fan yooyu la tànk yi jékkee-jékki newwi, jaaxal ñépp. Ba muy dund, jàppewu ma woon ni goro rekk yem ci. Mënoon na maa jur ni mu jure Bàrtélémi, wànte dafa ma defoon xaritu benn bakkanam, sës ma ci moom, nuy kaf di ree, di jëw doom ji, daan dem sax léeg-léeg ba yaakaar ni ay moroom dëggëntaan lanu.

Fi may waxe loolu Dégén ak fi Bàrt di wootee, benn la.

Nuyoowul sax, ni ma :

— Foo nekk, Njéeme ?

— Tey moom, Bàrt, ba naa leen ak seen xawaare Bawobaab. Damay jël taksi dem Sumbéjuun, su ma duggee ba noppi seeti Meer Rosali.

Maa ngiy déggaat tey baatu Bàrtélémi, mu naan ma ci njéggil-kàddu gi :

— Bul génn kër gi. Xaar ma Sendikaa.

— Mbaa jàmm la, Bàrt ?

— Toogal xaar ma rekk, maa ngi ñëw.

Yëf yi ub sama bopp. Mbaa du gaa ñi dañoo taalati dëkk bi ? Ma woote rajo ba. Jibi Séy newu fa woon, ma waxtaan ak Sali Ndóoy, xaw koo ceddowu wànte jëlewuma fa dara ; ñu nga woon ba tey ci mbirum *Joolaa bi.* Lenn daal la ma Ndóoya wax lu yéeme ci kilifa gi gënoon a kowe ci làrme bi jamono jooju. Guddi ga bato biy suux, mu nga jaaxaanoon kër coroom te kenn sañu koo woo ngir àgge ko xibaar bi. Ci li ma Sali Ndóoy wax keroog, Maymuna Dem, coroom loolu, ndaw su jekkoon la kaar, rafet ba ñuy werante ndax nitu neen laam déet. Ma ni Ndóoya nañ gëstu bu baax ba xam ndax xibaar boobu jar naa siiwal am déet.

Ma seet seet, gisuma lu war a tax Bàrt dëj ma ci kër gi. Fi ma toog ci kanape saal bi, maa ngi naan ci sama xel : "Am na lu xew te xibaar bu tiis la. Kan moo deewati ?"

Bàrt Gomis, du nit ku njàqareem di wumpe. Ngóor su féexal àddinaam la, dàq fee kaf te man la gën a yab ñépp, di may woowe "Kumba-am-Ndey" – ndax nee na damaa buccatiku – walla "Sama dof bi". Léeg-léeg itam mu may ñaawal, di toppandoo ni may waxe ci rajo bi mbaa mu naan nun waa *Péncoo FM* ay cuune lanu, ñi nuy wujjeel a ñu mën fuuf. Loolu moom, daf koy wax noonu rekk wànte yàgg naa seetlu ni Bàrt di bége su may sonal sunu pólitisyeŋ yi mbaa sun àndee fenn nit xàmmee ma, di ma sargal.

Fi nuy jokkoo, sama xel ni yarr ci Meer Rosali, ma tiit, ni ko :

— Bàrt...

Mu daldi may jëli ci saa si :

— Meer Rosalee nga ne cocc Gël-Tàppe, tànk yi sax a ngiy tane, tey la gën a lakkale.

Ma yéemu : "Bàrtélémi Gómis mii, wutewul ak jinne."

— Bàrt, létt ma mbaa...

Mu fey telefoŋam. Ñàkkul mu tàmbali woon a mer. Saa waay laa xam, tey.

Ma déglu ab diir telefoŋ biy xor-xori ci neen.

Fi ma tooge man kenn ci saal bi di ko xaar, amul lu sama xel mi demul.

Démb daldi may doxe ginnaaw, ni niib sama loos wi.

Bëccëgu Ndar ba benn kamyoŋu Risaar-Tool yéegee ci sama kow Fiat bu ndaw ba, dër ko ba mu maasalook tali bi, dëraale Xadi-Leena Gómis, sunu benn bañ daan woowe Yelen, ak Aaróona Si ma ko doon yóbbu lekkool. Aaróona Si, ndeysaan, ñuul kukk, sew ruuj, ak kanam gu wow gaak beereem ba mu daan wengal. Nee ñu biñ ma yëgalee keroog xibaar bi, lu ñaaw lu ma waxul dama koo fàtte. Jarul may delsi ci kàddu yooyu, ndax ni ma gise réew mi di ko doxe tey, ñu bare mën nañ ma cee mere.

Biñ ca jógee laa ñaan samay kilifa ci *Rajo-Senegaal* ñu indi ma Ndakaaru. Ñu teg ciy weer, Bàrt fekksi ma fi. Su yaboo ma ni li ma dëddu Ndar moo ma tee lab ci géejug naqar. Ak it xanaa am jëkkër ju mel ni Bàrtélémi Gómis, gëm Yàlla, woyof te rafet njort, xamul sax nu ñuy sonale mala astemaak soxnaam.

Waaye loolu weesu na.

Tey, am na lu xew, maa ngi mel ni ku toog ci nen, di nég Bàrt ñëw létt ma mbaa mu firi ma.

Xawma ñaata yoon laa tuuri ndox. Su ma tiitee, jàq, sama nëq bi day gaaw a fees. Goney Sendikaa yaa ngiy futbal ci buntu kër gi, di yuuxu. Ginnaaw mbeddum suuf la, bariwul woto yu fiy jaar wànte saa yu ma ci déggee benn, defe ni Bàrt moo yegsi, sama fit wi rëcc, ma dem yërnduji ci perseŋi palanteer bi.

Bàrt dafa toog rekk, ni :

— *Joolaa bi…*

Lu ne xalaatoon naa ko ba mu des suuxu *Joolaa bi*. Ma wàcce sama baat, ni ndànk Bàrt :

— Lii mooy lan, Bàrtélémi Gómis ? Lu lay tax a yox-yoxi nii ? Yëf yaa ngi bëgg a ëpp… Mënoo wax…

Bàrt xam na ma. Xam na ni sama mer baaxul.

Mu gaawtu dog ma :

— Kinne Gaajoo ngi woon ci biir bato bi.

Ay at a ngi Bàrt génnee kàddu yooyu ci gémmiñam gi. Duma ni ay màggat lanu tey wànte sunu jamono weesu nay dem. Su benn kamyoŋu Risaar-Tool dërul woon Yelen Gómis ca wetu Pomu-Xor, waxtu wii fekk kon na mu jeexal iniwérsite walla sax mu wuuf njabootam.

*Kinne Gaajoo ngi woon ci biir bato bi.*

Yu bari jot nañ fee xew boobaak léegi waaye dara taxumaa fàtte kàdduy Bàrt yooyu.

Junniy xalaat àkksi ma, di biiw niy gunóor yu màndi.

*Kinne Gaajo menn ? Xanaa kay déedéet !*

Ma daldi yëg ci sama xol bi, ca biir-a-biir, fi xolu nit gën a xóote, li wutale gaal gu këppu yóbbaaley doom-aadama yoo xamul ak gaal gu këppu yóbbaale sa doomu-ndey.

Du benn, moom.

Xéy-na yaak say moroom yiy jàng téere bii ma jagleel Kinne Gaajo, kàddu yooyu dinañ ub seen bopp, ngeen ni : "Njéeme Pay mii, ndax xam na li muy wax ? Su géej gi mëddee lim bu ni tollu

ciy nit, lu fi xàjj-ak-seen di defati ? Lan a des lu dul boole leen ñaanal ñoom ñépp… ?"

Man Njéeme Pay, ma ni : déedéet. Su mbir mi yombe woon noonu muy jàmm. Lu tollook 1883 ciy doomi-aadama ñoo faatu ba noppi *benn doomu-aadama* ñëw yokku ci, tóllanti leen. Képp ku sa mbokk des ci *Joolaa bi* mën ngaa gise noonu suuxu gaal gi. Man nag, Kinne Gaajo mi doon sama doomu-ndey, sama genn-wàll, sama lépp, moo tax lim boobu am jëmm, am i bët ak i loxo, deret di daw ciy sidditam.

Ni Bàrt janook man ni patt, maa ngi naan ci suma xel : "Jën yaa ngiy giiroo Kinne Gaajo… Ñu ngay luqi bët yi…"

Nit fiiriir sëdd ak coof, lekk. Jën daj ci néewu nit biir géej, yàpp, seeñu. Ku mën sa moroom duma.

Ma gënatee mere nguur gi ak ñépp ñi seen càggan jur lu ni mel.

Bàrt ni :

— Kolonel Ndaw mi yor kàddu làrme bee woo Lamin Jàllo, ne ko surnalist bu ñuy wax Kinne Gaajo te daan liggéeye *La Torche* a ngi woon ci bato bi. Lamin teel naa jot ci xibaar boobu waaye toog nan fa lu yàgg te xamul nu mu ma koy àgge.

Yëf yi di ma miirloo :

— Waaw, Bàrt, kañ la fi Kinne Gaajo dem Kaasamaas sax ?

— Lamin ci boppam nee na tàmmoon nay tukki te du tàggoo.

— Lan la Kinne Gaajo doon wuti Sigicoor moom itam ?

— Bunu saalit, Njéeme. Kinne magum jëmm la woon, soxlaam a ko taxoon a tëj néegam Caaroy, dagg paas jël *Joolaa bi.*

Ma yëngal sama bopp, ni patt.

Li may xalaat, sañuma koo wax ci kow Bàrt di ci dégg. Ngoro gu bees la woonati rekk. Kinne Gaajo dafa teeloon a futi. Ni yenn góor ñiy bëgge jigéen la bëgge woon góor. Ñàkkul mu am ku mu dajeel, ñu nobante, di lëngoo ci mbeddi Caaroy yi, fanaan ñoom ñaar ci pàntareem boobu ay guddiy-guddi ba xéy bés ni : "Tee noo doxantuji ba Kaasamaas… ?"

Sama xel dem na yit ci Céndu Siise. Faru Kinne Gaajo woowu dalul woon dara sunu xel, maak Bàrt, te Kinne masu koo indi

Sendikaa wonale nook moom. Bi ma tàmbalee téere bii laay door a xam ni Céndu Siise la Kinne àndaloon Sigicoor, ñu desandoo ñoom ñaar ci géej gi. Ci laay soog a xam it ne gëstuji ci jaar-jaaru Alin Sitóye Jaataa leen yëkkati woon.

Maa ngiy yëg ni sama xol bi feese ak ni ma jéppee Céndu Siise, jéppi sama bopp, jéppi ñépp.

Ñépp laa wax.

Bàyyiwuma kenn.

Lamin Jàllo.

Bàrt.

Kinne Gaajo.

Kinne Gaajo, lu ko neex rekk la mas a xam. Lépp lu mu déggoon ni dañ koy aaye, mu ni dina ko def ba xam lu ko ciy fekk. Muy waa Caaroy, di waa Sendikaa ak sax, xanaa, waa Ndakaaru gépp, ñépp demoon nañu ba miin nguukay Kinne Gaajo ya ak na mu daan péntuure kanam gi - fii weex, fi ci des xonq – foo ko fekk mu ngi sex bantu Marlboro walla léeg-léeg naanu gu gudd di kimmi, naan "bu ma kenn damm, Ndate-Yàlla Mbóoj, ndeyu Siidiya Lewoŋ Jóob a fi dàqoon a tóx ! Moo ! Xanaa tey !"

Sun waxantee dëgg, ni Kinne Gaajo ame woon fitu weddi lépp lu askan wi ne *lii la* walla *nii la,* xawoon naa ko cee ñee. Wànte it ragaloon naa mu gaañi ko bés.

Bés booboo ñëw tey.

Ma jokkook *Péncoo FM,* ni leen duma liggéeysi fan yooyu.

Mu jaaxal Bintu Jeŋ :

— Mbaa jàmm la, Tataa ? Sa baat bi sax dafa sedd...

Sama xel miy werante : "Ndax war naa leen a àgge xibaar bi ?"

Nees tuut, ma ni :

— Du jàmm kay, Bintu. Kinne Gaajoo ngi woon ci bato bi. Fàww ma dem Tilaabéri ginnaaw-ëllëg.

Maa ngi dégg ni waa *Péncoo* àndandooy yuuxu. Ñoom ñépp xamoon nañu Kinne Gaajo bu baax, xam it fan la tollu woon ci man.

Rajo bi tàmbalee yëgle xibaar bi.

"Kinne Gaajo, taalifkat bu mag bi ñépp xam, bokk na ci ñi *Joolaa bi* yóbbu seen bakkan bërki-biig." Sama gaa ñee mel noonu, dinañ la mas-sawu wànte du leen tax a fàtte seen liggéey. *Péncoo FM* daldi yeesal ab laaj-tontu bu mu amaloon ciy jamono ak Kinne. Laata ñuy tëj seen waxtaan, surnalist bi – Awa Géy la woon, ndem-si-Yàlla ji Awa Géy, teel a génn àddina moom tamit, yal na ko sunu Boroom bi xaare Àjjana – ñaan Kinne mu jàng benn taalifam. Fi Kinne Gaajo naan : "Taalif bi ngeen di déggsi maaŋ ko jukkee ci sama téere bi ma tudde *Biir ak Biti...*", laa fey rajo bi.

Ci la sama xel door a delsi ci Bàrt. Fi mu toog di ma déglu may jokkook Bintu Jeŋ, daanaka yaram wi yënguwul benn yoon.

Ma ni ko :

— Kinne Gaajo gëjoon naa woote. Kañ la fi dem Kaasamaas ?

Bàrt siggi, xool ma, ni :

— Laaj nga ma ko léegi...

— Ana Lamin Jàllo, sax ? Lu koo tee ñëw ?

Bàrt xam ne maa ngi wut ku ma sippi sama mer, daldi may dànkaafu :

— Ñoom ñépp a ma bëggoon a toppsi ba fii, maa ni leen nañ des Bawobaab, bàyyi ma ma ñëw man kenn...

— Moo gën, kay... Waaye Bàrt, lu tax làrme bi woo Lamin Jàllo ? Loolu jaaxalu la ?

Bàrt ni ma jàkk, ma gis ni mu waaroo. Mbaa du damay bëgg a tàggook sama sago, di ? Xanaa du man ci sama bopp maa wutaloon Kinne liggéey *La Torche,* mu daan kaf naan day xar matt ci yéenekaayu Lamin Jàllo bi ? Mooy ba mu cay bind talaata ju nekk la mu tudde woon *Waxi kasaw-kasaw.*

Xar matt : ku dégg ñaari baat yooyu, war a njort ne Kinne amoon na beneen liggéey. Dinaa ci delsi su waxtu wa jotee.

Nit ki, am nay jamono nga jekk ci salliroo ka bërëŋu ci suuf si, ñu lay sotti ndox mu sedd di tudd turu Yàlla te loolu lépp du la ci fekk, nga ni tekk-tekkaaral.

Ma daldi ni ndànk :

— Kinne Gaajo...

Bàrt a ngi janook sama ordinatëer, teg benn concoom ci taabal ji may liggéeye, ne tekk.

Ma ni :

— Li am nii, bettu ma.

Taxul ba tey Bàrt ubbi gémmiñam. Dafa jóg rekk fi mu toog, ñëw tiim ma, teg loxoom ci sama kow mbagg, bës ndànk.

Yëf yi di ma niru lu kenn xamul, ma ne ci sama xel lu nu xewle nii, wutewunook i way-jëmmali sinemaa, daldi mer, sànni loxo bi.

Am na lu Bàrt wax bi muy génn saal bi. Ba sunu-jonni-Yàlla-tey jii xawma lan la ñurumtu ba dem yoonam te am naa kersay laaj ko ko.

* * *

Ñàkkul ñu bare ci yéen fàtte ni bi *Joolaa bi* suuxee, géej gi jotoon naa goqiy néew, ñu taf seeni nataal ci loppitaani Ndakaaru yi, nit ñiy dunde yaakaar, ni xéy-na ñu jébbal leen seen mbokk, lu mu bon-bon ñu mën koo sang, jullee ko, door koo rob Yoof, Usuy, Koldaa mbaa feneen.

Noonu lan yendoo wër néewu Kinne Gaajo, maak Bàrt.

Taluma woon dawal wànte it leeroon na ma ni saa waay noppaloo gënoon ci moom. Li may woolu kon Galo muy jóge Pikin-Ikotaaf, ma ni kenn ci waxambaaney koñ bi mu jël wolaŋ bi. Badu Jaw itam sawar ci ba dee ndax xam na ni sun delsee dinaa teg dara ci loxoom.

Wër nan keroog loppitaani Ndakaaru yépp, moo xam Pereñsipaal la walla Daŋteg walla loppitaanu Garaŋ-Yoof. Fun ci dem, mbokk yeek xarit yaa ngi janook fotoy nit ñu seeni kanam newwi, salliiñ si weexal seen yaram, mu mel ni dañ cee diw fariñ.

Ma ni ci sama xel : "Kon daal, ñii la géej gi séexloo wann !"

Ñan ci ñoom a doon fecc ci biir gaal gi ba leen taw bu mettee-metti, ànd ak ngelaw lu am doole, bettee ? Ñan ci ñoom a doon yàndoor ? Xawma kan, wànte Kinne Gaajo bokkul woon ci ñooñu. Kinne yàgg naa ñàkk i nelaw. Ba nu newee gone ca Tilaabéri, yaay

ji, Yaa Ngóone, xultu la dëkke woon, naan, "Waay-waay ku may dimmali ci gone gile, yow daal Kinne Gaajo waat nga ni fàww nga yeetal magi Tilaabéri yépp door a tëri ? Waaw, kaay fii sax ma léebal la !" Booba, Yaa Ngóone doom ji lay noyyee, xanaa kay mujje gi la séytaane dugg seen diggante, ñu noonoo, mu naan Kinne dafa yàqu, dafa teel a bëgg góor, di ko móolu, naan it bu deewee sax bumu tiim néewam. Wànte léebam yooyoo taxoon Kinne Gaajo gën a farlu ci njàngum wolof, dem ba ciy bind ay téere yuñ ràññee.

Wóor na ma ni su *Joolaa bi* amoon ruq bu ndaw bu mu mën a wéet di bind lépp lu ñëw ci xel mi mbaa di faramfàcceel boppam ay taalifi Sëriñ Musaa Ka walla Séex Sàmba Jaara Mbay, fa la làqu woon moom kenn. Ànd ak Céndu Siise ñuy tukki jëm Sigicoor mënu ko woon a teree def lu ko neex. Kinne Gaajo, ci jigéen ñooñu góor ñi ñemewul a song la bokkoon. Far wu mu mas a am, moo la taamul boppam te dina la teel a leer ni ba àdddinay tukki du dox ci sa waaw.

Te sax li may wax nii am naa ci firnde ju leer : teg nañ ciy weer, ma xuus ci biir kayit yin fi Kinne Gaajo bàyyil, door cee jàng la mu bindoon ak loxo boppam, ni saa yu masaan a dugg ci *Joolaa bi,* day toog janook géej gi ba bët-set.

Waaye wax jooju – maanaam li ma fekk ci kayiti Kinne Gaajo yi – jotagul. Loolu yit dinaa ci delsi. Ndax mën naa def neneen, sax ? Gëwma ko. Kayiti Kinne Gaajo yee jur téere bii may bind boobaak léegi, ñooy, daanaka, ween yi *Bàmmeelu Kocc Barma* sex di nàmp.

Bàrt moom talu ma, mu ngiy wër béréb biñ raŋale foto yi ci Pereñsipaal, bu ci nekk mu taxaw xool ko lu yàgg-a-yàgg soog a jàll ci bi ci des.

Céy àddina !

Céy nun !

Ñii daal ñoom, pare nañ ci nii rekk… Fan la làrme bu Senegaal fore néew yii sax ? Ku jël nataal yi ?

Mbir mi yéem ma.

Am, ci ñi taxaw sama wet, ku ni :

— Nataal yi ëpp kon nañ fi lii wànte, dégg naa, néew yu ci bari dañoo yàqoo-yàqu ba ñu far leen a suul ci àllu Mbaaw bi.

*Suul* walla *làq* ? Kon daal, réew mi dem nan ba soo jotee ci sa néew sax, daldi tëgglu sabar, fecc !

Bi nuy ñibbi Sendikaa ba ma àgge Bàrt loolu, da maa artu :

— Moytul a def ni yenn doomi-Senegaal yi, Njéeme.

— Loo bëgg a wax foofu ?

— Senegaal, ki la naan tey Yàlla danoo beral loxo bés ba muy sàkk àddina si, mooy xéy ëllëg sa ni la sunu réew mee yées ci li Yàlla mas a sàkk ! Waaye xam nga lan mooy wax ji dëgg ?

— Waaw...

— Ndax xam nga ni ay mag lanu léegi, Njéeme ?

— Bàrtélémi Gómis daal...

— Jëliwoo ma de, soxna si. Maak yow, ñi nu xam tey ñu tëdd àllaaxira ñoo ëpp fuuf ñi nu xam ñuy dox ci kow suuf. Seetal rekk...

Ay tur ak i sant, ay xar-kanam ak i jëmm ni jameet di baagante ci jaww ji, xaw maa gëlëmal. Mbokk xéy ni mes, "Birima Ngom menn ?", "Moom sax, de.", "Moonte démb rekk la ma romb fii ma toog, seetal ma lii rekk, dee gee gën a gaaw léegi ! Ragalleen Yàlla ! Baax na !", "Astu, biig la lëmbaaje kër gi yépp, ku nekk mu tooñ la, ma ni la bàyyiwul kenn, ndekete booba maŋ nuy tàggu !"

Ñii feebar boqu seen kow lal, garab gu dul garabu jinne ñu jël ko. Guddal jéll doŋŋ, tàggatoo bi gën a yàgg, sonal ñépp.

Ma siggi xool Bàrt, ay kàdduy rëkk sama kaaŋ gi : "Nun ñaar sax, lun fiy def su fekkee ne nii rekk lay mujje ?"

Bàrt, njàngam taxu koo sore, bag la yem, teg ci ñetti at ni man mii, bindu ci benn joŋanteb-tabbu *Ecobank*, am ca ndam, ñu jël ko, su wàccee ngoon di jàppale yaay ji, Meer Rosali, ca baar ba mu ubbi woon wetu Pólikilinigu Medinaa. Teewul ay xalaatam diy faral a xóot. Ni Bàrt dëggoo tax muy xaare léeg-léeg ñi may ganesi *Péncoo FM*, ma leen di laaj ñuy tontu, ñoom ñépp diy pólitisyeŋ

yuñ ràññee mbaay boroom xam-xam yu jàng ba ni arr, dégg tubaab be dee, ku ci gën a fuuy sa moroom nga ne kii la.

Ma xool waxtu wi ci sama telefoŋ, ni Bàrt :

— Na ma Badu Jaw delloo Sendikaa ba noppi door laa yóbbu ci Meer Rosali.

— Man it xalaatoon naa ni looloo gën wànte dama ragaloon nga ni mukk du ci dal, fàww nu ànd Gël-Tàppe.

— Wóor na ma ni Meer dina la sëppooti, ni la lu tee Njéeme ci boppam ñëw yëgalsi ma deewu Kinne Gaajo gi...

— Bàyyi maak moom rekk wànte maa la gën a xam ni sa digganteek Rosali Pereeraa kenn xaju ci.

Li Badu Jaw di dawal yépp, dara rëccu ko ci sama waxtaan week Bàrt, léeg-léeg muy sàcc di ma xool ci seetu woto bi, sunuy bët daje.

* * *

Naka lanu yegsi Sendikaa, ma wàcc, Florida biy riir di wéy, ma koy séen muy yëkkati pënd bi ba tollook bitigu Baay Ture, jàdd ndeyjoor wuti tali bu mag ba.

Ma sànni fu nekk samay bët : "Lii lépp ma janool tey, bokk na ci li Kinne Gaajo dootul teg i bëtam ba fàww. Ndekete lii rekk la Dee tekki. Lu mbir ñàkk-ñàkk solo jur ci sa xol wéetaay bu amul àpp. Noo fi dàqoon a jëw sunuy xame nun ñaar. Loolu it dinaa ko namme Kinne Gaajo."

Laata may ubbi buntu kër gi, dem naa nuyu Yéeri Jaxate, minise bi janook nun. Goneem yaaŋ ko wër, kenn ci ñoom di xiim àttaaya. Yéeri Jaxate, ku jaambure la te bëgg liggéeyam, mën ko tamit. Mooy ñooñu nga xam ni suñ jàngoon lekkool kenn du leen àttan. Nu jàmmasante ba noppi, mu daldi may laaj laaj bu ma jóge kow :

— Mbaa jàmm, Njéeme ?

Ma àgge ko xibaar bu tiis bi wànte ba tey tudduma *Joolaa bi.*

Mu yëngal boppam :

— Loolu lay mën a doon, kay... Ak ni Bàrt Gómis mënee tooñ, sànni buntu Floridaam bi, talul nuyoo sax, gaawtu dugg ci kër gi... Naka-jekk ma ni am na lu xew.

Ci la ma Yéeri mas-sawoo, seede seede lu rafet ci Kinne Gaajo, daldi may fàttali tamit niñ yabantee woon ñoom ñaar, ndeysaan, soog maa laaj lu ko yóbbu. Askanu Senegaal, am nañ doxalin bu, sopp naa ko lool man mii. Ndax, Yéeri Jaxate, jaarul ci digg bi, tëbul rekk ni ma : "Lan moo faat Kinne Gaajo ?" Loolu, noo yey tudde ko ñàkk teggin ak xayadi.

Dafa ma ni rekk :

— Man de Kinne Gaajo, yëguma sax fu mu feebare...

Gis ngeen fi ko Yéeri jaare, de.

Ci laa ko door ni :

— Kinne Gaajo de, Yéeri, des na ci *Joolaa bi*.

Maa ko teyoon yem ci baat yu gàtt yooyu.

Mook goneem yi ñu siggi, ku ci nekk ni ma jàkk. Yëgoon nañu suuxu bato bi, gaa, ndax moo doon coow ci rajo yeek tele yi. Teewul ñu daldi jaxasoo ci saa si, mel ni dama leen ni Kinne Gaajo dafa xaru walla ay saay-saay bóom nañ ko. Mu mel ni daal, dañ toog fiñ toog, jàpp seen njaambur, ma ñëw fitnaal leen, yàq seen xel. Ma seetlu yit ne li ma wokkoon a ngi leen di xurisi ndànk-ndànk. Doonte sax ñoom ñépp miinuñu woon Kinne Gaajo, ni *Joolaa bi* dëppoo ci géej gi, léegi am na kuñ ci xam. Ci seen xel ñoom it, ci téeméeri nit ñi tëdd ci géej gi, am na ci *kenn* ku jóg taxaw, janook ñoom. Ñuy fàttaliku Kinne Gaajo : ndaw su xaaleele, daanaka, ci bépp fànn, muy ci jëmmam di ciy jëfam, sew ruuj, ñuul, ak i yeelam yu gudd, daan péntuur kanam gi, fii weex fii xonq, sex Marlboro ci mbedd miy kimmi. Ñoom ñépp a daan muslu ci moom ndax Kinne Gaajo, li mu doon téye boppam yépp, saa yu meraan ba ni la jàkk, mu am lu jóge ci yow ... Gone yiy gisaat nguukay Kinne Gaajo ya, lami xànjaram yaak caqam ya daan lang ba ci ndigg li. Xam naa yit ni ñu ngiy fàttaliku li gox bi daan ŋun-ŋuni : "Xaritu Njéeme bu ràkkaaju bi de, te sant Gaajo, waaw, moom de Caaroy Ñetti-Guy la ubbi néegam di cagatu... Loolu de lañ ni mooy liggéeyam !"

Ci gàttal, keroog *Joolaa bi* fekksi na goney Sendikaa yi fiñ dajaloo ci mbedd miy naan àttaaya. Ñoom, bokkuñu ci yax yu réy yi gobar dul toj – Njaga Mbay a fi daan woy loolu – duñu kaalawu, duñu dagg-laay, dañuy dibi-dibi subaak ngoon, luñ for suturlu ci, di dunde yaakaar, ndeysaan, ba seen waxtu jot. Am lu leen doy a tax réew miy doxe *nii* walla *naa,* seen yoon newu ci. Dinañ déglu rajo yeek tele yi ni ñépp, léeg-léeg ma dajeek Yéeri mbaa keneen ci gox bi, mu ndokkeel ma, ni ma "Njéeme, yaa mëneek sama gaa ñi ! Ku ciy kàcc ba yegsi ci yow xam ne sa rajo boobu la raay bi téene !"

Ci seen gis-gis, demokaraasi po la rekk ni joŋatey nawetaan : su Sendikaa di dajeek *Doomi Yaay Awa Siise* mbaa *Xandaalu* mbaa *Kusum,* seen gox lañuy faral. Naka noonu, su wote jotee, ku nekk sànnil kàrt sa mbokk walla sa dëkkandoo. Wax ji sax dafa wax boppam ba noppi : su leen kàrtu wote amaloon njariñ, duñ ko sànni !

Nit ki, saa yuñ la nee Diw faatu na, fàww sa xel dellu ca bés ba ngeen mujjee gise. Ci yow, foofa la rëddu kayitug dundam yem. Ay xalaat yu neexuta dékku dinañ la doxe ginnaaw. Nooy def ba jéggi kàmbu patt-pattaaral gu réy gii ? Fi coow yem. Ak tës-tëseek xëccook ŋaayoo. Ana lu ko fi jar ? Fi *lépp* yem. Lan moo nu dese tey ? Kex-kexi walla fomp i rangooñ ?

Waa gox bi rekk a xam lan lañ xalaat bés ba ma leen yeggee xibaar bu tiis boobu.

Li ma wóor daal moo di ne kenn ci ñoom yabul woon Kinne Gaajo. Dëgg la, Kinne xawoon naa yëg boppam wànte du woon nitu ay, masu cee jàll kenn baat. Kon, lu taxoon ñu ragale ko xel ? Ci sama gis-gis, dañoo xamutoon rekk fan lañ war a féetale Kinne Gaajo. Mënuñu ko woon a méngaleek seen benn bàjjen walla seen benn mag ju jigéen ndax daawul doxale ni kenn ci ñoom. Su teyee mu taxaw tooñ Yéeri Jaxate, ni ko "nee naa la ba tàyyi nga ñëw Caaroy defaral ma samay palanteer te ba léegi gisuma la", su ëllëg saa mu mel ni du moom, sol yëre yu gàtt te yaraax, silib biy feeñ, romb leen ci gox bi téen di xool fale, nuyoo sax du ci jaar. Xel yiy werante : taalifkat walla lagara ?

Kumpa gu yombuta sànjaafoo ngoog... Nit ñi, soo wuteek ñoom ak lu mu tuuti-tuuti, dañ lay moytu. Képp kuñ fi tam dëmm, looloo tax. Tey, Sendikaa xaw naa féex. Ni *Joolaa bi* yóbboo Kinne Gaajo, am na lu mu tekki : "Jaaxaan di saw ba noppi ne doo tooy ! Neex ba dee !", "Yenn yi kat, dafa ëpp !", "Ndaw soosu kay, nii rekk la mënoon a mujje !"

Baat yu ni mel la askan wi yàgg a toqal ci seeni nopp. Ñoo leen tax a dem ba ragal seen tàkkandeer. Su lii dalul woon Kinne Gaajo, dina leen jaaxal. Ndax sax yéenewuñ ko ko ?

Koo ci laajoon mu ni la : "Mukk ci àddina, noo mënee xalaat loolu yow tamit, Njéeme Pay ?"

Wànte su boobaa damay xam li ma xam rekk, noppi.

Goney Yéeri yaa ngi xaar ma dem, xam naa, ñu ne fiy werante ciy mbiri Kinne Gaajo jëmale déwén. Waaye lenn wóor na ma : Yéeri dina leen gaaw a yemale, du leen seetaan mukk ñuy jëw Kinnee ka dugg ci lu seen yoon newul.

Du nitam.

Yéeri Jaxate ku yiw la, kaar.

* * *

Timis jot, ma yewwi Dégén, ni ko mu dellu këram Kàmbéréen toog fay fan, ban jóge Tilaabéri maak Bàrt ak Lamin Jàllo.

Fekk na ci diggante bi, xibaar bi law Sendikaa ba dëkkandoo yu bare sol seen dàll mas-sawusi ma. Fi ma janook tey sama Mac Intosh biy nettali seen njaal, ay kàddoo ngiy riiraat ci biro bi. "Dégg naa Sigicoor, du benn kër gu fay rangooñ tuuruwul.", "Kaasamaas gépp ngay wax, kañ !", "Te gone yi dàqoon a jàng Kaasamaas a nekkoon ci bato beek seeni porfesóor… Lii metti na, kenn xamul foo koy jooye.", "Gone gu noppi googu, te sant Jaata, waay…", "Yaaseent Jaata. Te duppe woon boppam *Highlander*, ndax film boobu fi daan jaar tele.", "Eduwaar, mag ji, moo doon takki jabar mu gunge ko ba ñuy delsi Ndakaaru. Ñoom ñaar ñépp a des ci bato bi.", "Se-ne-gaal ! Céy Senegaal ! Ñu ni la soo yabee lu ëpp

nàngami nit, ñoom ñépp seen bakkan a ngi ci xott, nga dëgër bopp rekk, ne garaawul waay, yooyu ay wax kese la.", "Sunu réew mii de, giñ naa ni dara gënu fee garaaw *garaawul waay* !", "Kumaŋdaŋ bi, nee ñu mucc na ba daw wuti fu mu làqu ndax wóor na ko ni li des ci dundam caabi ginnaaw la koy féete...", "Dégg naa dañ dem ba biir géej am lu leen feeñu, *Joolaa bi* tiit, gëlëm, jànnaxe...", "Déet waay ! *Joolaa bi* daa jànnaxe... ?", "Ci li ma dégg man mii de, ba ñuy jóge waaxu Sigicoor, góor gu màggat, sol sabadoor bu baxa ak mbaxane mu xonq joxoñ na bato bi, di ko móolu... Nee ñu dafa meroon.", "Dégg naa ci sa rajo bi, Njéeme, ne am na ndaw su sant Juuf, Maryaama Juuf, su jot a mucc ak benn Tubaab bu tudd Patrice Auvray.", "Ñooñu ñoom, àddina dootu leen saf dara !"

Ni ma tooge tey ci kër giy fàttaliku kàddu yooyu fi jiboon ciy jamono, muuñ naa te teyuma ko. Li ma def i ree moo di ne waa Sendikaa yi ma jaalesi keroog, kenn tuddu ci benn yoon turu Kinne Gaajo mi leen taxoon a jóg. Réew mii, ay mbiram day ub sama bopp léeg-léeg. Bi Bàrt delsee la ma ni li ñuy aaye ku jaale guddee leen taxoon a doxale noonu.

Naka lañ dem, ma daldi fey làmp yépp, lal ndés ci ëtt bi. Ni ma ko njorte woon, yeneeni dëkkandoo yu yéex a yëg tiis win dal, nëw nañ laal bunt bi, fëgg, fëggaat, ngir ma ubbil leen, ñoom tamit ñu jaalesi ma Kinne Gaajo. Wànte bëggatuma woon a gis kenn. Nit ki dina dem ba soxla boppam te looloo ma daloon.

Ay xalaat soqeekoo bërkaati-démb, waaxu ba yegsi ci diggu géew bi, tàmbalee bàkku, di ma dëkk, naan ma soo amee fit sëggal nu laale ! Ma daldi këdd ndënd yi, sëgg ni leen : "Ayca ! Yéen a ko yàggal !"

Wànte waa gox bi mayuñ ma sama jàmm. Ñuy wéy di fëgg rekk. Ma ni ci sama xel : "Man ngeen fiy fekk ! Maa leen gën a dëgër bopp fuuf !" Xanaa kuy jaale nit ba fekk ko mu tëdd di nelaw nga mën a xaar ba ëllëg sa ! Lii de neexatul !

Wànte Sendikaa wutewul woon ak gone gu ñambale, mënutoon a xaar. Guddi googu, Sendikaa dafa bëggoon a am lu mu waxtaane.

Kàddu yooyu nag, xawma fuñ jóge, di dóor i jéego yu takku ba ni cabax ci sama biir bopp bi. Du caagéeni dama jéppi woon waa gox bi mbaa leneen. Déedéet. Nun ñépp a yem, doonte sax xaw a taneente mënu cee ñàkk. Du benn du ñaar, ne nan fiy wax waxi jaambur, maak Bàrt, di ŋàññ sunuy xarit ak sunuy mbokk. Xanaa kay, liñ naan ku njëkk a yeewu sa moroom ni ko muural sa taat moo fi nekk. Kiy nettali, buy ràcc di jëmale ci kanamam du ko tey.

Teewul li ma leen wax ci gox biy dëgg gu wér péŋŋ.

Keroog, Sendikaa amoon na ku mu jëw.

Jàppal Kinne Gaajo, bàyyil Kinne Gaajo. "Na ko Yàlla yërëm waaye nag, aa…", "Rabe. Xamadi. Di dof-doflu ci kow nit ñi. Senegaal, soo yëkkatee sa benn loxo ni faalewuma kenn, yëkkatil bi ci des ne kenn faalewu ma."

* * *

Ni ma ko waxe sànq, Kinne Gaajo jaaxaloon na Sendikaa ba sunuy dëkkandoo yu bari jàppoon ni dafa dese.

Su jógewaan Caaroy ganesi ma, léeg-léeg mu génn ci mbedd miy fo ak janqi gox bi – ku bëggoon ãay la – mbaa mu dem fereŋlaayu ci wetu Maam Sali Juuf, meer bu màggat ba daan jaay gerte-caaf ak kew yoonu màrse.

Njuufaa ko njëkk a faatu wànte liñ rawantee ñoom ñaar bariwul.

Kinne da koo yaboon :

— Njuufa mu ñaaw yow, lu sa pettaaw yi wax tey ?

Su ko defaan, Sali Juuf daldi tasaarey pettaawam ci layu bi, jàngat leen lu yàgg, siggi xool Kinne :

— Aa, ñaar ñii de, kii njool te ñuul ki ci des gàtt te xees, aa…

— Gisati nga doom ju jigéen, xam naa ! Léegi nag wax ma, Njuufa : ndax *kàddu* ci *kàdd* la jóge ?

— Lu waral sa laaj boobu ?

— Ndax du ay nit a daan toog ci taatu…

Noonu, ndeysaan, Salimata Juuf ree ba tëdd ci suuf ak jaalam bu yaa, ni ko :

— Du lii laay waxati ci sa ndof gi, Kinne Gaajo ! Kan moo ñeme naaj bay yendu ci taatu kàdd di waxtaan ? Xanaa balay tàkkusaan sa yóor gi ruy !

— Xoolal nag, Njuufa, doo ma ci yab dey, ñàkk a xam laajte, lu ci aay ? Waaw, baatu *Tubaab* moom, fu mu jóge ?

— Tubaab… ?

— *Tubaab*, kay… Gaa ñu weex ñi fi ñëw ciy jamono fekk leen yéen nit ñu ñuul ñi ciy néegi ñax yu maxe, sibirook ŋas di leen faagaagal, ñu rafet xol ba dee, ndeysaan, tabaxal leen ay kër yu mucc ayib, ak i loppitaan ak i lekkool, ñoom laay laaj lu tax ngeen daan leen woowe *Tubaab*, te baat boobu law ba tey jii ? Mbaa du saaga rekk ? Xanaa kay ñàkku leen noonu kóllëre laa yaakaar !

Kinne Gaajo mas na ñëw it ni Maam Sali :

— Tey Njuufa, li ma la bëgg a laaj fàww ma waajaat ko.

— Yow mii… ? Kon de du jàmm ! Demal ba beneen, soo ci gënee xalaat nga soog a delsi laaj ma. Wax dees koy tefesu, doom, soo ciy xuus di dem dangay lor sa bopp.

Kinne Gaajo nee na ma daa bëggoon a xam keroog lu tax ñu naan diw *takk* na jabar walla may na ko *baatam*, lu waral yenn baat yu ma rus a delsi man mii sax, niki *buum* walla yu ni mel.

Wànte Njuufa dànkaafu ko, kersa tax koo suul wax jooju.

Mu ni ko :

— Lu tax su jigéen ñi weeree cere di teg këriñ ci kow?

Noonu lañ daan yendoo, ñoom ñaar.

Njuufa dogale nanu bés ci njël maak Bàrt, ni nu :

— Seen xarit bi de, turam wi dina riiri, ku mu neex dinga dégg, ku mu neexul dinga dégg…

Jamono ja Kinne Gaajo njëkkee bokk ci benn joŋanteb taalif, daldi raw ñépp, ñuy jàng i fentam ci rajo yi – taalif yooyu la mujjee boole ci benn téere, tudde ko *Biddéewi diggu-bëccëg* – Njuufa sol nay dàllam ñëw ba ci kër gi, ni ma :

— Lu ma la waxoon, Njéeme Pay ?

— Ci lan ?

— Xanaa kay doo ma ni yëgoo ne Kinne Gaajo jël na fi ndam lu réy ! Tele bi sax wone na ko biig ! Gaawal teg dara ci loxo Njuufa ! Li Sali Juuf defar mën na koo yàq, de !

Dem naa ba naan ko : "Moo, mbaa du seen joŋante yu ñàkk solo yii ñoo la taxoon di wax ?"

Wànte dama kaf ak moom rekk, tàllal ko ñaari kayiti téeméer.

Ca ngoon sa la ma Bàrt ne moonte kàdduy Sali Juuf yi mat nañoo bàyyi xel.

Maa ngi fàttaliku li ma tontu Bàrt :

— Kinne Gaajo dafa sàggane boppam rekk, bindkat yiñ fiy soow yépp du seen moroom, waaye…

Bàrt bàyyiwu ma ma àggale :

— Yow de, danga mel ni ku jàppe mbindum fent ni bëre-dóor. Ndax mbirum mënante la ?

— Bul ma sonal, Bàrt Gómis. Dama bëgg wax rekk ni Kinne Gaajo mën na li muy def. Ku ko seet ci jaar-jaaram, xam ni mayu Yàlla dëgg la am…

— Waaye… ?

— Su teyee mu bind ab taalif ñu ni gongo, su ëllëg saa mu fental la maye bu yéeme waaye su cay jóge di toogati ay weer kenn du ko dégg, kenn du ko gis… Fexe naa ba Lamin Jàllo beral ko lu tol ni genn-wàllu xët ci *La Torche*, mu ciy bind ci wolof lu ko neex talaata ba talaata delsi, ñu koy fey.

— Xam naa loolu. Mooy li mu tudde *Waxi kasaw-kasaw*…

— Mu ngoog.

Bàrt ree :

— Ay waxi kasaw-kasaw dëgg lañ, moom ! Dafa yenuy dàllam, sa Kinne Gaajo mi !

— Xaaral ba mu ñëw nga wax ko ko, dinga dégg li mu lay tontu. Wànte gis nga, Bàrt, ba tey loolu muy fent *La Torche* doyu ma. Su ma déggaloon day bàyyi lépp lu mu jàpp, jublu ci téereb nettaleem bu mag bi muy waajal boobaak léegi. Te waaj bi kat, dee ko dégg rekk. Day bindatu doŋŋ, lu ñëw ci xel mi mu gaawtu xoos ci kayit mbaa mu déey ko ordinatëeram.

— Du mooy Faatu Gay mi mu bëgg a dekkil jaar-jaaram ?
— Mooma kay. Faatu mi góor gi Àllaaji Gay di woy.
— Te Kinney kaf naan maak sama turandoo bee ka wute !
— Wute nañ lool, sax. Xelam a ngi tamit ci jagleel téere Alin Sitóye Jaata ak Siidiya Lewoŋ Jóob.
— Mas naa ko dégg muy wax ba tudd ab taalifkatu Amerig…
— Man it fàtte naa tur wi. Waaye loolu lépp amul solo. Li am ba am moo di ne Kinne Gaajo dafa yaroo sagoom…
— Yow itam Njéeme, looy wax nii ? Fàww mu liggéey, jàpp boog ci dara, fey luyaasam Caaroy, faj i soxlaam. Walla ?
— Aa… Waaw.
— Buma ni daŋ koo bëgg a yoral léppam mu jaaxaan di bind ! Njéeme Pay…
— Yéene naa Kinne lu ëpp loolu wànte moom ci boppam moo dul nangu ma boot ko.
— Ginnaaw xam nga ko rekk, jàmm la.

Xalaat yooyu yépp a ngi may song fi ma tëdd ci ëtt biy xaar Bàrt jóge Gël-Tàppe. Ma téen, xool biddéew yiy dóor-dàqe ci asamaan si, léeg-léeg niir yi muur leen, ñuy réer ak a feeñ. Am woto-mbalit bu romb buntu kër giy korne tëwa bàyyi ; mii xel ne ma naa tëji palanteer biy dal booba ba tey wànte ma tayal a jóg.

Noonu, sama xel ni yarr ci Jennifer Davies, doonoon sunu xaritu benn bakkan maak Kinne Gaajo.

* * *

Jennifer Davies, réewum Kanadaa la fekkoon baax, xamante faak i doomi-Senegaal, di dugganteek ñoom, lu ñu woote moo cay njëkk a teew.

Bés, mu yëg ni am na kër gu tàkk Medinaa, fii ci Ndakaaru, juróom-ñeenti tuut-tànk ñàkk ci seen bakkan. Gone yooyu, ay taalibe lañu woon. Jennifer metitlu ko lool, dugg Internet, dégg ci *Youtube* Njiitu réew meek gornmaam ñu naan lii dara gënu koo ñaaw, bumu fi amati ginnaaw-si-tey. Wànte ñetti fan rekk lañ ci

teg, ay waaraatekat xëbal Njiitu réew mi, ni ko aa, am nay saar yu, sun leen taree 666 yoon, du baax ci yow, kooku tiit di pat-pati, ni nañ suul wax ji, daldi génnelu kaso boroom daara ji yoon jotoon a teg loxo.

Yëf yi yem fa.

Jennifer ràkkaaju, ni mukk du dégg loolu. Ni moom daal, xamul naka lam réew di sànnee ci mbeddi Ndakaarook Ndar yi lu weesu téeméeri junniy tuut-tànk, ñuy wër di yalwaan, ay saay-saay dëkke leen a duma, di leen sàkku, xiif ak mar di leen bëgg a rey, ñu sol i sagar yu tilim, duñ jéggi mukk buntu lekkool te ku ci feebar doo faju.

Noonu la Jennifer Davies daggee paas ñëw Ndakaaru, xamante feek Kinne Gaajo, ñu ànd di xeexal taalibe yi.

Lu xiiroon Kinne Gaajo ci jàppale Jennifer Davies ? Dese na maa leer. Kinne mi ma xamoon masul a gëm ni kenn walla lenn mën naa soppi nekkinu doom-aadama. Bañoon na ko ba daawul dugg sax ci waxtaanu pólitig. Soo waxaan mu ni la gisul li wutale Nguur geek Kujje gi, daanaka film bi këbóoy-bàndi la woon, këbóoy yépp dee bàndi yi doŋŋ des fi. Masul a janook i alkaati di leen sànniy xeer, di yuuxu wiiw Sàmba Njaay mbaa yal na Demba Jóob dee.

Kon, xéy-na cofeel ak kóolute gu mu amoon ci Jennifer doŋŋ a ko taxoon a fullaal xeexam boobu. Ñoom ñaar ànd nañuy yoon i yoon *Péncoo FM*, am fay laaj-tontook sunuy surnalist.

Mujj gi, man it ma xaritook Jennifer.

Duma ni Kinne Gaajo ak Jennifer Davies saafara nañ jafe-jafe yi taalibe yi doon jànkonteel. Niñ koy waxe, tey la Waalo gën a aay, gone yaa ngi fiy wëndéelu, kuñ dajeel tàllal la loxo, nga jéppi leen, jéppi sa bopp, móolu réew miy àttan a seetaan lu ni mel. Mooy li am. Wànte lu bon-bon Jennifer ak Kinne jéem nañ leen a dimmali, def ci seen kemtalaayu-kàttan. Jéem rekk a am solo. Rafet xol, jéem.

Jennifer, xel mi neexoon na lool, kaar. Ñaari weer rekk la def Caaroy – wetu kër Kinne la luye woon – tàmbalee wax soxlaam ci

wolof. Maa ngiy fàttaliku bés ba ko Làlla Géy doon létt teñ koy jëw, mu ni patt di nu déglu ba yàgg mu ni : "Baax na ! Xanaa dangeen fàtte ni ginaar gi dégg na kes ?" Keroog ñépp a daanu ci suuf ! Gis naa yit ci kayiti Kinne Gaajo yi ne Jennifer tàmbali woon naa tekkiy taalifam ci kàllaama àngale. Dem nañ sax ba waa Caaroy di ko tooñ naan Tubaab bii, ku seet ba ci biir ay maamam ay Njaambur-Njaambur lañu woon. "Naka lab Xonq-Nopp mën a dégge nii wolof, joŋe ba dee, di lamsal, di tagalu, di regeju ? Ãa ? Seetleen wax ji rekk !" Waxambaaney Caaroy yi jéem nañ koo doxaan ba tàyyi wànte ku wax mu ni la bëggul a wor Sélim. Mu xaw leen a jaaxal, ndax li ñu xamoon ci Tubaab bu jigéen mooy bëgg góor, saa yoo ko cokkaasee mu ni la yaa ko yàggal ! Sélim moomu Jennifer doon bañ a wor nag, mas naa jóge Montréal ganesi ko, ñu jël njaga-njaay dem Fatig, Kawlax, Séeju, Bànjul, jóge fa deñi-kumpa Kéedugu ak Tàmbaa.

Sélim def na Senegaal ñetti weer soog a dellu Kanadaa.

Ñu teg ci at, Jennifer Davies ñibbi, mook far wi ñuy wéy di nekkaale.

Maa ngiy fàttaliku ni ko Jennifer nobe woon ba du gis. Daawul wax ñaari baat te tuddul Sélim Lamrani.

Kinne Gaajo, moom, masutoon a neexook faru Jennifer woowu. Su ma waxaan, mu ni ma : "Njéeme, kii miikar la, nit ku jàpp njaamburam dara aayu ci waaye yenn patt-pattaaral yi dalul dara xel ..." Kinne mas na ma ne yit : " Njéeme, seetlu nga ni Sélim mii kenn mënul a fexe ba seeni bët daje ? Soo ko naan jàkk muy dawaley bëtam ! Ngóor sii... Baax na !" Looloo waraloon biy rëq-rëq tàmbalee feeñ ci seen diggante, Kinne woo Jennifer ca Montréal ni ko su doon sagoom mu dogook Sélim. Bi Jennifer déggee loolu, dafa mel ni ku fit wi rëcc, ni moo lànk ba tëdd ci naaj wi, Sélim a ko gënal lépp lu mu am ci àddina ! Dem na ba ni Kinne Gaajo na yem fuñ ko yemloo, xaw nu cee tong sax, toog lu ëpp weer wooteetul Caaroy, wooteetul Sendikaa.

Bés, nu ànd Kanadaa ganeji Jennifer. Mooy sunu tukki bu mujj maak Kinne Gaajo. At rekk lañ ci teg *Joolaa bi* suux.

Bi nu Jennifer jëlsee ayeropoor Dorval bu Montréal nu jëm këram, la nu yëgal ni Sélim, mbokk yi may nañ ko benn doomu-bàjjanam ba kooku jóge seen réew ñëw séysil ko. Ma ne ci sama xel : "Lee tax kay sunu Jennifer mi jeex ba nirootul nit. Masuta am taar, gaa, waaye ni mu yooye nii jaaduwul ..."

Mu dalal nu, bég lool ci lin jóge Ndakaaru ganesi ko. Fekk booba, su weesoo Janus, xaj bu ndaw ba ko daan wéttali, amatul woon kenn ku mu waxal. Janus la daan fowal, ñuy bokk benn ndab di lekk, su tàkkusaan jotee mu doxantook moom ba toolu-buur. Xam ngeen rekk ni Tubaab yiy faral di xëre ci seeni xaj ak seeni muus. Sélim ma newoon ca céet gu bees, léeg-léeg mu woo Jennifer, ñu jokkoo lu yàgg bay sax kaf di ree. Bi Jennifer gisee ni nu loolu jaaxalee maak Kinne Gaajo, mu ni nu : "Sama ngoroyook Sélim dakk na wànte teewul nuy wéy di nekk i xariti benn bakkan. Su ma yaboo sax ni léegi jigéenam laa, muy sama càmmiñ."

Benn gaawu, nu xéy ndékkiji ci béréb buñ naan *Première Moisson*. Jennifer ni nu Sélim dinan fa fekksi, nekk sunu góoru-mbootaay.

Nu santaane nomlet, di jël sunu kafeek i njari sorãs, di fàttaliku jamono ja Sélim ñëwee Caaroy te mook Jennifer ñu gàddu seeni saag di wër Senegaal. Sélim tooñ fa Kinne, ne ko lu tax indilu ko ndaamaraas. Sunu xel dellu ci ni Sélim bëgge woon ndaamaraas, nun ñépp nu xàqtaay.

Waaye loolu lépp taxul saa waay yewwiku, féex, su ma ko mën a waxee noonu. Mu leer ma nàññ ni Sélim dara la waxul ci sunu jataayu *Première Moisson* boobu. Moom daal, fi mu toog di guux kafeem, wutewul ak muus mu naan dëwlin. Dem nañ ba ni ma ko jéppee soppiku yërmaande. Su doon sagoom kañ, day toog këram, mook Leila Sissani, jabar ji, ñuy waxtaan ci seen làmmiñu réew, di ŋàññ pólitisyeŋ yañ fa bàyyi.

Ci gàttal, xaritoo gu bees gi Jennifer doon dëfale xolam, du woon lu ñor Sélim. Jennifer Davies da doon nax boppam.

Teewu koo mel ni benn ñebbe ci cin, di cëpp-cëppi rekk, di xàqtaay ba léeg-léeg ñi ci kafe bi xaw a ñéññ, geestu ko, ngir xamal ko ni mu ngi leen di tanqal.

Xawma ñaata yoon la Jennifer jël sunuy nataal keroog.

Nettali na fa yit lu doy waar ci mbirum baayam, Anton-Gregor Davies. Jennifer dafa nu ne góor gu naqadi deret la woon, siidee ubbi gémmiñ gi wax te yit, doonte sax masul a gëdd mbaa mu dóor soxnaam walla kenn ci ñetti doom yi, ñépp a ko ragaloon. Ba mu feebaree, tëdd loppitaan, xam ni daf fay doxe, Anton-Gregor Davies lu leer la wax yaayu Jennifer. Da ni ko : "Bu bés baa, lakkleen sama néew, dajale dóom yi fas ci sagar, xaar ba woto-mbalit romb kër gi, ngeen sànni ko ci, mu yóbbu ma sën ya. Noon laa ko bëgge, xaj yu méddi dëkk bi laa bëgg a fekki. Buma kenn tàgge, bu kenn ñëw ci kër giy jaale."

Kinne Gaajo xool Jennifer lu yàgg, ni ko :

— Def ngeen loolu ?

Jennifer teg kaasu sokolaam :

— Li góor gi génnoon àddina sax mënutoon a tax sunu yaay bañ koo déggal… Dafa naanoon yóoram, daanaka.

Ca ginnaaw-ëllëg sa, nu tàggu Jennifer, fanaani kër benn xaritu Bàrt bu nu waroon a yóbbu ayeropoor bu nuy ñibbisi Ndakaaru. Fi nuy defaree sunuy waliis, njéggil-kàddu gi riir.

Ma jël.

Sélim la woon.

Baat biy lox, mu ni ma : "Jennifer xaru na biig."

Kinne Gaajoo ngi doon lem i yëreem, yëgagul li xew. Man yëf yi di ma saf léeb ak lëppóon.

Xaru, tàww ?

Ndax, Senegaal gii nu jóge woon nun ñaar, bariwul liñ fiy dégg ne nit xaru na, rawatina ci dëkki taax yi mel ni Ndakaaru walla Tàmbaakundaa. Léeg-léeg rekk nga ubbi ab yéenekaay, ñu ni la ci ginnaaw Buŋkiliŋ mbaa wetu Gingineew am na kuñ fa fekk muy lang cig garab, pólis ubbi ab lànket ci mbir mi, gis ni moom daal, dañ koo tegoon gàcce gu, dem na ba dee sax gënal ko dund, mu def li mu def. Waaye toog tàkkusaan sa buntu kër di naan sa àttaaya, ñu ni la Mamadu Njaay walla Awa Jóob dóor na boppam balu fetal, aa, newuma masu fee am de, wànte néew na liñ koy

dégg. Biñ demee ba ci biir laa yëg ni réewum Jennifer, ak li muy naat yépp, fa la limu ñiy faat seen bopp ëppe ci àddina si.

Ma àgge Kinne Gaajo xibaar bu bees bi.

Mu ni ma :

— Njéeme, ndax xam nga ni Jennifer yàgg naa mébét lii ?

Léeg-léeg am xalaat ni cabax ci sa biir kaaŋ ne fa nemm, di xaar. Di xaar lan ? Xanaa ku ko ngénte, ku tëfli aw tur ak aw sant ci noppam, ni ko yow yaay Diw. Ba mu koy tudd ak bi nga naan man kay nakka-jekk ma xalaatoon lii, benn lay doon. Mu tekki lii : sunuy xalaat dañuy sol i yére, di sañse, te kàdduy doom-aadamaay màndarga miy tax ñu leen di ràññaatle.

Bi may dëggal kàdduy Kinne Gaajo yi, waajuma ko :

— Lee taxoon mu ni fàww nu ganesi ko.

Nu daldi fomm ci saa si sunu dellub Ndakaaru.

Léegi nag, ma ñëw ci dëju Jennifer Davies.

Muy man di Kinne, kenn masu cee teewe dëju Tubaab.

Ñu ngi tëral Jennifer ci benn taabal ju yem, muur ko ba kanam gi rekk di feeñ, léeg-léeg kenn ci mbooloo mi rocciku, dem tiim ko ba noppi dellu xellil boppam tuuti biiñ mbaa Coca-Cola. Coow li bariwul, gaa, wànte am na ñaar ñu fa sulli waxu pólitig ba seen dënn xaw a tàng, yëf yi dem sax bay ëpp loxo.

Doktoor bi daan faj Jennifer – ndaama la, am yax, niru ku yeewu lool, bët yiy melax ci ginnaaw lonetam yi – fekk nu fin taxaw, ni nu yàgg naa dégg sunuy tur ci Jennifer, mas-sawu nu ba noppi ne :

— Lii xew bërki-biig du guléet, Jennifer jéem na fee xaru ñaari yoon.

— Loolu kañ la woon ?

— Daaw ak daaw-jéeg yépp.

Mu ni nu tamit ndekete lin nekk këram yépp, amul guddi gu Jennifer duggul Internet, di fa seet xeetu xaru wi gën a gaaw te du ànd ak metit wu tar.

Fi nuy waxtaaneek doktoor bi, yaayu Jennifer – ni karaw gi xonqe coyy rekk laay fàttaliku tey – tàccu, ni ku mu neex mën ngaa jegesi xool ci ordinatëer bi nataal yi Jennifer mujjee jëlal boppam ba muy dund.

Daanaka nataal yi ci ëpp mu nga leen jëloon ban demee ndékki *Première Moisson*, man, moom, Kinne Gaajook Sélim. Foto yooyu la ñaanoon ñu wone leen bés buñ koy dëj. Ni ko Kinne Gaajo njorte woon, Jennifer xamoon na li mu xam ba noppi, di nu tàggu, nun i xaritam.

Ma jékkee-jékki mere Jennifer.

"Lu mel nii soo ko naree, noo mën a ñàkk a sóorale say nit ?"

Kinne Gaajo ni ma ci suuf :

— Gisuma Sélim ci dëj bi.

Ma laajte fu mu nekk, ñu ni woote na, mu ngi ci yoon wiy ñëw.

Doktoor bi daldi nu xëccaat ci pet, ni nu dafa am sunu yóbbante :

— Seen xarit bi bind na bataaxalub tàggoo, dénk ma ko. Nee na mu ngi leen di balu àq.

Nu sëgg, ni patt. Xamunu woon lun koy tontu.

Bi nuy laata jëlaat fafalnaaw ñibbisi Ndakaaru, Sélim woote.

Kinne jël telefoŋ bi, Ngóor ne fay lay, naan deewu Jennifer gi da koo mettee-metti ba mu xaw cee am karjaag, àmbilaas jëlsi ko, mu fanaani loppitaan.

Kinne ni ko :

— Looloo la tee ñëw ci dëj bi ?

Xawma ci saa si lu ko Sélim tontu waaye maa ngi naan ci sama xel kii de tey mu dee, yaakaar ni Kinne Gaajo daf fay nekk di ko yuuxoo ka saaga. Wànte Kinne Gaajo, ay mbiram yombutoon a natt. Dafa mas-sawu Sélim, dëfal xol bi, wax ak moom daal wax ju rafet ba noppi fey njéggil-kàddu gi, ni ma :

— Xam naa ni ma doxaleek Sélim jaaxal na la.

— Yaa yey wax loolu.

Kinne Gaajo dem jaaxaan ci kanape saal bi soog maa tontu :

— Dëgg la, Njéeme, Sélim du nit ku baax, fowe na Jennifer, teg ko metit wu jéggi dayo, yàq àddinaam, lépp rekk ngir bëgg a am i kayit toog Kanadaa. Wànte Jennifer Davies, Njéeme, kenn bóomu ko, moo rey boppam. Te nag, Pay, góor ak jigéen ngoroyoo nañu fi ba tàyyi, kenn ki dem ba nobatul moroom mi te taxul xaru am ci yoon. Am déet ? Su doon ku ñu nobatul rekk nga dugg Internet ne

poson bii moo ma doy, daldi ko naan, fu nu jëm ? Gàcce gi tee Sélim teewe dëju Jennifer rekk doy na naqar…

Li Kinne Gaajo tegoon foofu neexul woon a teggi.

Waaye ndekete wax ji jeexagul woon.

Laata may ŋaaŋ tontu Kinne, njéggil-kàddu gi riiraat.

Sélim la woonati.

Mu ni Kinne Gaajo :

— Jennifer bàyyi nab bataaxal ci doktoor Baumghart.

— Yëg nan ko…

Sélim dellu ni :

— Janus…

— Waaw ?

— Xajam bu ndaw bi…

Kinne Gaajo, ak xel mu ñaw mi, daldi nànd xaat fi mu jëm, ne fay dof-doflu :

— Lu mu wax ci Janus…?

Sélim ni :

— Nee na man la bàyyil Janus…

Ñu ni tekk ñoom ñaar ñépp. Nees tuut, Kinne ni ko :

— Jennifer de, dafa bëggoon Janus ba du gis…

Sélim ni :

— Wànte man, mënumaa indi xaj ci kër gi.

— Lu tax loolu, Sélim…?

Sélim daldi dëgëral baat bi :

— Kinne, xamoo ni sama diine daf ma koy tere ?

Kinne Gaajo fey telefoŋ bi.

Ca lan door a jéppi dëggëntaan Sélim, réccu sax lin ko doon xame.

Wànte duma leen ko nëbb : keroog, xaw nan cee merewaale Jennifer. Lu taxoon mu teg nu naqar wu ni tollu ? Xéy-na tamit yërmaande ju jéggi dayoo laxasu woon ci mbir mi. Ndax – maa ngiy jéggalu ci li may waxsi – ñaawaayu Jennifer Davies doŋŋ a ko tegoon fitna. Nga gaññ, yow jàngkat bi, ne ci sa xel : "Ñaawaayu Jennifer Davies ? Lu nettalikat biy waxati nii ? Luy sunu yoon ci

loolu ?" Moonte lu am solo la, ndax su Jennifer gënoon a jekk, Sélim du ko miseerloo ba muy xaru. Ñàkk a taaru jigul jigéen : benn-ñaar góor ñi yàq sa àddina. Gis nan ko fi ba tàyyi.

* * *

Fi may xalaatee loolu laa dégg Bàrt muy ubbi buntu gaaraas bi, sama xel soog a delsi Sendikaa.

Fukki waxtu ci guddi tegoon nay simili. Bàrt jubal ci biir, summiku ba noppi fekksi ma ci ëtt bi.

Ma ni ko :

— Koo doon waxal noonu ci mbedd mi ?

— Baay Turee séen woto biy romb rekk daldi sànni buntu bitigam daw wutsi ma. Dem naa ba naan ko : "Sa xél yi gën a metti, Baay, mbaa jàmm la ?"

— Deñ-kumpa doŋŋ. Kinne Gaajo daan na ko tooñ, naan ko yow Baay Ture, soo demee cokoto nga ak sa kollu-maafe bi !

— Kinne de, bàyyiwul woon kenn.

Maak Bàrt ne nan ci ëtt biy waxtaan lu yàgg. Ma laaj ko naka la Meer Rosali def :

— Xam nga ni moos dafa laa xalaat ba fàtte boppam.

— Wóor na ma ni nee na fàww mu ànd ak nun Tilaabéri ginnaaw-ëllëg...

— Yaa ma gën a xam Meer. Ne naa fa lu mat waxtu di ko mocc mu door cee génn. Waaye su ma la waxee bim ma dóor tey, doo ko gëm !

— Waaw ?

— Dafa ma laaj ndax xam naa lan la "jóox" tekki dëggëntaan ci wolof... Ma ne fay nakk-nakkal, mu ni ma : "Gone googu, Kinne Gaajo, yàgg naa koo seetlu. Dafa jóoxoon ci sunu biir. Du woon nitu fii." Ma koy tooñ, ni ko : "Meer, tee nga fee bañ a génneeti sa xërëmi Njaago yi ? Xamoo ni Safaraa nga nuy xaar nun ñaar ? Baax na !" Mu fas kanam gi, ni ma jàkk : "Bàrtélémi, caaxaanuma... Soo demoon tey biir géej, dinga fa fekk jën wu tudd Kinne Gaajo ! Su dul sompaat di sëdd ! Maa la wax lii !" Daldi la ko ciipatul, nag.

— Céy sama Rosali Pereeraa mi ! Lu loolu tekki, Bàrt ?

— Xam ! Soo ko gisee nga laaj ko wànte man moom bu sa xarit boobu meree bay ñàngal kanam gi, damay daldi génn ci wax ji ! Yóbbante nag, àq la : Meer nee na kër gii, bu fi kenn indeeti sompaat mbaa sëdd di ko fiiriir di lekk !

Ma muuñ.

Yaayu Bàrt ji, niméro dëgg la. Te nag, amul kenn ku fees i bëtam.

May gisaat Meer Rosali ca Gël-Tàppe, mu ni noŋŋ ci kow lalam, tàllal tànk yi. Néegam bi day yendoo lëndëm ba duy faral di fey làmp bi ; rax-ci-dolli, mu ngi sëggsi ndànk-ndànk, diy geestu fu nekk saa yu déggeey tànki nit, naan kooku ku mu. Man daal laa xam ni saa yu ma laalee buntu mbedd mi, mu ni : "Aa, kooku de sama Njéeme Pay mi la !" Su waxee loolu, damay daldi yëg ci saa si ni xol bi feesee dell ak bànneex bu mu mënuta nëbb.

* * *

Fin tëdd ci basaŋ gi, ma neeti jàkk biddéew yi. Asamaan si. Géej gi wann bërki-biig Kinne Gaajo. Lépp lu amul àpp dafa may miirloo. Ma daldi laxas samay tànk ciy tànki Bàrt, mu xëcc ma, ma tafu ci moom.

Yow miy jàng téere bii, sa yoon newul ci li nuy def guddi maak sama jëkkër. Noonu rekk lan mënoon a tàggoo Kinne Gaajo : boo ci gisee lu aay, wax ma.

Ban ca jógee dama ni yàcc-yàccaaral, mujjee boqu ci Bàrt di nelaw bay xandoor.

***Wax naa la ko ca njëlbéen ga :*** *duma fentaakon, taskatu xibaar doŋŋ laa. Mbir day xew fenn, ma ni ñi ko fekke : waxleen, man ma siiwal seeni kàddu.*

*Kiy bind téereb nettali moom, am na sañ-sañu fent, dinay dem sax ba ragal ni su waxee li mu teewe yem ci, dañ koy teg cuune. Bëgg a safal cin lee tax ñenn ñiy golo-gololu, di la ŋóobi yow jàngkat bi, naan la naxee-mbaay.*

*Ana lu gën a doy waar magum jëmm mu am kersay wax dëgg ? Chinua Achebe yatt xalimaam, bind* Things Fall Apart, *sàkk Okonkwo ; Usmaan Sémbéen bind* Les bouts-de-bois-de Dieu, *sàkk Adjibi'dji, gone gu sob googu te fendi. Ngay déglu seeni way-jëmmal, ñu lay reeloo, di toj sa xol mbaa di la xundloo. Nga ubbib téere, jàng ci ni Ibnu Mbeng de, ba jabar ja fayee saalit na, dafa tëju ci néegam di jooy ba gox bi yépp tiit, wallsi. Nga ubbi beneen téere, ñu ni la : Ndey Soxna Ñaŋ, ba jëkker ja gaañoo, toog nay fan añul, reerul, nelawul. Ibnu reeloo la, nga yërëm Ndey Soxna. Moonte wóor na la ni ñoom ñaar kenn du ci nit dëggëntaan…*

*Wànte fentkat bi, bu ko loolu taxee naagu, juum na. Mënu cee woo kenn ba mu ni ko naam ni nit-njaay, ñëw taxaw.*

*Kon luy pexe ? Jaar fi ñépp jaar ? Gëwma ko. Man, nit ki may naw dëgg mooy kiy xaar ba ñépp aw yoon wii, mu aw yoon wa ca des.*

*Yëf yi daal, soo koy seet powum gone lay gën a nirool. Moonte, feemi Kinne Gaajo yi ma doon wax sànq ëpp nañoo xeeb ndax ñoo tax askanu Senegaal di ko fàttaliku tey.*

*Jamono ja muy faatu, ay mbokkam ak i xaritam rekk a miinoon turam. Te ñoom sax dañ daan dégg rekk ne ci bindkati réew mi am na ndaw su ci tudd Kinne Gaajo. Ñu teg ci tey fukki at ak juróom, réew miy bàkkoo turu Kinne Gaajo...*

*Wànte sama doomu-ndey ja des géej, la mu doon mel ni ku àndutoon ak sagoom yépp taxu ko woon ay tërëf-tërëfi ni sulaar, xamoon na bu baax fi mu jëm. Kinne Gaajo mas na ma ni mën a bind jotewul daraak jekk-jekkal i kàddu yoo tibbe ci sa sàqum-baat. Kàddu yooyu mën nañuy nes-nesi, neex a dégg ba noppi… muuma. Ma ni Kinne mu firil ma wax jooju, mu ni : "Fentaakon bi, Njéeme, day gis di wone, day dégg di jottali. Waaye moom doŋŋ ay gis li muy gis, di dégg li muy dégg. Kon, li am solo mooy mu forox-nopp, mën a seetlu. Bumuy bari wax, nit ku teey la war a doon. Ku dëkke talalaleek xëbër-xëbëri, doo am jotu ràññee. Na bët yiy bëtt lépp ba ca yax ba, na nopp yiy dàjji bunti patt-pattaaral yépp, nay firi lees waxul."*

*Kinne Gaajo yemul foofu keroog. Siggi na yit xool ma, ni : "Te du yow sax, Njéeme, téere Maryaama Ba bi ngay noyyee ? Seet ko ci moom. Seet ko yit ci Séex Aliyu Ndaw. Bindkat bu xam àddinaa ngoog, moo tax liñ koy dégg bariwul."*

# III

**Bàrt a ma njëkk a yeewu.**

Fi muy rocceekoo ndànk ci basaŋ gi ndax ragal a yàq samay nelaw, ma ni ko :

— Sóoraale ma ci sa kafe gi.

Nu ndékki ba noppi, mu laaj ma ndax danuy ànd biir Ndakaaru ci woto bi walla da koy bàyyeek man.

— Kañ nga daan liggéey dibéer ?

— Dama bëgg jëlaale àllarbaak alxemes... Mënumaa dem Tilaabéri rekk delsi, bëgg naa fa toog lu bon-bon ñetti fan.

— Yóbbul woto bi, dinaa woolu taksi. Lamin Jàlloo a nga may xaar Jëppël. *La torche* deseel na Kinne Gaajo tuuti xaalis.

* * *

Ndax mën ngeen maa may delsi ci Lamin Jàllo ?

Am na fu ma ko bind keroog : Lamin, yàgg a xamante rekk a tax nu jàppe ko ni xarit wànte soppunu dara jikkoom. Ci gaa ñi bànneexu àddinay wommat ñu topp ciy yagar-yagari la mas a bokk. Lamin Jàlloo moom *La Torche* – yéenekaay bi Senegaal yépp di woowe *LT*, ci gàttal - te kilifa gu fi am alal mbaa bayre mu luqati say mbóot, ni la soo ma joxulee nàngami milyoŋ ma def sama

liggéey. Du jaar ci digg bi, gaa, yow ci sa bopp yaay xam lu mu la waxul. Te li Lamin Jàllo tudde def liggéeyam yomb naa xam, du dara lu dul sosal i jaamburi-Yàlla. Di def tamit ku askan wi fal ba nga war a jiite réew mi, mu lay sànniy xeer, lu ñaaw lu nekk mu koy teg ci sa kow der bi ba nga mujjee doyal ci saaga yi, yabal say ndaw ñu waxtaan ak moom. Su déggook ñooñu ciy kàddu, *La Torche* fental njiitu réew mi woy wu bees tàq, naan Abdu Juuf mii – walla Ablaay Wàdd mii – mooy waa ji, sun fi dof-dofloo dinan rëcc te du baax ci Senegaal. Noonu la Lamin Jàllo dajalee alal ju mu xamul nu mu tollu, ubbi ay esaasëri, tabax ay kër yu yànj ca Almaadi di leen luye, am sax nee ñu ay bato yu mag-a-mag. Fan yii ñu génn, toog nanu kër Lamin ca Sikaab-Bawoobab, njéggil-kàddoom riir, mu jël ni : "Aloo ? Lim bii de, xàmmee naa ko, saa waay la !... Sàll-Ngaari !" Ñu ne fay kaf ak a ree, mook Maki Sàll mi toog tey ci jal bi : "Gaa ñaa ngi woy say jaloore, wànte dinaa wax sama ceddoy *LT* yi ñu gëstu mbir moomu ! Nun farunook kenn, de ! Ée ! Waay ! Sama surnaal nag moo la dese baŋ koy woowe *Le Torchon* ?" Mu xàqtaay, nun ñépp nuy gis ni mu bége. Lan a dàq toog ci say biir nawle Sikaab-Bawobaab, lu tol ni Njiitu-réew mi woo la nga koy kall-kallee ? Biñ jokkoo ba noppi, Lamin Jàllo ni nu : "Ngóor la woon wàllaay, nee na daf ma gëj a dégg rekk doon seet nu ma def". Lamin ni tekk ba yàgg yëngal bopp bi, muuñ, ni : "Defe woon naa ni sax dafa am ku ñu war a ñàdd tabaskee !" Pólitigu Senegaal, ay yëfi caaxaan doŋŋ la ci Lamin Jàllo. Tàmm nay kókkali njiiti pàrti yeek jawriñ yi, naan : "Sama ngaaka yi ! Maa mëneek ñoom ! Rusuñu kenn... Dañ lay ragal rekk !"

Maak Lamin Jàllo daje nanu Cesti ciy jamono, di fa jàngandoo liggéey bi, mu tële woon lool, ci dëgg-dëgg. Nit ki dina am xel te du sawar a jàng, du bëgg a sonal boppam di nafar ak a tari. Lamin dafa mujjee gedd Cesti, di taxawaalu, su xéyee sol west bu furi, karwaatu, ŋàbb kartaabalam, yéenekaayu Ndakaaru bu nekk mu ni fa naam daraame, ku bëgg mu bindal la, su weer dewee nga wañña jox ko lu mu téye. Kenn fullaalu ko woon. Fekk booba, mu

ngiy xàll yoonu boppam. La mu doon yóotu, àjji na ko ndax léeg-léeg mu may tooñ, naan : "Yéen ñi ma daan raw Cesti yépp, mën naa leen a boole fey, tey !"

Wànte doom-aadama, wër gàmmoom yombul. Ndax, Lamin Jàllo, ak li muy sikk yépp, kenn gënu koo rafet xol. Man boog, masumaa gis ku ko gën a laabiir.

Sekkarteeram nee na ma bi Kolonel Ndaw woowee Lamin, yëgal ko ni Kinne Gaajoo ngi woon ci *Joolaa bi,* dafa tëju lu yàgg ci biroom, nanguwul a wax ak kenn. Maa ngiy fàttaliku ni, fan yooyu, *La Torche* jagleel na Kinne Gaajo ñaari xëti lëmm, di ko ci sargal.

Mbir maa ngoog : Sàmba jub na, yem, dëggu, diy yemale wànte ku soxor la ; Demba dëkke sàcc ak a nar wànte di yit ku laabiir, am yërmaande ci doom-aadama. Ñaar ñii, koo ci gën a sopp jikkoom ? Koo ci yéene sa doom ? Man dey, wax dëgg Yàlla, xawma lu may tontu ci laaj boobu. Xéy-na dunyaa ni mu jaxasoo, seetaan a ci dàq. Xéy-na sunu yoon newul ci ni muy doxe. Su guddoon i tànk yem ci, muy jàmm. Waaye li am ba am moo di ne tànk yi dañoo rénk.

Moonte, bés ba ma njëkkee ni Lamin Jàllo na may Kinne Gaajo genn-wàllu xët mu ciy bind lu ko neex, ay ree la ko def :

— Xoolal, Njéeme, sa dof boobu fu mu xam na jëm ! Man, duma liggéey ak kuy takk junniy caq ak i jaaroy-nopp yu tol ni mbege yooyu gone yiy fowe !

— Lamin, Kinne Gaajoo mën sa gaa ñi fuuf !

— Lu ma ci wóor ? Masumaa gis lu mu bind…

— Waay Jàllo-Jéeri, may ko rekk muy bind ci wolof.

Lamin Jàllo xulli ma, daldi dellu ginnaaw door a xàqtaay :

— Bind ci lan laa dégg ? Seen loolu ngeen tudde kàllaamay Kocc ? Nun danoo sii-wii-lii-se, Njéeme Pay !

Waaye niñ koy waxe, xam nit, xam jikkoom a ko gën. Li nuy kaf yépp, maa ngiy dégg Lamin Jàllo mu naan ci xelam : "Bind ci wolof… Moonte kenn masu ko fee jéem, de. Ñàkkul mu dox te kon xéy-na dinañ dem ba *La Torche* di fëgg dënnam naan nun ñii noo ko fi njëkk a def, gaa ñépp a ngi nuy toppandoo tey ! Ba nu

taxawee ci tànkiy siggil réewum Séex Anta Jóob, ñoom ñépp a nga toppoon ci làkku jaambur di yuut !"

Ma reetaan :

— Jéemal rekk, xanaa kay ak li nga toje ci xaalisu réew mi yépp mën nga cee dimmali sa jigéen, jël Kinne !

— Aa ! Loolu ngay wax ? Wànte... Wolof ! Wànte nag, yenn yi xel mënu koo nangu waay...

— Moonte dina dox de.

— Naka la nit-njaay di dégge tubaab ba noppi, ak ni tubaab neexee, di nu sonal ak séeréer ak...

Ma dog ko :

— Kañ la Kinney door, Lamin ?

— Tey la lan, sax ? Alxemes... Feek dibéer dama am lël Sali-Portudaal, dan fay waxtaane mbirum *gouvernance locale*...

Lamin aj kàddoom ba nees tuut, mu ree reewu dënn, dellu ni :

— *Gouu-ver-nance lo-ca-le* ! Déggal ma seen waxi dof yi ñoom tamit, xawma sax lu *gouvernance* tekki ! Kon na ma Kinne Gaajo seetsi Jëppël àllarba. Wànte xoolal Njéeme, bumu fa ñëw ak colinu jinneem yooyu de ! Giñ naa ni...

— Bul giñ, Jàllo-Jéeri, Kinne Gaajo yére yooyu àjjuma rekk la leen di sol.

Noonu la Kinne Gaajo dugge *La Torche,* talaata ju nekk mu fay bind *Waxi kasaw-kasaw,* tudde boppam Jeŋ Saala.

Askan wi di ci bànneexu : "Ndaw see ka mën a xoromal !", "Wànte nag, léeg-léeg mu wax lu ëpp ! Na xam moom it ne junj doy na boroom xel...", "Defe nga ni Jeŋ Saalaay turam dëggëntaan ?", "Man de li ma dégg, sañuma koo wax waaye...", "Loolu lu mu, Saaliyu ? Loo déggati ?", "Na ma Yàlla baal wànte nee ñu caga la, *Bomboloŋ* lay wute kilyaan guddi gu jot !"

* * *

Su Lamin Jàllo dimmaliwul woon Kinne mu gën a ñaaw.

Jamono jooju la koy jafe-jafey àddina yu tar xoj, mu dem ba amatul lu muy bañ. Kinne masuma cee wax dara wànte xamoon naa ne daan nay faral a dëñee ka fande Caaroy.

Mas nanoo ànd biir Ndakaaru daje faak Adams Géy, dawalkatu kilib bi ñépp xam. Wetu màrse Kermel lanu mbëkkanteek moom, fekk mu jënd i léjum bay ñibbi. Kinne Gaajoo ngi teg keroog benn masku bawule ci kanam gi, bët yi rekk di feeñ, ku geestu xool ko mu taxaw janook yow, ronni la ba nga rawale say bët. Adams xàmmee ma, nuyoonteek nun, waxtaan wi xumb lool, mu ni dinay faral a dégg turu Kinne Gaajo te yàgg naa bëgg a liggéey ak moom. Kinne ni ko mënuma laa tontu léegi, dafa am ku ma ci war a waxtaanal ba noppi.

Bi Kinne gaañoo laa jàng ciy kayitam ne Céndu Siise la doon wax noonu.

Ñu teg ciy weer, Kinne woo nu maak Bàrt, ni nan ko seetaansi.

Guddig gaawu la woon ci benn otelu Ndakaaru bu mag. Li Yàllay def, soriwul woon màrse Kermel bin daje woon ak Adams Géy.

Xamatuma kilib bi kilibu lan la woonati wànte maa ngiy gisaat Kinne Gaajo mu juutu, bës ñaari loxo yi ci óom yi, di taatu-lawbe, am ndaama luy wër géew beek tamaam di yuuxu *War mbiij/waraa mbiij/ndigg la gësëm !* Seen yëfi dof yooyu daal, ñoom artist yi. Ñi ëpp ci seetaankat yi ay Tubaab lañu ; soo leen gisee, ñu gi ni faax ciy toogu-xóot, wër pisin biy xëcc seen sigaar ak a guux ndànk seen wiski, mel ni du ñoom la Kinne Gaajo di jéem a bégal, ñaq bay siit ak i caqam ak i feram.

Bi Kinne noppee ba Adams fey ko li mu ko yoreel, ma ni ko :

— Waaw yow Kinne Gaajo, lu la xiir ci lii ?

Mu xulli ma :

— Ci lan...?

— Xanaa bala ngay taatu-lawbe am taat ! Du lii lañuy waxati ci sa reewande gi ? Tubaab yi tamit kenn du ñoom ! Bàyyi fi jongomay Ndakaaru yu waŋ yi kaar, di la seetaan yow mu yooy mii !

Kinne xàqtaay, langaamu ma, ndeysaan, nu ne fay reetaan maak moom ba ñépp mujje noo def sinemaa.

Fi ma toog tey janook ordinatëer biy bind laa jékkee-jékki fàttaliku sunuy reetaani guddi googu, samay rangooñ doxe ma ginnaaw. Ma bëgg a leen téye, ñu ni ñoo bañ duñ dellu ginnaaw, ñoom la neex ñuy wal-wali. Ci laa dawe tëju ci néeg bi : kenn xamalu may jooy, rawatina ci biir mbooloo walla fuñ ma mënee bett.

Keroog jooju laa jooyandoo Jennifer Davies ak Kinne Gaajo.

Sama xel dellu ca kàdduy Bàrt ya : "Mel na ni ñi nu xam àllaaxiraa ëpp ñi nu xam fii ci kow suuf."

Dëgg gu wér péŋŋati.

Ay takkandeer wër ma ndomb.

Tur yeek sant yiy dóor-dàqe.

Fi may nettalee lépp la ma jot a teewe ba Kinne Gaajoy dund, fas yéenee tàllal di dem, bés yi jiitle, tey jàll, ëllëg topp ci, ginnaaw-ëllëg soog ni xool-leen ma, nee naa cëpp ci géew bi, laa yëg ku ma doxe ginnaaw, ni ma : "Mbir mi mënuta yombe noonu, nan jàdd koñ, ana lu dàq jaww ju soppiku jamono ? Xanaa déggoo ngelaw liy riiti di nu woo ?"

Ay kàdduy daagu ci diggu géew bi, naan ma kaay nu wëndéeloo-oo.

Man it, dégg ndigal ba dee, ma topp ciy daw bay xiixat, ñu naan mbeddi démb yeek mbeddi ginnaaw-ëllëg yi : "Na ndënd yépp sàjj, xàllal-leen nu yoon, agsi nanu ! Rësgin ! Rëstagin !"

* * *

Diggante Kinne Gaajook ndey ji, Ngóone Ñing, teñ daan ko woowe Yaa Ngóone, mbir mu diis la woon.

Fàww ma may leen ci tuuti.

Kinne, Tilaabéri la juddoo, yaroo fa ni man mii di wax ak yéen. Wànte man, samay way-jur teel nañoo jóge Tilaabéri – fukki at ak juróom doŋŋ laa amoon – ba tax lu néew li ma fa dellu, Kinne Gaajoo ma diriwaale.

Masunu faa dem te Yaa Ngóone Ñing wooluwu ma, di kalaame doom ji :

— Njéeme, sa xarit bi, yow rekk a mën ci moom dara. Nga defe ni li mu nekke yoon la ?

Su ko defaan, ma daldi fàttaliku ci saa si ni Yaa Ngóone tàmme woon a jàmbat ak a xultu. Bi nu gënee nekk ndaw sax, daf ma sonaloon ak i waxi Kinne.

Te lu baree ko naqadi woon ci Kinne Gaajo. Tey mu koy tuumal, ni dafa teel a yàqu, "kër Bàmbara yi lay fanaan, ãa, ku mas a gis lu ni mel, Njéeme – mooy jamono ja Kinney ngoroyook Karamoxo, benn woykat bu neexoon baat sax – ndax lii rafet na, seen direkteeru lekkool nee na xale bu am xel la, kaar, wànte jàng ci boppam la nanguwul, xam nga ni su baayam Siléy Gaajo doon dund du am lu ko neex, man Ngóone Ñing de, xawma fu sunu doom ji jële yii jikko yu bon, nde moos Siléy Gaajo masul a may kenn fum ko yabe te yit Njéeme, jigéen, rawatina janq, day bëgg boppam ! Dëgg la, sunu loxo jotul sunu ginnaaw wànte ak loo ndóol ndóol xanaa kay dinga sangu ba set, sol i yëre yu yiw, ana jigéen a kay sol tubéyu góor, ãa ! Li tax ma woolu la tey nag, su dakkulee dama koy dàq ni xaj, dama koy génne kër gi, xawma fan waaye kër Siléy Gaajo gii ci Tilaabéri, xaleelu góor sax du fi kimmi sigaret astemaak janq bu fer bërki-démboo Njaay !"

Kàddu yu ñagas yooyu Yaa Ngóone daan yëkkati jëmale leen ci doom ji, teewuñu woon mu bëgg ko ba du gis. Dafa meloon sax ni ñaari doom rekk la am, Kinne Gaajo ak rakk ji, Ngañ-Demba. Ñeneen ña newoon bitim-réew, Yaa Ngóone daawul juum ba tudd leen. Li gënoon a metti Yaa Ngóone moo doon li caatam bu góor bi, Ngañ-Demba, juddu lafañ, mu naan léeg-léeg : "Mooy li Wolof Njaay di wax rekk, ni nga bëgg sa waay mel du ko mel mukk, waayu keneen a koy mel."

Bi ma demee ba nekk mag laay door a xam ni Yaa Ngóone daa xawoon a ñee samay way-jur man mii, ndax li ma Tilaabéri gépp daan tagg. "Doomu Ndey Saar jeek Birima Pay kañ, Yàlla bu ko

cat dugg, dafa yem fuñ ko yemloo, nangoo jàng, weg i kilifaam te kenn du ni mas naa dajeek moom ci mbedd mi su timis fàddoo !"

Fekk na dara, miikar rekk, teel a nànd ni àddina sii moom, defal lu la neex wànte fexeel ba bu kenn yëg. Maa daan dugal Kinne Gaajo ci yenn njaaxum ya mu daan def, waaye moom daawul nëbbu. Kinne, maa-tey-a-tey rekk. Bés ba mu xàmmee ba guddi ga ko *Joolaa biy* diigal biir géej, lu ko neex doŋŋ la mas a xam.

Moonte – mën naa koo seedeel loolu, tey bi mu faatoo – Kinne Gaajo kenn gënu ko woon a bëgg yaayam Ngóone Ñing. Daanaka boppam rekk la doon gaañ ndax mbëggeel googu, yërmaande raxoon na ci.

Am na fu Kinney nettalee ci kayiti Caaroy yi benn tukkeem Ndakaaru mook Yaa Ngóone. Lii la ci bind : "Juróomi at doŋŋ laa waroon a am. Nu jële kaar-ràppit màrse Tilleen, jëm dëkk ba. Woto bi daw tuuti, àgg postu Medinaa. Naka la tàmbalee wër selebeyoon bi, ma bett Yaa Ngóone muy sàcc di ma xool. Nu xoolante, ma daldi yëg fu soree-sori ci man ni mu ma bëgge. Keroog la def lu ma dul fàtte sama giirug dund : dafa ma tàllal dërëm, ni ma jënde ko tàngal. Ku ma doon may tey àddinaak li ci biir, du tax ma yëg bànneex bu tollu ni bànneex bi ma yëg bés boobu."

Ban newee gone, Kinne daan na wax ni bés bu tàmbalee liggéey, dina tabaxal ndey ji kër gu mag-a-mag, bariy làmp yu rafet, leer nàññ, wutal ko it ay mbindaan yu koy toggal baasi-salteek ceebu-suweer, muy naan limonaat ju sedd guddeek bëccëg.

Waaye yërmaandeem jooju, ci mer la lalu woon, mer mu Kinne sippi woon réew mépp walla sax doom-aadama ci boppam. Lu waraloon ñenn ñi am alal ju dul jeex ba noppi Yaa Ngóone Ñing moom dëkke miseer, ñuy taal i sondeel seen kër, mook Ngañ-Demba ñuy reere gósi mbaa sax di dëñe ?

Su ma ragalul woon a fen, dinaa ni looloo taxoon Kinne Gaajo teel a daw Tilaabéri, luyeji néeg Caaroy, di wutiy kilyaan *Bomboloŋ*, ku ko tëdde fey, lu mu fortaatu su weer deewee mu gaawtu yónnee ci Yaa Ngóoneek Ngañ-Demba seen wàll.

Ca Tilaabéri nag, ay séytaane toog tàkkusaan seen buntu kër di ko jëw, "ãa, Kinne Gaajo dee ngiy dimmali ndey ji, dëgg la, wànte mel na ni xaalis daan na fi gën a lew, ndax ni ko Sëriñ Musaa Ka daan waxe, kiy def suy def, kiy wax it a ngiy wax", "man de xanaa damay waaj a jommi, juddooguloo sax ubbi sa néeg Caaroy, téye say caabiy yëngal" "waaw, ñuy keleŋ-keleŋi niy fer ci sa ndigg, nga nekk ci lu la neex rekk !"

Kàddu yu ñaaw yooyu yegg ciy noppi Yaa Ngóone, mu ni sib na xaalisu Kinne Gaajo ba fàww, bumu ko yónneeti dërëm bi gën a tuuti.

Kinne xamatul nu muy def, tëjuy fan di jooy, gën a jéppi boppam, gën a xaare doom-aadama. Man mi fekke lépp, mën naa ne su Kinne demee ba ràŋŋatiku, loolu ci la. Moo ko taxoon a sax ci ñaawteef ya mu nekke woon, timis mu puudëru bay nirook jinne, sol yu gàtt, di daagu ci mbedd miy xëcc Marlboroom, su amee kilyaan ñu tëjuy tóx boon mbaa di wann ay doom. Kinne Gaajo dem ba baat bi xuur, bët yi luqiku te ku juum ba ni daŋ koy yedd, ak koo mënti doon, mu ni la moo yow lu la ci, man la neex may cagatu, maa ko tey di naan wiski ak a tóx yàmbaa, sa sarab ndey laa wax, duggal ci lu sa yoon nekk, séytaane bu bon bi !

Kinne Gaajo doxe fa génne Tilaabéri ci xelam, tegatu fa tànk. Yaa Ngóone wéet ak naqar wu réy, suul ko ci biir xolam, kenn déggatu ko mu juum ba tudd turu doom ji.

Wànte dee sax a ko gënaloon dund.

* * *

Tey ci njël, nee naa Bàrt :

— Defe nga ni Yaa Ngóone dégg na ci rajo yeek tele yi ne Kinne Gaajoo ngi woon ci *Joolaa bi* ?

Bàrt ni ma mënu koo bañ a yëg :

— Jàmm rekk ay umpe. Wànte ñàkkul mu fekk xol bi fer bu yàgg...

— Loo bëgg a wax foofu ?

— Yaa Ngóone de, fa mu toog ca Tilaabéri, mënatul a ràññee bànneex ak naqar... Ragal Yàlla rekk a ko tee xaru.

Sama xel ni wereñ dellu démb. Feebar bi yàgg a dal Yaa Ngóone amul paj waaye turu doomu-jàngoro bi baat bu gàtt la : *sag*. Maanaam ngay ñaan Yàlla njaboot gi tekki, sagal la.

Mayleen ma ma leeral wax jooju.

Senegaal, li soxal dëgg way-jur yi du seen doom am alal yem ci. Su doon seen sago, day doon eñseñeer walla awokaa walla doktoor mbaa boog mu nekk bitim-réew di yónnee xaalis, ñu ciy defar kër gi, di ci jënd xaru Tabaski. Paasu Màkka tamit lu am solo la : bànneex mënul a weesu xéy bés ñàkkuji ba noppiy wër gox biy tàggoo, ñépp naan la boo àggee Béréb Bu Sell ba bul nu fàtte ciy ñaan. Li waral pólitig am fi doole, loolu ci la : xaalis a ngi ci pólitig, bayree ngi ci te lépp lu la xel ak njàng xañ, fullaak fit mën na lañu ko cee may ba nga doyal sëkk.

Ñàkkul ay xame mbaa ay dëkkandoo daan ndokkeelsi Yaa Ngóone, naan ko dégg nañ turu Kinne Gaajo ci rajo yi, ñuŋ koy méngaleek taalifkati Afrig yi ñu gën a ràññee. Ndax xibaar bu ni mel daan na yëngal Yaa Ngóone ? Gëwma ko. Xéy-na su Kinne doon def gaawu bu jot mu jóge Ndakaaru, ñëw samp woto bu bees tàq ci buntu kër gi, xaalisam lew, ku mu dajeel ci Tilaabéri nga diis ko sa soxla mu am lu mu def mbaa ku mu la booleel, su Kinne doon doxale noonu, Yaa Ngóone doon na nangu ni doom ji fowewul boppam.

Kon – am na ci yéen ñu ko war a njort – téere bii may dekkalee jaar-jaaru Kinne Gaajo, daanaka yaay ji laa ciy ñaarool, naan ko : "Yaa Ngóone, ak luñ la mën a wax, sa doom ja géeju Kaasamaas gi nangu, kenn la fi woon. Senegaal ameel na ko njukkal ndax, nu yëg kook nu bañ koo yëg, saa yu masee yëkkati kàddoom, réewi àddina si yépp daan nañ ko déglu, di ko wormaal. Kinne Gaajo siggil na askan wi. Su la loolu doyulee, Yaa Ngóone, lu lay doy yow tamit ?"

* * *

Seeti naa bés Kinne Gaajo Caaroy, mu ni ma saa yu wéetee day taal ordinatëeram di fent i taalif :

— Damay bindantu rekk, sama xol laay dégluy kàddoom, jëmmal leen daldi ciy génn.

Yëf yi ub sama bopp : "Kinne Gaajo mii, yabaatewul ? Jafe-jafe yu tar yi mu nekke doyu ko muy wax ay waxi bind taalif ?"

Dama koo jéppi keroog ba laajuma ko lan la tudde bindantu, jéemuma sax xam ci gan kàllaama la koy defe. "Su dee yow mi ma xam de, mënuta nekk nasaraan !"

Daan naay dégg, gaa, ni am nay fentaakoni Senegaal yuy bind ci pulaar mbaa ci wolof wànte ci sama gis-gisu jamono jooju – maa ko cee bari woon i moroom ! – ku làkkul tubaab bokkoo.

Lenn rekk a nu soxaloon booba, maak Bàrt : fexe ba wutal Kinne liggéey bu gën a yiw, mu jóge Ñetti-Guy ca Caaroy. Waaye nit ki, ak lu mu la jege-jege am na yu, soo ko koy wax, mënoo jaar ci digg bi.

Moo tax bi mu ma nee mu ngiy sippi ndànk-ndànk, gëmewuma ko : Kinne Gaajo mu bàyyi naan, bàyyee jël i piyoŋ, fàtte yoonu *Bomboloŋ* ?

Sañuma woon a sori ci wax jooju ndax ragal ku ma jànni. Maak Kinne Gaajo, ku ci nekk dafa xamoon sa moroom ba jeexal ko.

Nu dem ba ci biir, mu ni ma :

— Damaa saw deret bërkaati-démb.

Yàlla rekk a xam li jóge ci man bi mu waxee loolu. Li ma taxoon a tiit it, xam naa ko : fekk na ma yàgg a xalaat ni Kinne Gaajo ci ngoneem lay faatu. Fan laa tegoon loolu ? Fenn. Sama xel a mënutoon a nangu rekk ni Kinne Gaajo dina màggati ba dootul mënal boppam, dootul àttan sax i tànkam.

Ma ni ko :

— Looy wax nii ?

— Moo am sax, de. Jonkon di tuur ndox, mu xonqal la ko coyy.

Ma woo Doktoor Faatim Njaay ca Àbbaas Ndaw, mu ni nan fa ñëw ca ëllëg sa.

Maa ngiy fàttaliku ni Kinne Gaajo tiitee keroog.

Mu ni maak baatam buy lox :

— Man it kenn du man.

Ma ni patt.

Sama digganteek Kinne, *lii lépp waxoon naa la ko* masu cee am yoon.

— Kaay nu fanaani Sendikaa. Moo gën nga fiy xéye di buuxante ci kalàndoo yi ba Àbbaas Ndaw.

Ci yoon wi, Kinne ni tekk lu yàgg door ma ni :

— Fiŋ may gis nii, Pay, dee rekk laa ragal.

Ba tey xawma lu ma koy tontu.

Ma muuñ, ni ko :

— Soo ma naree sonal ak sa waxi dof yi, dama lay wàcce sama woto bi léegi !

— Kafuma. Seetluwoo ne nit ki, saa yu xelam demee ci Dee, rawatina ci deewam moom ci boppam, du ci sori mukk ? Du xam nga ne bi mu ko fa naan ñukk di xalaat leneen, du ko tey ?

Kinne Gaajo, daf ma doon miirloo léeg-léeg. Sawaruma woon dara ci xeetu waxtaan woowu.

Ma ni ci sama xel : "Su Kinne bàyyee liggéeyam bii, fan lay jële lu mu dunde ?"

Su doon sama sago, duma ko ko laaj wànte awma ci woon pexe :

— Naka lanuy def nag, léegi ?

Mu fas kanam gi :

— Xamal rekk ne soxlawuma xaalisu kenn.

— Mu neex la mu naqadi la, dinan la lebal loo téyeendi fileek bunt di feeñ ! Lu ci nekk ? Lu la tax a réy nii, Kinne Gaajo ?

Kinne mel ni du moom laay waxal :

— Bind naa yit ay maye. Bu njëkk baa ngi tudd *Abal ma sa Maam.*

— Lu loolu tekki ?

— Seetal rekk. Nun ak yéen a bokk waar wi.

Ma geestu ko :

— Nun... ? Yéen... ?

— Nun fentaakon yi. Yéen jàngkat yi. Ku ci ne daa war a bey làccam.

— Doo ma may sama jàmm ? Kañ nga fi nekk bindkat ?

Waaye Kinne Gaajo niruwul woon daraak kuy kaf :

— Pay, mënoo fanaanee xandoor man ma fanaanee bind *Abal ma sa Maam* ba noppi yee la njël di la ko firil. Kon man kañ laay nelaw ? Ayca ! Songal sa wàll ci waar wi, waay !

— Looy wax nii, Kinne Gaajo ? Yoo-w...

Yëf yiy nirook léebóon ak lëppóon ci man, def may ree.

"Ku sa njàng soriwul, mënoo sax bind sa tur, lan moo lay war a xiir ci fent ay taalif ak i téerey nettali ?"

Sa nit dëgg, soo demee ba yaakaar ni am na xeetu ndof wu ko dab, doo xam nooy jëfeek moom, rawatina su dee ndaw su xamadi, ñàkk teggin, ni Kinne Gaajo. Sañumaa reetaan te it ragal naa wax lu ëpp.

Ci la ma Kinne Gaajo nee :

— Kafuma, de, Njéeme. Du yaa ngi fàttaliku bi nu fi pólis mbaalee *Bomboloŋ*, ñu nëbb ma jant bi ay weer ?

— Koo kooy wax ? Du ci nga ma nee buma la seetsi kaso Tëngéej bañ la tëjoon ?

— Alkaati yi dañ ma laaj sama karne wér-gi-yaram, may nakk-nakkal, tirbinaal tëjlu ma juróom-benni weer. Kaso Tëngéej ba laa fekk ay téerey wolof yu soxna su ñuy wax Aram Faal bind, ma fexe ba jàngal leen sama bopp. Ca njalbéen ga, dama doon wéttalikoo njàng moomu rekk, wànte dem naa ba gis njariñ li, yëf yi ëpp ma doole, ma gën cee farlu. Noonu laa sóoboo ci mbir mi.

Bi ma Kinne Gaajoy wax loolu, timis soreetul woon. Fekk tali bi xat lool, sama Florida bi tag ci kow pomu *Senegaal 92*, nu mujjee yéegal weeri woto bi ngir jaaykat yeek taalibe yi bañ noo gëtën.

Kinne Gaajo ni tekk ab diir soog ma ni :

— Céndu Siise it jàppale na ma bu baax.

Am na lu mu ci teg wànte déglootuma ko woon.

Xelu doom-aadama, rawatina kàttanug pàttalikoom, dara gënu koo kéemaane. Bi ma dalee ànd ak Kinne Gaajo ca Tilaabéri, ay gone yu ndaw lanu woon. Su ma yaboo sax ni sunuy jaar-jaar dañoo faf maasaloo. Kon, li may war a fàttaliku ciy mbiram, du

jeex. Moonte de, kàddoom yooyu ci kow pomu *Senegaal 92* laa xam ni feek maa ngi dund, duñu génn sama xel mi. Tey, Kinne Gaajo dem na bàyyi nu wànte amul bés bu ma yéegaat ci kow pomu *Senegaal 92* te sama xel newul yarr ci moom. Timis jooju, ci saa soosu, laa soog a nangu dëgg-dëgg coppite Kinne Gaajo, nangu ne fentaakon la.

Mu doon, daanaka, ñaareelu juddoom.

Kinne delsi na yit ci maye yi mu jotoon a bind.

— Te doo ma may tuuti ci *Abal ma sa Maam* ?

— Benn dëkk la rekk, nit ña yeewu bés asamaan si ñuul kukk, taw bi sóob, ñu ni nañ xaar, léegi mu séwét. Wànte muy wéy di taw, benn at, ñaari at, ñetti at, jàppe ko noonu di taw ba mu mat juróom-ñaari at. Ba mu séwétee, waa dëkk bi génn seeni kër, seetlu ne juróom-ñaari at yooyu muy wéy di taw yépp, jamono ji dafa tag, demul dikkul. Yemul foofu ndax ñoom ci seen bopp, seen yaram dafa sopppiku, ñu daldi nekk i nit ñu dóomu-taal, seen làmmiñ rocciku, réer leen, ñuy waxe loxo te duñu lekk dara ba mu saf xoroom mbaa mu saf suukar. Xam nga ni ñooñu, àddina ci boppam da leen di mujjee soof ? Ñu ni nan def li ci gën a gaaw, nan àndandoo xaru. Fiñ taxawe ci tefes giy tàggatoo lañu séen gawar guy rëppëtal ci kow géej gi.

Ma geestu Kinne :

— Gawar guy rëppëtal ci kow géej gi ?

— Waaw sax de, Pay, maa ko gis ak sama bët yii ! Giñ naa…

— Rawal… Rawal, mag mu reew !

— Mu ni leen damay xareji, saay-saay yi teg loxo sama Maam ci àllu Tundijoor bi laay songi. Ñoom it ñu fexe ba xamal ko li leen dal. Gawar gi ne leen sama Maam de, lii mënu koo të, xaarleen ma laaj ko. Am lu mu sëgg wax ci suuf, ku ci nekk yëg ni làmmiñ wu bees tàq di saxaatee ci sa gémmiñ, nga tàmbalee wax, doonte sax xamoo dara ci li ngay wax. Coow li ne kurr ! Seetal rekk, Njéeme, ku muuma juróom-ñaari at, xéy di dégg sa baat ! Xam nga loolu…

— Moom kay xumb lay def !

— Ñu ne fa nag di gërëm gawar gi, foo tolluy dégg géej giy riir : *Abal ma sa Maam ! Abal ma sa Maam !* Njéeme, soo dégloo bu baax géej gi, loolu lay wéy di riir booba ba tey. *Abal ma sa Maam !*

— Géej gan ?

— Seetal rekk.

Foofu nag, ma jéngu :

— Waaw Kinne, am na lu ma la bëgg a laaj de, wànte…

— Man kay xam naa ne kumpaa ngi lay bëgg a rey.

— Kuy sa Céndu Siise moomu ?

— Xamoo ko wànte amul solo.

Am na nu, su ko Kinne waxewaan, fas kanam gi, bàyyi noonoo fa sësoon.

Nu yegg Sendikaa, reer ba noppi, mu ni Bàrt :

— Wóor na ma ni su ngeen di wéet seen néeg Njéeme di la ko fen ! Booba ba léegi maa ngi làqatuy bind. Buma ni nag kañ nga fi jàng tubaab ! Ci kàllaamay Kocc laay fent, man ! Kocc a ko yor !

Bàrt ni :

— Yaa ngi door a wax kay ! Seetlu naa ni ay weer a ngi fuñ la fekk yaa ngi léebu ! Loo fi wax keroog sax ? *Su Bukkiy tex-texaan Mbote muy reetaan…*

— *Booba kenn yeddul Mbote !*

Bàrt ree ba tëdd ci suuf, ni :

— Mboo-te ! Watawat ! Waaye man miy liggéeye bànk sopp naa bii lool…

Kinne dog ko :

— *Xanaa kuy jaay keppaar ba tàkkusaan fekk la fa…*

— *Nga war a wàññi sa njëg !*

— *Te bu timis jotee…*

— *Nga war a làlli !*

Maa doon xiim àttaaya. Bàrt ak Kinne ne fay xalab seeni léebu ci jaww ji – *àndandoo séytaane, séytaanee koy yàq !* – di leen awu – *yóbbante gal-gal tëjul làmb !* – mel niy gone yuñ jàngal po mu bees.

Kinne Gaajo ni :

— Bàrt Gómis, du Wolof Njaay dafa ni *nettali ci làmmiñu boroom la dàqe* ?

— Waaw, Géwél Mbaay… ?

— Man Kinne Gaajo mu dëgër fit mi, ma daldi tàwwi kàddoom yooyu, ni : *téereb nettali ci làmmiñu boroom lay dàqe !* Dégg nga wax ji de, Bàrt ?

Man maa tontu Kinne :

— Loo wax noonu ba bàyyi ?

— Fent ak gaaral a ànd, yow tamit. Ñi xeeb seen bopp ba naan moo, lu dal Maam Yunus Jeŋ ba muy bind *Aawo bi* ci wolof laay waxal ! Te yit gaa ñi, *mellentaan du sol tubéy waaye dina summi tubéy !*

Su ma tasul woon ndaje mi fa lanu naroon a fanaan keroog :

— Kinne, bul fàtte ni danoo war a teel a xéy Àbbaas Ndaw ëllëg.

— Demleen tëri, goney mberaago yi, am na kuy xaar ma woo ko.

— Fi mu ne daal, Kinne Gaajo, sa Céndu Siise moomu noon lan ciy tollu ?

Bàrt piis Kinne :

— Dóor ko benn bu saf mu noppal la ! Lu Wolof Njaay wax ci ndaw su ñaaw, sant Pay te deñ-kumpa ?

Kinne Gaajo mel ni ku déggul Bàrt, taal telefoŋam, tàmbalee jokkook Céndu Siise.

* * *

Bi nu demee Àbbaas Ndaw, Doktoor Faatim Njaay dalal na sunu xel :

— Lii du dara, wànte dinañ ko fi téye ba ci kanam.

Fan yooyu yépp, maa doon toggal Kinne di yóbbu, nuy yendoo waxtaan.

Bés, ma ni ko :

— Kinne, Céndu Siise miŋ may nëbb, mooy kan ?

Mu muuñ :

— Xanaa danga yaakaar ni moo ma wàll feebar ?

Noonu mu muuñe tax maa xam ni merewu ma ci li ma sulliwaat waxu Céndu Siise te yit dina ma ñamal as tuut ci digganteem ak far wi.

Lu néew li ma sañ ni xamaloon naa ko Céndu Siise ba Kinney dund, keroog jooju laa ko taxan.

Senegaal, ñi fi sant Siise duñ jeex, wànte ci moom rekk la mas a dégge ku tudd Céndu. Xam naa ci turi cosaan yooyu fi Elisabet ak Mustafaa wuutu la bokk. Wànte ndax lu jiitu loolu sax bari woon na ñu tudd Céndu Kajoor walla Jolof walla Fuuta ?

Ca njalbéen ga, Céndu kilyaanu Kinne Gaajo doŋŋ la woon. Ñu dem bay nekkaale, muy fanaani léeg-léeg Caaroy, Kinne Gaajo yit di def su toogeey fan déggul Céndu Siise, mu ragal ni dafa feebarati – waa ji dafa xiibonoon – daldi dagg paas seeti ko këram Ñaari-Tali, ci wetu selebeyoonu biroy Sikaab yi.

Saa yu wattukat bi daan ubbil Kinne buntu kër gi, muŋ ko naan, "aa Madam, juróom-ñeenti fan ci tey Muse Siise, su xéyee tefesu Sumbéjuun ba delsi, du génn néegam ba ëllëg sa, man dey Madam, duma koy gis sax muy lekk, dinay naan ndox, gaa, yéy gerte-caaf waaye mel na ni leneen du dugg ci biiram bi !"

Wattukat boobu dafa demoon ba jàppe Céndu Siise ni doom te ragaloon dara dal ko, mu doxe fa, ñu fekk ko mu yàqu.

Céndu Siiseek Kinnee bokkoon àtte, su ma ko mën a waxee noonu : Céndu, coy la woon te daanaka moo doon màkkërool Kinne Gaajo. Waroon naa mën liggéeyam, ndax ku dem ba jënd kër gu mag Ñaari-Tali, soo dul boroom alal it, ñàkkul mu am ci loo téye.

Céndu, ku yaboon yoonu géej la. Njël la daan dem jonkon tefesu Sumbéjuun, di rëdd ci suuf si ay nataali ñey mbaa yu yeneeni mbindeef, xaar ba géej gi jaar ci seen kow, far leen, mu ne bérét taxaw, téen ni jàkk asamaan si, joxoñ ko baaraam, yuuxu : "Lii rekk a tax nga neex ma, Maam-Bóoy ! Gaa ñee xamul rekk waaye maak yow démb la woon tey soog a ñëw !" Géej gi sàmbaraax, di buusu, mu naan ko "yaa ngiy reetaanati de, Siise-ŋaari," ne fay kekku, téye biir bi, lemu. Bala muy jóge Sumbéjuun ay yëreem tooy xepp, gilu géej gi yàwwi dënn bi.

Su delloo Sumbéjuun ëllëg sa, ni tey lawbe laa wànte duma gor i garab, "lan la ma garab yu yaru yii def ba ma leen di tëral di rendi ? Déedéet, tey duma yatt garab, tey ngelaw li laay yatt", su ko defee muy wëndéel gobaram ci jaww ji, ne mu ngiy xobbee ka jekk-jekkal noonu dàttu ngelaw li, sàkk – ci li mu wax – gawarug lëmm, teg ko ci kow fasu naaru-góor, fas wiy wéq jaww jiy rëppëtal, Céndu Siise mer di xultu, "doomu-xaraamata-njaay baa ngay demati te noppeeguma sama liggéey, yaa-xayti-mulaana, yow ñu lay sàkk ngay yàkkamtee wëndéeluji, su la musiba dalee ci àll bi nga may tuumaal te fekk na yaa tooñ sa bopp, man damaa xamul mbindeef mu sotteegul lan la war a yàkkamtee sottali ! Delsil fii laa wax mbaa ma lakk sa lu bon !"

Mool yeek seeni soxna miinoon nañ xar-kanamu Céndu Siise, jàpp rekk ni yembul ; suñ mbaaliwaan ba delsi dañ ko daan romb muy def i déebaa-déebam, di ko dégg muy wax te duñ ko déglu, duñ ko sax gis, daanaka, moom ci boppam.

Bi Kinne nettalee ba defe ni moo ci nekk, ma ni ko :

— Yow kay, dof tigi nga may wax !

Mu gën a taf njegenaay li ci dënnam, boq ko nim ko tàmme woon def, door ni :

— Céndu Siise de, Pay, wér péŋŋ la def. Soo ma nee dafa am i rab, duma ko weddi. Xéy-na rab yee koy xiir ci dem géej suba su ne wànte bu loolu weesoo, nit-Njaay la.

— Fu ngeen xamantee ?

— Sama biro.

— Sa biro ?

Mu ree :

— *Bomboloŋ* xanaa. Bu beneenee, dinaa la may ci sunu ndaje mu njëkk. Waaye nag léegi, Njéeme, bul mer ci la ma lay ñaansi.

Ma seetlu ni baat bi soppikoo, siggi xool ko, xaw a gaññ :

— Mbaa jàmm ?

— Fàww nga abal ma ba ëllëg.

— Céndu Siisee fiy ñëw, mbaa du ?

— Bëgguma mu fekk la fi.

— Neel kay bëggu ma fee fekk.
— Jógal dem, léegi mu yegsi.
— Ndax xam nga li ngay def rekk, Kinne ?

Mu sànniy loxoom ci jaww ji, di leen wiccax ngir won ma ni war naa gaaw a dem.

Bi may jëm sama woto, góor gu ma dajeel ci ëttu Àbbaas Ndaw bi xoolaat la, yaakaar ni Céndu Siisee ma romb. Ay kàdduy doxantu ci sama biir kaaŋ gi : "Ngóor sii mel ni ku yóbbu fitu Kinne Gaajo, ponkal la war a doon ! Bëggoon naa xam lool naka la bindoo..."

Tey, ay at jàll nañ.

Mënuma woon a njort jamono jooju ni Céndu Siise ma daan xéy bés bu jot Sumbéjuun, géeju Kaasamaas gee koy mujjee wann. Mënuma woon a njort it ne am na yu bare yu ma Kinne Gaajo waxul woon ci seen diggante.

Bi ma jàngeey kayitam laa ciy soog a am lu ma leer.

Waaye lii moom amul werante : njàngum kàllaamay Kocc ma Kinne sumboon Tëngéej, Céndoo ko mottali. Kon Siise-Ngaari, lu jiin Njaag a te yaay Njaag.

* * *

Ngërëm ñeel na Céndu Siise ndax moo am xam-xam, sédd ci doom-aadama ci xol bu sedd, kooku mujjee yéem askan week i taalifam.

Kañ la ni Kinne Gaajo kaay ma lay sa ngay tari, bul fàtte li Aram Faal wax, jàppal ni "à" warul a wéet ci baat bu wolof sàkkal boppam, fàww mu am araf wu ko féete wàllu ndeyjoor, te loolu mënul a nekk lu dul baatoodi bu ñu séexal niki ci *làkk* walla boog "q", nga xam ni jikkoy baatoodi bu ñu séexal la làmboo (*sàq*) walla ñaari baatoodi yu dend (*làmb*)...? Mbaa : bul fàtte yit, Kinne, li Séex Anta Jóob wax Cees-Kaay ci atum 1984 : "Lu am xel dem ci àddina, aw làmmiñ mën na koo tudd ; am xel ay gàtt, aw làmmiñ gàtt ! Waaye lu am xel mën a dem ci àddina rekk, aw làmmiñ mën

na koo tudd ; aw làmmiñ gàttul. Nit kiy wax, nag, fi xelam yem, fi njàngam yem, fi gis-gisub àddinaam yem, foofu rekk lay waxam mën a yem." Ndax Céndu Siise baamtul na Kinne Gaajo kàdduy Séex Anta Jóob yu leer ya nàññ ? Nanu leen dégloondoo. Keroog, Séex dafa janook ndongoy *École normale Germaine Legoff* yi ni leen : "Làmmiñ wi ngànnaay la, paaka la, balay ñaw nga daas ko ; làmmiñ wu ñu jëriñoowul, mu ngi mel ni paaka bu xomaag. Te, tubaab yi bi ñu fi ñëwee, réew mépp dañu koo yor ci seen làmmiñu bopp. Moo taxoon ba sunu làmmiñ yi des ginnaaw. Li la daan tax a jëm kanam, li la daan tax a am loo dundale sag njaboot, ci weneen làmmiñ nga daan jaar am ko. Loolu moo taxoon nu sàggane sunu làmmiñ yii. Waaye du caagéeni danu mënul woon a wax li nu bëgg a wax."

Kañ la Céndu Siise ak Kinne Gaajo sumb liggéey bu am solo boobu ?

Li wóor daal moo di ne Kinne farlu woon na ci lool. Daas na paakaam ba mu ñaw, xam ni soo sàmmulee saw làmmiñ mu dee, say noon di la ree, naan la mën nan laa abal sunu bos waaye nag xamal foo ciy yem.

Waxtaan nan ci sax, ba mu newee Àbbaas Ndaw.

Kinne Gaajo ni ma :

— Gis nga Njéeme, lépp lu ma xalaat léegi, day mel ni maa ngi toog di janook moom, di ci teg samay bët. Samay xalaat dañ ni woon nemm ci sama yóor giy nelaw, nasax ba dee, ragal nit ba faf muuma. Léegi dama leen di yee ñu firikuy cëpp-cëppi, ku wax ñu wax ! Xaaral rekk, Pay, bés bu ma mokkalee, kenn du ma àttan !

Kinne Gaajo da doon kaf ba muy wax loolu waaye kafam yooyu mujje nañoo doon dëgg. Su ko Céndu Siise joxoñee buntub mbind tamit, Kinneek xelam mu neex ak deñ-kumpaam, teel na koo wooñal boppam ndànk-ndànk, ba mujjee janook bayaalu xam-xam bu ni yàmbalaŋ.

Nu ni cell ab diir, Kinne ni ma :

— Maak sa xarit bi, lu nekk lanuy waxtaane.

— Sama xarit ban ?

Mu piis ma :

— Céndu Siise, xanaa ! Fan yii nuŋ ci Siidiya Lewoŋ Jóob. Mas ngaa dégg tur woowu, Njéeme ?

— Siidiya lan... ? Jarul nga ma koy laaj...

— Ñi fi xamul Siidiya Lewoŋ bari nañ. Man miiy wax sax dama la xaw a tane rekk wànte nu ngi ciy gëstu ba tey, maak Céndu.

— Ba léegi nag ? Doo ma ci mosal tuuti sax ?

— Siidiya, turam dëggëntaan Siidiya Ndate-Yàlla Jóob la woon, mu juddoo Ndeer ci atum 1848, doon doomu Lingeer Ndate-Yàlla Mbóoj mi ñépp xam, ak Saakura Jóob...

— Xoolal, Kinne, su ngeen fi bàyyee ñépp yaak sa dof bi di gëstu ciy mbiri Siidiya moomu, am na lu tax. Tënkal ma lépp, dama war a dem *Péncoo FM,* su beneenee nga delsi ci.

— Kon ma jéem. Jamono jooju la Tubaab bi nee ana luy ndeyu yolomal buumu-njaam gi, nan faf teg loxo ci Waalo gépp. Kuñ naan Louis-Léon-César Faidherbe a doon Boroom-Ndar. Tubaab yi yàgg nañoo def, saa yuñ nootee aw xeet ñu ngay jéem a tànn ca ña fa gën a réy juddu ñuñ bokkal mbuus. Louis-Léon Faidherbe ni ay nitam : Waalo de, seetlu naa fa gone gu teel a yeewu lool te mooy toogi ëllëg ci jal bi. Doomu Ndate-Yàlla la. Ni ma ko gise, sun ko jàppalee dun ko réccu...

Foofu, mënuma koo muñ :

— Yow de, mel na ni soo doon bind téereb nettali dinga réeral ñi koy jàng ! Waxagoo fi dara ! Yemal ci sa taalif yi !

— Wax nga dëgg. Xaaral ma tënkal la yëf yi. Boroom-Ndar dafa jële Siidiya Ndate-Yàlla Ndeer, yóbbu ko Ndar, dugal ko lekkool, soppi sax tur wi, yokk ci Lewoŋ ndax moom ci boppam *Louis-Léon* la tuddoon. Siidiya yit di gone gu neex xel, kaar, teel a mokkal lépp lañ ko fa jàngal ci tubaab. Tubaab yi bég, def luñ masul a def, daldi ko yabal Alseri, ngir mu mottali fa njàngam. Foofa itam Siidiya jommal ñépp, am fa ndam lu réy. Faidherbe moom, fu Siidiya mas a nekk mu ngiy bàyyi ci moom xel, naan nañ koy toppatool turandoom bu baax. Siidiya dellu Waalo, yaay ji bég. Wànte ni Siidiya di karwaatoo, takk i lonet, di làkk lu kenn xamul, ub boppu Waalo.

Ma dog Kinne :

— Ndax xam nga lenn ?

— Waaw…?

— Yéen ñaar a bokk àtte.

Kinne xulli ma :

— Man mii ?

— Ku la moy ? Du yaa fiy solu ni dof, péntuur sa kanam gi, koo romb Ndakaaru mu taxaw xoolaat la ?

Mu reetaan :

— Moonte wax nga dëgg. Wànte wóor na ma ni Waaloo gënoonatee waaru. Man nag, Njéeme, ni Siidiya doxale, *Sarzan* bu Biraago Jóob la may fàttali. Sarzan dafa solu soldaar, dem sotle Frãs ba muy xareek Almaañ, daldi ñibbisi, génn xeet, rajaxe xàmb yi, ne bu kenn lekkee loxo, ñoxor-njaay muy yuuxu *Manières de sauvages ! Manières de sauvages !* ba faf yennuy dàllam, ñu jagat-jagatee yóbbu kabano, mu fay wéy di yuuxu *Manières de sauvages ! Manières de sauvages !*, ñu fàtte ko fa.

— Siidiya Lewoŋ Jóob nag…

— Siidiya, géwéli Waalo yee jóg ci moom.

Fi Kinne Gaajo waxee loolu, sama telefoŋ riir, ma xaw a jaxasoo, ni ko :

— *Péncoo FM* la. Wax dëgg Yàlla, su doon sama sago ma toog déglu liŋ may nettali waaye ñaari pólitisyeŋ ya ñëw téesantesi laa xamul nu ma leen di def ! Daw naa, ngoon dinaa fi delseek Bàrt nga yeggali…

— Yeggali lan ? Tus laa dul yeggali ! Demal rekk, yaak say pólitisyeŋ yu naaféq !

* * *

Kinne Gaajo daawu may faral a bind su tukkiwaan. Xanaa léeg-léeg rekk mu yónneeb e-mail bu gàtt, ni ma yegsi naa Abijaŋ ci jàmm walla waa Minneapolis a ngi lay nuyu, su ko defee sama xel dal. Moo tax bi ma fekkee ci biir Mac Intosh bi bataaxalam bu

gudd bu mu ma binde woon Johannesburg ciy jamono, gëmewuma ko.

Jàng naa koy yoon i yoon, di déggaat baatu Kinne muy riir ci kër gi.

* * *

*Pay Njéeme,*

Johannesburg laa lay binde, ci baar bu ndaw bu ñuy wax *BlueBerry*. Bërki-biig laa yegsi réewum góor gi Nelson Mandela. Dinaa ci delsi bu ci kanamee, nga xam lu fiy samay tànk.

Li may mën a wëndéeloo ka yab roppëlaan yépp, fu ma mënti nekk ci addina si maa ngi lay xalaat. Tàmm nga noo kekkantoo, nun fentaakon yi, jàppe sunu téerey nettali yi ni ay waxi gone. Defe naa ne mennum Maryaama Ba rekk a muccagum ci sa làmmin wu ñaaw wi te ñaw. Ciy jamono, *Bataaxal bu gudde nii* yëngaloon na la lool, foo tollu di tagg Ramatulaay ak Aysatu, di yakk Móodu Faal lu mel ni xeme.

Xaritoo dëgg, dara dàqu ko. Moo tax kàdduy Maryaama Ba yi daw yaram.

Wànte, Njéeme, yaakaaroo ni sunu àndandoo maak yow a gënatee dëgër bu Aysatook Ramatulaay ? Lii moom, jarul a werante : lépp lu Maryaama Ba bind ci diggante ñaari doomi-ndey yooyu, sañ naa koo wax tey ci nun ñaar.

Wóor na ma ni boo ubbee sa xantu Mac Intosh bi ba jàng kàddu yii, dinga muuñ, ne ci sa xel : "Céy Kinne Gaajo ! Sama dof beeti ! Lu nekk moo ko sañ a wax..."

Wànte du maak yow. Su dof yépp meloon ni man, kabano gën la koo wéetal, walla... Lépp lu ma wax, am na fu ma ko teg. Su fekkoon ni Ramatulaay ak Aysatu duñu rekk ay way-jëmmal cib téere nettali bu siiw-a-siiw, suñ doon ay doom-aadama dëggëntaan, niki yow ak man, dinaa la ni kenn mënu cee waat ne xamal na lépp moroom mi.

Lan la loolu tekki ?

Lii doŋŋ : ñaari nit dinañ maase, bokk juddoo ci benn gox, màgge fa, doon i xariti-benn-bakkan wallay doomi-ndey, ni ñu déggoo yéem ñépp te du tee jamono ñëw ku ci nekk wuuf sa njaboot, am lu muy nëbb keneen ki, ak lu mu néew néew.

Wànte nun, weesu nan loolu.

Nun, yoon wi nu yàgg a jaar, benn ruq xawu ci sax lëndëm. Leer nàññ la def, yaatu ba dee, jub xocc.

Njéeme, loo ma xamalul dafa fekk xamaluma ko sama bopp.

Man it naka noonu.

Sama otel a ngi fu ñuy wax Yeoville. Baadoolo bu la réer Johannesburg, ñëwal jéexsi ko Yeoville. Sindisiwe Kunene, sama benn naataangoo taalifkat bu jigéen, moo ma fi dalal. Démb ànd nanu doxantu ci gox bi. Afrig réy na, réew yeek waaso yi wute nañ ci anam yu baree-bari, wànte teewul fu ma ci mënti dem, muy Kinsasha, di Yoolaa ca bëj-gànnaaru Niseryaa mbaa feneen, fàww mu am lu ma fàttali Senegaal. Li may wër Yeoville ak Sindisiwe yépp, dafa meloon ni maa ngi ba tey Ñetti-Guy, di romb meer yiy jaay yu sew ci mbedd mi, gone yiy raxas i oto ak sófóor yiy yuuxuy wut kilyaan, ñaq tooy xepp ci naaj wu tàng wi.

Jaar nanu tamit Observatory. Ci gox yi Tubaab yi beru la Observatory bokk. Mbeddam yi set nañu lool waaye niñ wéetee dalul dara xel. Ci li ma Sindiswe wax, bés bu Yàlla sàkk ñu bóom lu ëpp juróom-fukki doom-aadama ci Johannesburg doŋŋ, ba tax nit ñu weex ñiy tëju guddeek bëccëg, sooy jege seen buntu kër kuraŋ di la maas, ay ponkali xaj, ay xaj yu raglu sax, tàmbalee mbów tëwa noppi.

Ci la ma Sindisiwe Kunene nee sax : "Fan yii rekk, ay saay-saay nax nañuy mbindaan ci Staunton, ñu ubbil leen, ñu bóom fab liiru Tubaab bu ñetti weer, rendiwaale xaj yaak muus yépp." Ma ni Sindiswe : "Mbindaan ya nag ?" Mu tontu ma lu doy waar : "Defuñu leen dara. Loolu sax ay coow li fi mu nekk nii."

Kon, Njéeme, gis nga ni réew mii, suñ nee boddikonte ci biir xeet dakk na fi yit, diggante ñaari xeet yi dese naa rattax ba tey.

Bu loolu weesoo, maa ngiy jéggalu ci li ma la tàggusiwul Sendikaa. Du yoon ma jóge Caaroy, wuti ayeropoor, ni cabax cib fafalnaawu *South African Airways*, muy wëndéelu ci asamaan si ba xolam sedd, su dalee ci kekk li ma door laa yónneeb e-mail, ni ma koy defe tey jii ci *BlueBerry*. Xam naa ni merati nga ba futt, maa ngi lay dégg ngay xultu, naan Bàrt Gómis : "Kinne Gaajo mii, ndax yaramam neex na ?" Mu ni la : "Ãa ? Lu xewati ?" Nga ni ko : "Kinne Gaajo moom waat na ni day wër àddina si juróom-ñaar te duma ci am lu dul yegsi naa biig Éccópi mbaa liw bi ma teeru démb Belsig maaradéytaali ?" Su ko defee Bàrt daldi yëngal bopp bi, dumóoyu, mel ni ku xamul li ngay wax. Moo yey di, ndax su juumee ba ŋàññ ma nga sippi ko sa mer. Bàrt doful, xam na fu mu xaj ak fu mu xajul.

Wànte nit ki, li am solo ci moom xol bi la. Su dara newul ci xol bi, meram day gaaw a giif.

Mooy yow, Pay Njéeme.

Maa ko tey nag, woowe la noonu, mu lay fàttali sunu *lekkoolu xaa-xaam* ba woon ca Tilaabéri ak Muse Li Aamadu Raasin ak Muse Jàllo Baayoro, ñu daan ko woowe Jàllo-Jóomin ak it Jóob Gayndeek Móori Taal. Móori Taal mu naqadi woon ma deret te saa yu meraan, yuuxu : *J'ai dit et je ne veux pas répéter !*

Gaajo Faatimata.

Pay Njéeme.

Booba dangaa mbuxuri be, ku la gis xam ni ndaama lu waŋ ngay dooni soo màggee, man sama yeel yi tàmbalee tàwwiku, ne duñ yem fuñ leen yemloo, mag ñi sax suñ daan wax ak man léeg-léeg dañuy xal a téen.

Niŋ ko xame, néew na li may ubbi sama ordinatëer te duma ci fekk ñaar walla ñetti bataaxal yuñ may ñaan ma teewejim ndaje ciy barabi dunyaa yu ruquwe, su ma ko mën a waxee noonu. Bataaxal bi ma mujjee jot ci weer wiñ génn, moo ma indi fii ba ma toog tey *BlueBerry* di jokkook yow.

Mbir mi, lii rekk la.

Ay boroom xam-xam a fi fas yéenee lal waxtaan wu yaatu – fépp ci àddina si la nit ñi war a jóge – ci mbirum fent, moo xam

mbindum kilib la, mbaa téereb nettali walla taalif walla sax xeetu fent biñ tudde *maye,* te gëstukat yu bare di koy fàttee limaale. (Niñ koy ñàkkale noonu solo, jaaduwul. Mu ngi mel ni rekk nga sempi *Jigéen Faayda* ak *Toftalug Jigéen faayda* ci liggéeyu Séex Aliyu Ndaw, ne bokkuñ ci. Xam nga ni loolu, du lu xel mën a nangu.)

Daara Johannesburg ju mag jiñ naan Witswatersrand nag, liñ fiy séentu ci fentaakon yi fiy daje, mooy ku nekk ci nun ñëw, janook mbooloo mi, wax lu lay tax a bind ak naka nga gise tey ak ëllëgu ladab ca sa réew. Maanaam, nga wax ndax ñuŋ fay jàng say téere, di ci weccee xalaat, ndax nguur gaa ngay jox fentaakon ya seen gëdd, di leen jàppale walla ñoxor-njaay mu ni kii kat wax na lu ëpp, ni ko ràpp ci kaso bi tëj.

Man, Sindisiwe Kunene mi ma la doon wax sànq a ma yónneeb bataaxal.

Li ma seetlu ci Sindisiwe, moo di ne ba tey mënagul a baal Tubaabi réew mi ñaawteef yiñ fi def ca jamonoy *apartheid.* Sindisiwe, soo waxee mu ciipatu, regeju ni : "Baal ñii àq ? Fàtte liñ nu def ? Day yomb lool. Danoo rus góor gi rekk wànte ñu bare ci nun seen mer giifagul."

Mandela lay woowe *góor gi.*

Foofu, Sindisiwe aj kàddoom.

Ma ni ko : "Lu tax, Sindi... ?"

Bim ma tontoo, seetluwuma benn coppite ci baat bi, daf ko sax wàcce, daanaka : "Bi ma newee iniwérsite, mas nanuy dox doxuñaxtu, benn takk-der bu weex gal-gal ma, ceene ma, dugal ma ci benn pàntare ni ma : 'futtikul'. Ma futtiku. Mu ni ma : 'jaaxaanal te ŋàyyi say tànk'. Ma jaaxaan, ŋàyyi samay tànk. Ba léegi Tubaab bi jeggewu ma, mu nga taxaw fa mu taxaw ak liifam. Bi mu xoolee samay cëri jigéen ba xolam sedd, la soog a walbatiku, woo benn surgaam : 'Mangope ! Mangope !' Benn takk-der bu ñuul duggsi, Tubaab bi joxoñ ma, xëcc bunt bi, génn."

Foofu Sindisiwe Kunene ni tekk, réccu, xam naa, lim ma jot a wax.

Ma ni patt, man tamit ; bëgguma sax sunuy bët daje.

Mu ni : "Du li ngay xalaat. Mangope ku amoon yërmaande la, defu ma dara, daf ma ne rekk 'yuuxul, melal ni kuy xataraayu.' Ma def li mu ma sant."

Sama xol jóg, ma ni ko : "Ana mu, Tubaab boobu, Sindi…?" "Chris Wilwœrd la tuddoon. Bu yàggul la wotoom këppu ci dëkk bu ndaw bu ñuy wax Simonstown, ci wetu Cape Town. Kilifa gu mag la mujje woon a doon ci pólisu nguur gu bees gi, defal nañ ko fi déj bu mag-a-mag, yéenekaay boo ubbi fan yooyu gis ci turam ak nataalam." "Sunu mbokk mi, nag ?" "Mangope ? Ba sunu jonni-Yàlla-tey-jii, tegaatuma ko bët, déggaatuma ko fenn."

Sindi neeti patt ba nees tuut mu siggi, ni : "Soo demee mu ngiy wër sëni Soweto yiy fortaatu lu mu lekk. Nit ku baax la, yéenewuma ko loolu waaye ñooñu daan jàppale Tubaab yi, ñu ci bare xaj yi sax a leen gën demin tey."

Moo tax, Njéeme, saa yu ma fi déggee kuy xaw a weddi Mandela, damay daldi njort ni am na metit wuñ ko teg ca jamonoy *apartheid* te ba tey muŋ koy wéyaale. Diggante *baal ma* ak *baal naa la*, su gàttee lool, nëpp-nëppal lay gën a nirool ndax kat, Pay, xol du óom bañ koy bës.

Léegi, may ma ma ñamal la as tuut ci li ma fi nar a waxtaane.

Ñaare, su ma jotee bataaxal ñu ma ciy ñaan ma ñëw wax, duma xam ci saa si lan laay tontu. Wànte bii yoon, fekkoon na ma may gëstu ci taalif bu gudd te daw yaram bi góor gi Àllaaji Gay mu Caajaay jagleel soxnaam Faatu Gay ba mu génnee àddina. Moom laa fas yéenee dendaleek kàddu yi fi Maada Caam yëkkati woon, di ci tagg Laay Ñaax, sófóoru taksi ba mu noboon ba dof, jox ko léppam. Ma ngiy seet it ndax war naa cee boole *Juwaana Saar.*

*Laay Ñaax* nag, dama doon doxantu bés ci Internet – nin koy defe nun ñépp léeg-léeg – ba daj ci. Woy wi dafa ma fàttali sunu ngone maak yow, ma daldi bàyyi lépp la ma waroon a def keroog, di dégloo ka dégluwaat Maada Caam, di xool nataalam ak bu Duud Njaay Roos mi ko doon gunge, tiim ponkalum sabar di rëkk ak doole.

Ni woy àttanee yëngal xolu nit ki, dafa rekk kéemaane. Li nga defe woon ne gas na ko suul ba fàww day jékkee-jekki sulliku, sam xel naaw dellu démb, dellu bërki-démb, dellu jamonoy Maam ak Maamaati-Maam. Bu yàggul rekk laa newoon dëkku Amerig bu ñuy wax Bâton Rouge, ñu fay sargal Percy Sledge, rajo yiy tegaat *When a man loves a woman*. Fi may liggéeye ci sama néegu otel, sama xel naaw dem fu sori, ndeysaan. Xam nga li may bëgg a wax, moom. Ñaata yoon lanu diw sunuy tànk dëwlin ban newee janq Tilaabéri dem baali, Percy Sledge di woy, gone yu góor yi di nu taf ba noyyi sax xaw noo të ? Wànte yow, Njéeme, *Take time to know her* moo la dàqaloon ciy woyam. Yaaŋ koy fàttaliku ?

Lépp li ma yëg ba ma déggaatee woyu Percy Sledge wu tiis woowu, yëg naa lu ko raw fopp guddi ga baatu Maada Caam xaree bàmmeelam ñaar fekksi ma Caaroy, sama xottu néeg bay wëndéelook man.

Góor gi Àllaaji Gay.

Maada Caam.

Ci seeni taalifi mbëggeel laa nar a jox samay mbokki Johannesburg yi seen wàll ci xol bu sedd.

Mënoon naa rekk jukki ci li ma jotagum taataan ci ñaari ponkal yooyu waaye duma ko def, loolu yëfu tayal la. Daaw-jéeg ba léegi maa ngi liggéey ci ñoom. Dégg nga ma ba tàyyi ma leen di tudd, sànniwaaley kàddu ci ñoomin Alin Sitóye Jaata, Siidiya Lewoŋ Jóob ak itam Phillis Wheatley, gone ga juddoo Waalo, teereji Boston ca Amerig, jommal leen, faatoo fa ci ndóol ak tumuraanke gu kenn mënuta nettali. Ndax Senegaal xam na ni doomam ju jigéen joojoo fi njëkk a téye xalima rëdd i baat, ñu booley taalifam móol, siiwal ? Biñ ci gën a rààññee ngi tudd *On Being Brought from Africa to America*, doonte sax bu gàtt la. Kon, ñàkkul ne ki njëkk a bind téere ci sunum réew, jigéen la woon, jaam la woon te ci àngale la daan bind ! Pay Njéeme, ndax loolu xawu laa def i ree ?

Am na yu bari yu ma bëggoon a waxtaaneek yow tey, waaye fàww ma yemale fii sama bataaxal bi. Kee may séen muy sànni

buntu wotoom, Sindisiwe Kunene la, man lay jëlsi *BlueBerry* nu ànd Wits University.

Dinaa la nettali la ma fa jële.

Fóonal ma Bàrt Gómis ak waa *Péncoo FM.*

Jàmm ak xéewal, ba ci fan yii,

fkg

# IV

**Lamin Jàllo dawal na ba romb Tëngéej** te daanaka kenn ci nun ñett ŋaaŋul.

Bi nu jubee Barñi, Bàrt taal telefoŋam woo Jeewo Ba, bàjjenu Kinne bin waroon a yóbbaale Tilaabéri.

— Xaar nu ci juuti bi… Waaw, fi alkaati biy taxaw. Nu ngi ci woto bu bees tàq, ñuul te am jëmm ak taxawaay.

Lamin ree :

— Noo ko waxe sax ? Woto bu bees tàq, am jëmm ak taxawaay ! Guléet ma dégg yii kàddu… Jàmbaar dey, su sama Land Cruiser Prado bi doon gor, yaram wi dina daw, ndeysaan, mu def lu réy-a-réy !

Bàrt faalewu ko, wéy di jokkook Jeewo :

— Doo ma may sama jàmm, Jeewo Ba ? Su dee yaa ngi fiy gàtt ni Kuus Kondroŋ di ñaaw ba tey dey, dinaa la xàmmee !

Bàjjen Jeewo ndaama la ni man, am yax ba noppiy xeesal, baat bi xaw a xuur. Mu ngi sol mbubb mu sokolaa, tagalu.

Lamin Jàllook Bàrt wàcc jàppale ko mu yeb ay yóbbalam ci ginnaaw woto bi. Lu mu jëndul keroog da koo fàtte. Gejj. Tiir. Sump. Diwu-ñor. Diw-riij.

Bàrt xàqtaay :

— Jeewo Ba, mbaa bàyyil nga rekk waa Barñi luñ añe tey ? Lii nag, lan la ? Wuul ? Xawma kañ la gëj a gis wuul, man Bàrtélémi Gómis !

— Gone gile, duma sa moroom ! Su dul woon Njéeme Pay mu yaru mii, ma waxal la say baaxi maam ! Ana sax luy yoonu Maanjaago ci wuul ?

Li Bàrt ak Bàjjen Jeewoy dàggasante yépp, Lamin Jàlloo ngi mer ba futt. Su doon sagoom nag, wax dëgg Yàlla, wotoom bu yànj bi kenn du ci yeb yéet ak netetook keccax !

Fi Lamin di sàcce di xool Bàjjen Jeewo ci seetu-biir-woto bi, sunuy bët daje. Samay xalaat daldi may mëdd ci saa si : "Doom-aadamaa àttan a sonal boppam, walla... Kinne Gaajo seey na ci ndoxum géej gi, nu ngay jaaleji Yaa Ngóone Tilaabéri, wànte Lamin Jàllo talul lu dul xetu gejj gi ubale wotoom bu rafet bi !"

Moonte de, xaalis bin doon yëbi Yaa Ngóone Tilaabéri, Lamin tegoon na ci juróomi milyoŋ, ne mooy jaxalu *La Torche*. Muŋ nu ko jox bi mu nu jëlsee Sendikaa. Bàrt a jàng seg bi, tiit, xulli Lamin Jàllo, kooku ni ko :

— Baal noonu, mbër.

Bàrt, mooy ñooñu nga xam ni junj doy na leen. Ci saa si la nànd lépp li kàddu yu gàtt yooyu ëmb : "Man Lamin Jàllo, gàkkal naa sama ruu ba noppi. Def i ñaawteef a ma tax a am alal wànte teewul ma xam ni Kinne Gaajo mi fi jógee ma gënoon fukki yoon ak juróom."

Bàjjen Jeewo mi toogoon sama wet fomp jë beek benn baaraam, wiccax ko, geestu ma, ni :

— Xaar bu yàgg bi ci naaj wee ma tax a ñaq nii bay siit.

Ma génne kilinegs, tàllal ko :

— Jërëjëf, doom, yaa ma gënal ki may bañ a tudd !

Bàrt reetaan :

— Lii de neexatul ! Nobuma la rekk tax na nga singali ma nii ? *Bëgg naa la/Bëgguma la/Loolu jarul coow/Kaay jubook man.* Xam nga ku woy looloo ? Te sax yow, Jeewo Ba, soo defulee ndànk, dañ lay wàcce ci àll beek say bitéeli tiir ak say sayi ngeer ! Xawma kañ ngeen di siwiliise rekk !

Bàjjen Jeewo ciipatu ko, regeju, tagaluwaat.

Ma ne ci sama xel: "Kii mooy mag ñooñuy bañ. Ak xeesalam bu metti. Nee nañ leen ba tàyyi xeesal baaxul."

Jeewo Ba jékkee-jékki song Lamin Jàllo :

— Waaw, sófóor bi yow, noo tudd ? Xanaa amoo gémmiñ ?

Ñàkkul fekk booba meru Lamin giif, mu jàpp rekk ni Bàjjen Jeewo dafa féex ba xaw a dese. Dafa daldi ree reewu dënn, soog koo wax turam. Bàjjen Jeewo ne fa nag di niit i mbokk, "Diw moo jur Diw ! Moo, kooy wax kasara googu ? Seen ñaari maam, ci ñi njëkk a sanc Faas gii lañu bokk, ñoom ñépp Birëm Dégén Fari Cubb ak Ngañsiri Mbàbba Jaw a leen boole meññ !"

Bàjjen Jeewo jàppe ko noonu ba Lamin mujjee yéemu, ni ko :

— Xoolal ma lii rekk ! Ndekete Kinne Gaajo ay mbokk yu jege lanu… Moo tax kay deewam gi naqadee ma nii... Deret dafa am doole !

Bi Lamin Jàlloy wax loolu, nu ngi doon dugg Tilaabéri. Ba nu xéyee Ndakaaru ba saa soosu, turu Kinne Gaajoo ngi doon door a jib ci biir woto bi.

Yaakaar naa ni nun ñépp a xalaatandoo loolu. Nu ni tekk. Ku nekk daldi am, ñàkkul, kersa ci li nu fàtte woon xaat Kinne Gaajo.

* * *

Tilaabéri.

Dëkk bi nu juddoo maak Kinne Gaajo, màgge fi.

Dañuy faral naan dëkk sàngam soppiku na, fekk du loolu : dëkk ba day dem ba fees doŋŋ, mel ni bayaal bu ñu dajaley ndab ak i siis ak i xanti welo, jal fa neefare, jaaykati màngo yeek jaaykati jën yiy jaabante ci mbedd mi, ñu dem ba kenn du am foo teg say tànk. Duma ne xam naa dëkki Afrigu soowu-jant yu ndaw-ndawaan yépp, wànte ñàkkul ku leen nemmeeku bu baax lu ni mel nga fay seetlu.

Tilaabéri tamit, su dee soppiku na, ci anam googu la.

Mbeddu suuf mi nu daan aw di jàngee ngi nii ; sélebeyoon bi muy doore ak monimaa bu ndaw bi ñu sampoon ci xol bi tamit a

ngi ba tey fañ nekkoon ; nee ñu at ma Senegaal moomee boppam lañ ko tabax, Lewopóol Sedaar Seŋoor, ma doon booba njiitu réew mi, ñëw yëkkati fiy kàddu yu daw yaram, goney lekkooli Tilaabéri yi di leen jàng di tari ; wànte naaj week maral mi mujje nañ rey fóléer yi fi kilifay dëkk bi jéemoon a saxal ; wóor na ma ni tey magi Tilaabéri yi rekk ay fàttaliku jamono ji fi gayndeg xeer daan buusu ndox mu weex tàll, ndox mi yéeg wuti asamaan soog a wàcc feesalsi mbànd mi woon ci wetam.

Man Njéeme Pay, gëm naa ni ku bëgg a biral ni réew mi delloo ginnaaw, jarul ngay sonal sa bopp di bind i téere yu kenn dul jàng. Duggal sa woto rekk, wër dëkk-dëkkaani Senegaal yi – duma ci tudd benn, bëgguma ku ma mere – jël fay nataal, soo delsee nga dendale leen ak i nataali démb, weer lépp, ni askan wi kaayleen xool, méngaleleen nataali at ma réew miy jot ci boppam ak nataal yii ma jël ren. Ñépp dinañ gisal seen bopp li waral yaakaar tas ci diggante bi. Sunu Afrig gii, lépp a ngi fi. Yenn réew yaa ngiy góor-góorlu, yeneen yaa ngi dëkke reyante ci seen biir, deret di fa tuuru guddeek bëccëg wànte it am na ci réew yoo xam ni, feebar bi leen dal, *bàyyeeku* rekk lañ ko mën a tudde. Muy, sooy seet bu baax, baat bu raglu. Senegaal, ci réew yooyu la bokk. Mu mel ni dan dem ba dara desul lu dul takk xare, Lingeer tëgglu gaajo, ceddo yi ñëw, ku ci nekk samp sa xeej, xas, wax jaloore ya ngay defi ca toolu-xare ba. Waaye bésu xare ba, ceddo yépp a ngay yàndoor, jàppe ko noonu ay ati-at, noor fekk leen fa, nawet fekk leen fa, yeneeni noor ak yeneeni nawet fekkaat leen fa, xeej ya xomaag, ndënd ya maxe ba bés ñu yeewu di wokkatoo ka làmb seen taat, jommi daal, xamatuñu fuñ nekk.

Man tamit xàmmeetuma Tilaabéri. Du tali yi rekk a xat ba kenn amatul foo jaar. Jaww ji ci boppam la jaaykat yeek boroom-saret yeek boroom woto yi aakimu. Kenn mënatu fee noyyi.

Rax-ci-dolli, li dëkk biy xumb yépp, daanaka ay at a ngi muy sukkuraat. Mbir mi, lii doŋŋ la : saxaar gi fi daan jaar jëm Bamakoo taxaw, Tilaabéri daldi tàmbalee yëg ni tànk yi diise. Magi Tilaabéri yi, koo ci waxal ñaari baat, mu ni la : "Dëgg la, doom, jamono

gënoon na fee neex." Bala nga koy laaj lu loolu tekki, mu ni la : "Tubaab yee nu rey ! Goney Xonq-Nopp ya noon noŋŋ ca seeni biro ca Amerig, woo Abdu Juuf ni ko ginnaaw-si-tey bu eksperes dawati, ñoo nu rey ban dee !"

Dekkil ak sama baaraam yiiy dóor-dàqe ci kow ordinatëer bi – ordinatëer : xalima gi kenn mënuta yatt ! - bés ba nu àndee man, Bàrt, Lamin Jàllook Bàjjen Jeewo jaaleji Yaa Ngóone, du lu yomb. Tey maa ngiy fàttaliku ay mbeddi suuf yu yaatu, naaj wu tàng jërr, ay sàkket ak i xotti bitigi baraag yu lëndëm, muurooy lënd, te deseetuñu dara lu ñu jaay...

Bàjjen Jeewo lan njëkk a wàcce fa mu doon dal, mu daldi may yóbbante ci Yaa Ngóone :

— Neel Ajaa dinaa fa ñëw bu ci kanamee.

Bi muy yebbi keccax yeek butéeli diw-tiir yi, mu ngiy tooñaale Lamin, "yow de doom soo ñibbee Ndakaaru bul ma fàttee seetsi Barñi, sa jabar a nga la fay xaar, laajunu la dara nag, ku gis sa woto beek say maraakiis yu xonq xam ni war ngaa mën a téye jabar !"

Lamin Jàllo génne kayitu ñaari-junni tàllal ko. Lamin, tàmm naa maye xaalis te, ci sama gis-gis, du ngistal mbaa tabee tax mu koy def. Leneen a tax. Lan ? Maak yéen a ci yem. Xéy-na su ma doon doktooru-xel ak xol, xuus kon naa ci biir ruuwam, sàcc fa tont li, indil leen ko, taaj.

Ba nuy jub kër Kinne Gaajo, sunu baŋu xeer ba laa njëkk a séen. Ca lan daan yendu di jëw xale yu góor yi ; Kinne moom, lekkool rekk la bañoon, saa yun toogaan ci baŋ bi, mu ngay xultu, naan xamul lu lekkool di jëriñ, njàngum tubaab day metti biiram. Booba nu nga la ko tuutil be, baŋ bi kowe ba sunu tànk yiy lang. Ku ma noon dinaa delsi bés Tilaabéri, Kinne Gaajo wéetal ma nii, ma ni la waxoo dëgg. Lu tax àddina di nu kayitloo nii ? Xanaa da ciy am mbégte ?

Fi nuy wàccee sunuy waliis, ñaari xaj yu yooy-a-yooy jóge fu kenn xamul, ni pëll sunu kanam, tàmbalee ronu woto bi, di ko xeeñtu ; Bàrt dàq leen, ñu tiit, daw ba sori taxaw di mbów.

Am i baat yuy fecc ci sama biir kaaŋ gi. "Dëkk-dëkkaan. Jamono ju tag, tëlee dem, tëlee dikk."

Yàgg naa dégg xeetu kàddu yooyu, yàgg naa leen a jàng ciy téere, wànte mu ngi mel ni maa ngi soog a xam luñ tekki dëggëntaan. Lépp a ngi fa mu newoon bi nu amee juróom-ñaari at maak Kinne Gaajo, di làngaa-bureek sunuy moroom. Ëtt bu yaatoo-yaatu baa ngi, moom tamit, set wecc ak suufam suñ lay ndax, ma xamal leen ko tey, Yaa Ngóone masuta kafe cet, ni mu ko daa waxe "xiif ak mar natti Yàlla lañ wànte ku xayadi yaa xayadil sa bopp."

Sooy jéggi bunt bu mag biy séen tabaxu simoŋ bi waa kër gi féete. Wànte bala nga fay àgg dinga romb ci sa càmmooñ ak ci sa ndeyjoor ay garabi màngook sorãs ak limoŋ yu tiim, di leen tette daanaka, ay tooli ñàmbeek kànjaak bisaab.

Nuy dox nun ñett ba tollook teen bi Siléy Gaajo, baayu Kinne, gaslu woon, naan liggéeykat yi "aywaleen, buleen nasax, lu mu gën a xóot gën a baax !" Fan la góor gi Siléy Gaajo dégge woon ni mënees nañ manq ndoxu teen bi, jaarale ko ciy tiwo, moom mu tegluy robine, ndox miy wal-wali, njabootam di ci naan, di ci togg ak a fóot ak a suuxat sax meññeef wi ? Amul lu Siléy Gaajo dajul ci teenam boobu, Yaa Ngóone naan ko "déet Siléy, déet, tee noo def ni ñépp rekk, lu la xiir ci yàq xaalis nii ?", waaye Siléy faalewu ko, kàdduy soxna siy dugg ci bii nopp di génne ci bi ci des, mu tudde leen ay waxi jigéen kese, daldi gaslu teenam bu xóot-a-xóot, tabaxlu ay mbalka yu mag, jënd benn masin bu diis dugal ci biir teen bi, suñ ko taalee mu la koy riiral ba soo tolloo Kulikoro di ko dégg, mbir mi yéem Tilaabéri gépp, "waaw, Siléy Gaajo moom lu mu xewle nii, gaalu dof du teer de, walla boog du teer fu neex mbokk ya", wànte góor gi déggul kenn, tëx, muuma, yendoo rëdd ak a rëddaat ciy kayitam, bés mu ni nañ ko defal ay iskale ci biir teen bi ndax looloo gën a wóor liggéeykat yiy takk buum ci seen ndigg di yooru, Yaa Ngóone waxati ba sonn mu të, ndekete coow li yépp, Siléy Gaajo dafa tëddoon bés ba guddi waat, ci lu kenn yëgul, ni fàww mu def lu ko réew miy fàttalikoo ëllëg, fàww mu teggi coono jigéeni Tilaabéri yi daan rooti fu sore, di yenuy siwo yu diis, Siléy Gaajo daal bëggoon na turam wi law ci àddina

wërngal kepp, du ñàkk sax Lewopóol Sedaar Seŋoor, njiitu réew mi, ñëw ba Tilaabéri sargal ko, won ñépp ni lii nag mooy *Négritude,* te moom Siléy Gaajo royukaay dëgg la. Xaalis bu dul jéex la Siléy Gaajo diigal ci teenam boobu te mujjewul fenn ! Bés daal, robine mbalka mu mag mi sànni na ndox ak doole, yaakaar daldi meññ ci saa si, bëti góor giy melax, mu siiñ ba ci nopp yi wànte ca ëllëg sa robine bi fattu, tàmbaliy xor-xori, génneetul toqu ndox bi gën a tuuti.

Ma teg samay loxo ci pindu teen bi ba noppi sëgg di yërndu.

Bàrt ni ma :

— Xam naa li ngay seet.

— Iskale weñ yi fi góor gi Siléy Gaajo samplu woon...

— Juróom-ñetteelu iskale biŋ ma waxoon, du ?

— Mu nga nee di deme wet ba tey. Iskale bii moo fi xawoon a yóbbu rakku Kinne àllaaxira...

— Ngañ-Demba...

— Ngañ-Demba kay. Te xam nga Ngañ-Demba dafa juddu lafañ. Sama yaram waa ngiy daw, sax. Am na yu gone dul fàtte mukk, Bàrt. Keroog jooju, Ngañ dafa teg tànku càmmooñam ci iskale bi rekk, am lu ko ne yéegaatal gaaw. Su ko deful woon, leneen lañuy wax tey jii.

Ni nuy waxe noonu, ma gis Lamin Jàllo muy geestu.

Ndekete Yaa Ngóone dégg nanu ba génn, taxaw ci taatu màngo Biraan Jóob gu mag gi, di nu xool. Da noo bañoon a bett, xam naa.

Ci laa door a seetloo ni kër gi wéete. Loolu laa ko njëkk a wax sax.

— Yow rekk ak sa kër, Yaa Ngóone... ?

Mu muuñ :

— Ibu Ñaŋ ak Nogoy, soxnaam, ñoo may jàppale, di ma wéttali, wànte sànq ci tisbaar lañ dem ja ba. Sa rakk ji tamit bi mu xéyee dëkk ba yàggul.

Ngañ-Demba la doon woowe *sama rakk.*

Lamin Jàllo rekk la xamul woon ci nun ñett. Bàrt nuyoole leen :

— Lamin Jàlloo yilif surnaal ba Kinne daan liggéeye Ndakaaru.

Du caagéeni Bàrt dafa sew jikko, wànte lu mu wax am na lu tax, lu mu def am na lu mu ko dugge.

Man it ma jëli ci saa si ne yaayu Kinne Gaajo ji xam na luy sunuy tànk.

Yaa Ngóone ni :

— Jàmm rekk ay umpe. Bërki-biig ci gaawu bi lañ ma yëgal xibaar bi.

— Ngañ-Dembaa, xanaa… ?

— Xam nga ko moos. Ngañ a doon xaritu Kinne. Bésu démb bi yépp dafa koo tëju di déglu seen rajo yi. Soo demee mu nga màrse di weranteeti pólitig… Ablaay Wàdd rekk la bañ.

Li Yaa Ngóone wax yëpp, lenn rekk laa ci dégg : "Seen rajo yi." Xanaa loolooy bokkuma ci. Yan rajo, sax ? Wóor na ma ni weesuwul ñaar mbaa ñetti rajo, ndax sooy génn Tëngéej dootoo ci mën a jàpp benn.

Man ci sama bopp, fàtte woon naa *Péncoo FM.* Muy biral ni Senegaal, neexul ba neexul wànte réew mu xar ñaar la. Ñi ci kow gi, kenn du leen faral di sóoraale. Su Kinne Gaajo desul woon ci *Joolaa bi,* maa nga nëgëni-sii Ndakaaru di kall-kallee sunu pólitisyeŋ yi Lamin Jàlloy woowe "sama ngaaka yi", maak ñoom nuy kafe *Joolaa bi,* mel ni bato bu suux ba lim bu ni tollu faatu ci taxu koo am solo.

Yaa Ngóonee ngi sol mbubbu legoos mu ñu nataal ay picc yu ñuul ak yu weex, ni mu muure bopp biy gën a fésal móolu xarkanam gi. Kinne Gaajo, ñuulaayu baayam la jëloon. Yaa Ngóone moom, dafa xeereer, jamu tuñ, àgg tamit ca kow, kuñ wax atam doo ko gëm ndax ni mu dëgëre, taxaw jub xocc. Man mii sax foogoon naa ni dan koy fekk mu tëdd, dootul mënal boppam dara, ni rekk Meer Rosali Pereeraa ca Gël-Tàppe.

Toog nanu ci ronu màngo Biraan Jóob gi lu mat waxtu, Ibu Ñaŋ, soxnaam Nogoy Tin ak Bàjjen Jeewo soog a agsi.

Soo ma gisee, maa ngi bég be, ci li Bàjjen Jeewo ñëw, ndax li mu ma leer ni dina xumbal jataay bi.

Te juumuma woon. Nuyoowul sax, daldi ni Yaa Ngóone :

— Ajaa, mbaa Njéeme wonale na laak sama goro bi ? Wax na la niy mbokk ngeen ?

Lamin Jàllo reetaan, Bàrt daldi song ci saa si Bajjen Jeewo, ku ci nekk di tooñ sa moroom.

"Ndekete du man rekk la ñëwu Bàjjen Jeewo bi féexal xolam. Lee tax kay am ay waaso yu, seen dëj yépp ay fecc laak naan sàngaraak càkkaay ba bët-set !"

Bàrt ni Yaa Ngóone :

— Liy xeeñ nii nag, lan la, Meer ?

— Baasi-salte, xanaa. Moom rekk la Kinne bëggoon ba mu newee gone.

Ma seetlu ni baat bi soppikoo, ndeysaan.

Lenn moom, wóor na : bés bu Yaa Ngóone tàmbalee jooy Kinne Gaajo, ay rangooñam dootuñ fer ba keroog muy génn àddina moom ci boppam.

Ma ni ko :

— Moonte ca njëlbéen ga, Kinne daa séexlu woon baasi-salte, lu ne nga ci daj laata mu koy nangoo lekk !

— Waaw, da noon du lekk lu salte... Wànte ba mu ko mosee, ñaar-ñett mu ni ma : "Yaay, kañ lanuy toggaat baasi-salte ?"

Bàjjen Jeewo dugg ci wax ji :

— Walla mu làqu ñaansi ma tàndarma, ni da koy indil ndey ji mu mooñaale kook cere ji ! Éy-waay ndeysaan, sama Kinne mu tuuti ma...

Ngañ-Demba jóge dëkk ba, wéer weloom ci mbalka mi sësu ci teen bi, wutsi nu. Mu ngi jafandu ci bantam, saa yu yëkkatee benn tànk, bàyyi ko mu lang ba nees tuut mu wàcc fekki bi ci des. Nu ni ko jàkk nun ñépp, janook moom muy ñëw ; Ngañ-Demba yëg fu soree-sori ci xolam ni nu amee kersa ci laagoom bi, gën koo metitlu.

Ni doomi Siléy Gaajook Ngóone Ñing yépp, Ngañ dafa njool, sew, jël ñuulaayu baay bi. Mu ngi sol yërey soldaar waaye li gën a fés ci jëmmam moy rasta yu gudd yeek bët yu xonq yi. Kinne Gaajo tamit, bët yi dañoo meloon niy xal, ay xal yu ko daan lakk

moom ci boppam. Kon, niñ xaritoo woon mook rakk ju góor ji, waruta bett kenn.

Bàrt wonale Ngañ-Dembaak Lamin.

Ngañ jox Lamin loxo, ni ko :

— Kon yow yaay Lamin Jàllo mi may dégg ?

Lamin ne ko waaw, nu ragal nun ñépp Ngañ wax fa lu ëpp wànte tegu ci baat. Teewul mu leeroon nu ne déggoon nay jaloorey Lamin Jàllo ba tax mu yàgg koo jéppi. Ma ni ci sama xel : "Lamin tamit kenn du moom ! Gëm alalu àddina, dëkkee wor ak nar ba suñ la nee ndax yow yaay Lamin Jàllo sax, nga am ci kersa, ni déedéet man mii duma *man*, keneen ngeen di waxal !"

Nekk nan ci ëtt biy waxtaan ba reer jot. Baasi-salte Yaa Ngóone ba moom, tubaarfakàlla !

Bàrt ne Ngañ-Demba mu indil ko baraadaak kaas :

— Baasi bu fattee nii moom, fàww *trois normaux* yi topp ciy dukkat ! Am déet, Meer Ngóone ?

Kër gi amutoon kuraŋ. Yaa Ngóone yabal Ngañ-Demba mu taal i sondeel sunuy néeg. Ngañ am ci kersa, xam naa, ne fay raay ndoŋ li.

* * *

Ñépp jóg tëri, maak Ngañ nu des ci ëtt bi. Du caagéeni gëmméentuwuñ woon, daa fekkoon rekk ni bëggunu woon a xajal kenn ci sunu gise.

Ngañ-Demba, li ko wokk a xuri maasam yi ci Senegaal gépp walla sax ci Afrig gépp.

Déglu ma tuuti, yow jàngkat bi, ma jéem a leeral sama kàddu yooyu.

Dëkk yu ndaw-ndawaan yi mel ni Tilaabéri, dinañ fay faral di fekk ay waxambaane yu fa caŋ, daanaka. Looloo daloon Ngañ-Demba. Ginnaaw moo doon caatu kër gi, ay magam ak i doomi-bàjjenam yépp dañoo xéy yolleeku, daldi dem, moo xam Ndakaaru la walla Espaañ walla Amerig, bàyyi kook seen yaay. Muy góor-

góorlu ci njàng mi ba yegg liise, wànte nekkeewu fa lu dul sookey gereew, di jàmmaarlook takk-der yi, bañ dàq ko.

Àddinaam tàmbalee yàqu ndànk-ndànk.

Ci sama gis-gis bu gàtt, man Njéeme Pay, xéy-na gone gi masul a dugg lekkool moo gën fuuf demin ki jàng ba ci digg bi ay mbiram tag, ñu delloo koy kayitam, muy taxawaalu. Loolu, xol bu tàng rekk lay jur ci nit ki. Bu dëkkewul a réccu, naan su ma yëgoon, mu ngiy xëpp suuf ci cere ji te du ñàkk mu dem ba ni day tuur petorool ci réew mi, xosi almet taal, mu tàkk jëppit, askan wépp àndandoo ñibbi laaxira.

La mu jotoon a fortaatu as néew ci kàllaama tubaab, Ngañ-Demba di ci tanqal xarit yeek dëkkandoo yi, su xéyee di déglu rajoo ka tekkil moroom yi yéenekaayi Ndakaaru yi, muy *Le Soleil,* di *Sud Quotidien,* di *La Torche,* di *Le Matin* walla *Walf* ak *Le Témoin* ; liggéey bu ko Yaa Ngóone wutal mu xeeb ko te mënutoon a jot ca la mu doon yóotu. Maasu Ngañ-Demba geey faral di tancaloo ciy looco ni Tugal noo ngoog, jaare ko Libi mbaa Tinisi mbaa Marog walla Alseri, mu jaral leen lu nekk. *Bàrsaa mbaa barsàq* bi ngeen di dégg, fa la jóge. Duma sonal sama bopp di tekki ñetti baat yu diis yooyu : kan ci yéen a sañ ni xamu leen ?

Ci njabootu Siléy Gaajook Yaa Ngóone gépp, Kinne rekk a ci xamoon li metti woon rakk ji, maanaam ni Tilaabéri xate woon ci moom. Wànte yit Kinne bëggul woon Ngañ-Demba ñëw Ndakaaru, wacc seen yaay kott Tilaabéri. Kinne Gaajo mënul woon lu dul di ko woo telefoŋ, ñuy jokkoo lu yàgg, léeg-léeg mu yónnee ko sagaru junni. Looloo taxoon sax maak Bàrt nu beral Ngañ-Demba lu xaw a takku ci xaalis bin dajale woon yóbbu Tilaabéri.

Wànte Ngañ moom, fi mu toog maasalook siisam, xel mi xaajul woon a nekk ci xaalis.

Mu ni ma :

— Njéeme...

Sama tur rekk la tudd, daldi ne patt, ma seetlu ni mu wàccee baat bi ak ni weer wiy leerale xar-kanam gi. Ma jéem a samp samay

bët ciy yosam, xam ni li Ngañ di waaj a wax ñor na ko lool te yit man rekk la ko mën a diis.

Mu ni :

— Bërki-démb ba tey maa ngi ciy xalaat, Njéeme... Mënumaa nangu ne nii lan nar a tollu ci Kinne Gaajo.

Xamoon naa fim jëm. Teewul may jéem a dëfal xol bi :

— Dund ak dee ñoo mas a ànd, Ngañ.

Xéy-na yit, su doon sama sago duma dégg kàddu yi mu tëju woon ci néegam di leen togg ñetti fan yooyu.

Ngañ Demba ni :

— Loolu, kenn du ko werante. Demal, maa ngi ñëw.

Fii, fexe na ba ñàmbaas ci wax ji lu benn boroom xam-xam bu réewum Gerees mas a wax ay téeméeri xarnu ci ginnaaw, ci mbirum dund ak dee.

Ma muuñ muuñu biir : "Seetal ma lii rekk... Ñëw ba Tilaabéri, gone gu juddoogul di ma tanqal ak i waxi Sokaraat... Xawma lan a nu rey, nun Doomi-Afrig, wànte xeeb sunu bopp ci la bokk. Moo nu rey ba noppiy wéy di biral ne ba nu noon bi jamee naani, démb la woon tey soog a yegsi..."

Ma yëngal sama bopp, Ngañ xam ni maaŋ koy déglu bu baax, daldi gënatee wàcce baat bi :

— Nit ki, fàww mu am bàmmeel, Njéeme. Xar ak xaj ak ginaar ñoo yelloowul bàmmeel.

Ci laay door a natt dëggëntaan merum Ngañ-Demba mi. Walla ma waxe ko neneen : ci laay door a xam ni kenn mënuta natt merum Ngañ-Demba mi.

Ma ni patt. Lan laa mënoon a teg ci kàddoom yooyu ? Bàjjen Jeewo sori woon na kër gi, ay kafi fénéntal dootuñ woon pexe.

Ngañ-Demba siggi :

— Te xam nga lenn ? Bi *Joolaa bi* këppoo, labuñu ci saa si ; dañ fa nekk lu yàgg di xaar ku leen wallsi, te li ñuy xaar yépp, ñu ngiy rëkk xottu bato bi, di yuuxoondoo...

— Dégg naa am na ñu jël yuuxu yooyook seen telefoŋ.

— Noon lañ fa nekkee ba ku nekk ci ñoom fees dell ak ndox, gaal gi ne tekk. Su ma ciy xalaat, *Sister,* dafay mel ni sama yóor gi day bax.

Wax dëgg Yàlla xamatu woon lan laay wax. Li may gën a fàttaliku tey, moo di ni Ngañ-Demba ragloo woon.

Ma ni :

— Guddi bërki-biig gi…

Waaye Ngañ-Demba déglootu ma woon, mel ni kuy waxtu, sànni loxo yi, yuuxu ci tubaab :

— *N'importe quoi…* Ñii dañuy caaxaan !

Ngañ-Demba mënutoon a nangu metit wi dal mag ji.

May naxanteek moom :

— Wóor na ma ne Kinne bokkul woon ci ñi doon yuuxoo ka rëkk gaal gi.

Naka la Ngañ-Demba siggi xool ma, ma xam ni waruma woon a wax loolu.

Mu ni :

— Bàyyil li ngay wax, *Sister*. Bi gaal giy fecc fa géej gën a mere, Dee tiim nit ñiy ree, tur amatul, sant amatul, ngor waxi noppi, ay bàyyima kesee fa desoon. Kinne nit doŋŋ la woon, dafa yuuxu ni ñépp ba sedd guyy.

Xamoon naa ni yey na ma. May déggaat baatu Kinne bés ba mu may yëgal ni da doon saw deret : "Fiŋ may gis nii, Njéeme, dee rekk laa ragal."

Ma yëngal sama bopp :

— Wax nga dëgg, Ngañ. Kenn ci nun teewewul simili yi jiitu tekk-tekkaaralu *Joola bi.*

— Wànte warul a tax nu fàtte leen. Xawma ñaata at la Senegaal am waaye simili yooyoo ñu war a màndargaal…

— Bërki-démb ci gaawu bi, maak Bàrt wër nanu loppitaani Ndakaaru yépp.

Ma dem ba naan : "Géej gi wann na Kinne Gaajo ba fàww", mii xel ni ma noppil.

Ngañ-Demba ne :

— Waaw, dégg naa tey ci rajo bi ne am na ñuy wéy di seet seen niiw ci loppitaan yi.

Nun ñaar ñépp nu noppi.

Guddi gu diis te tiis.

Ma ni ko :

— Ngañ, ànd naak yow ci li nga wax, ñàkk a jot ci sa niiw neexul a nangu.

Ngañ-Demba mel ni ku may sëppu te teyu ko :

— Neexul a nangu, kay. Yeewu bés di daŋ-daŋi, nekk ci say soxla àddina ba ci diggu-bëccëg am ku la dogale ci mbedd mi ni la ndax yëg nga li xew…Te li xew moo di ne ki doon sa lépp seey na ci géej gi ! Duma nangu yëf yi yem fii de, Njéeme !

Kàdduy Ngañ yu mujj yooyu xaw maa tiital : "Su dul i waxi dof, diy waxi ku nar a def njaaxum... Mbaa du Ngañ-Demba day waaj a dal ci kow kilifay réew mi ? Doomi Siléy Gaajo yi, kenn mënu leen a waatal dara…"

Ma ne fa di ko mocc ba sulli wax ju bees :

— Suuxu *Joolaa bi* dafa jéggi dayo, ñu bareeŋ koy méngaleek suuxu *Atlantic* ci atum…

Ngañ dog ma :

— *Atlantic* ? Defe naa ni *Titanic* la, de.

— Reyati ma. *Titanic…* Moonte seetaan nan film bi maak Bàrt.

Nu waxtaan ciy simili, Ngañ-Demba jàngal ma yu baree-bari ci musiba mi daloon *Titanic.*

Ma yéemu :

— Kon yow Ngañ, diggante àjjumaak tey rekk, jàng nga fi lii lépp ci suuxu *Titanic* ?

— Foofu nga juume.

— Ci lan…?

— Ba may dugg ci Net biy gëstu ci mbirum *Titanic,* kenn xalaatul woon ne lu ni mel mën naa dal sunu réew mi. Man damaa mas a deñ-kumpa, Njéeme.

— Ndax yaa ngi bind… ?

— Déedéet, waaye jàng naay taalif yu bare. Ma taril la ci benn ?

— Ayca.

Ngañ daldi soppi baat bi, ay njugub gësëm bànqaasi màngo gi, ma gëmm di ko déglu.

Bi mu noppee, ma ni ko :

— Ba yaakaar nga ni xawma kan a bind taalif boobu ?

— Kan la ? Soo juumee ma alamaan la !

— Taalifkat bu mag bu ñuy wax Kinne Gaajoo. Yàgg naa dégg ci moom tur yooyu nga fi tudd léegi.

— Kinnee, kay. Kon mucc nga alamaan bii yoon.

— Ban téere ngay jàng jamono yii ?

— Xanaa jàngaat, kay. *L'aventure ambiguë.*

— Dëgg la, gis naa ko sànq muy tege sa néeg.

— Kinne daan na ma wax ni su la téere neexee dëgg, bul ko tayal a jàng fukki yoon.

— Loolu moom waxu Kinnee. Téere bu ko soofaan, mu tëj, fàtte ko, ne bindkat bii, du man lay waxal. Waaye su ci gisaan boppam, dootu ko bàyyi !

— Mooy *L'aventure ambiguë* ci man mii. Ban newee liise, Muse Sidibe daan na ko faramfàcce, naan nu lépp a ngi ci biir téere Séex Aamidu Kan bi. Jàlloobe yi seen xel di werante : "Ndax danoo war a dugal sunuy doom ci lekkoolu Tubaab beem déet ?" Séex Aamidu Kan tamit wone na mëninam ci ni mu nataale Cernook baayu Sàmba Jàllo. Man mii, Njéeme, biñ ma dàqee lekkool laay soog a xam ni way-jëmmal yooyu duñu woon ay doomi-aadama dëggëntaan !

Ma muuñ :

— Bari nga ciy moroom. Ba léegi am na ñuy metitlu deewu Sàmba Jàllo gi te sa maas gi, janq bu leen bëgg a të ñuŋ lay tuur lëndëm, naan la "Soppe, yaay sama *Grande Royale* !" Waxuma dëgg ?

— Njéeme, kenn mënul a fàtte *La Grande Royale* ! Duma ne jigéen ju mën góor la, loolu ay waxi dof la, waaye kàddu yu am maanaa la yëkkati ba mu janook Jàlloobe yi. Dafa leen ni : "Dëgg la, sun dugalee sunuy doom ci lekkoolu Tubaab bi, dina am luñ fa

jële. Waaye ndax ñoom, duñ dem ba jànnaxe, sàggane li ñu bokkul ak kenn, yelloo ko ?" Askan wi ni tekk di ko déglu. Moom it mu ne jàkk Jàlloobe yi ba nees tuut mu laaj leen lu am solo : "Ndax njàng mu bees mi jar na li ko sunuy doom nar a jënde ?" Jàlloobe yi dem ba sës, daldi ne ñàkk pexe pexe la. Ñu ni goney Semme, Orkajeere ak feneen ak feneen : "Ba àddinay baax, Yàlla daawul faral kuy tooñ wànte Xonq-Nopp bi ñëw na fi ciy jamono, tooñ nu ba noppi fexe ba Yàlla faral ko, mu duma nu duma yu metti. Léegi, nun it fàww nu xam naka la doom-aadamay déeyook Yàlla ba mu koy sotle saa su nekk. Lan la koy wax noonu ?" Doomi Jàlloobe yi génn lekkool delsi, ñu ni leen : "Mbaa nànd ngeen seeni pexe ? Mbaa fexe ngeen ba xam naka la nu Tubaab bi féewaleek Sunu Boroom, ba mën noo jam naani ?" Yaaŋ ciy dégg de, Njéeme ? Fekk booba, lenn doŋŋ la Tubaab bi jàngal goney Jàlloobe yi : *fàtte.* Raxas xel. As xel. Ana lu gën a yomb ŋacc yóoru gone, gas suul ? Xale yi daldi fay jóge doon ay xotti nit kese, summi seeni dàll sànni te dàll yiñ leen solal jotuñ leen. Xale ya waroon a màgg xàll yoon wu bees dëkke soox ak a gaññ, di jàmbat fuñ tollu metitu tànk.

Ngañ-Demba noppi, rey benn yoo bu tagoon ci jë bi.

Ma ni ko :

— Gis nga Ngañ, niñ Tubaab bi naxe, jaar ci sunu kow dem, dafa yomb lool ci man.

— Li am solo, Njéeme, du lu tax Tubaab bi duma nu. Lenn rekk a soxaloon *La Grande Royale* te moo doon lu tax Tubaab bi ëpp nu doole.

— Du nun rekk sax la jaay doole…

— Dëgg la, ba Kinne jógee Meksig waxtaan nan ciy yoon i yoon… Noon na ma Español yi dañ faa dem faagaagal ña fa fekk baax ñépp. Wànte léeg-léeg day mel ni nun rekk a ci génnagul.

— Nun… ?

— Waaw *Sister.* Nun nit ñu ñuul ñi, walla boog nun doomi-Afrig yu ñuul yi. Noon baa ngiy wéy di nu dëggaate. Tegu nu sax nit wànte teewul nu jàppe ko ni Yàlla.

— Yaakaaroo ni ci nun la yëf yi gënoon a metti ?

— Lan noonu ? Nootaange bi ?

— Waaw.

— Amaana. Waaye ndax loolu lay la ?

Toog nañ fa lu yàgg di weccee xalaat ci *L'aventure ambiguë*, mu gënati maa leer ni Ngañ-Dembaak Kinne Gaajo mënuñu woon a def lu dul déggoo.

Ma jékkee-jékki am lu ñëw sama xel, ma ni ko :

— Ngañ-Demba ?

Ngañ xool ma.

— Ndax waa Tilaabéri xam nañ ni seen kër gii, kërug dof la ?

Mu ree :

— Ci kër gi nga bokk, *Sister*.

Nu tàggoo, ma tëri, fekk Bàrt muy xandoor. Ci pàntare bi taqalook sunu néeg, Lamin Jàlloo ngiy wax ndànk ci njéggil-kàddoom.

Fi ma jonkone ci wanag wiy tuur ndox, sama xel dellu ci Ngañ-Demba.

"Am na nu, su ko Senegaal doon doxe, Ngañ-Demba mii boroom xam-xam bu mag lay doon, ñépp di ko soow, mu amal askan wi njariñ lu réy. Mu ngi ci diggu-dooleem, xel mi neex na, kaar, am na pas-pas te deñ na kumpa. Waaye loolu lépp fenn la dul mujje. Foo dem ci réew mi, fekk fay gone yu sànku ni moom."

Wànte ni nu ko xamee nun ñépp tey, Ngañ-Demba toogul Tilaabéri di jaay keccax ak daqaar, fexe na ba rëcc màrse bañ ko bëggon a dëj ngiirug dundam, turam siiw ci réew mi, géwél yi fental koy woy, mu bokk ci kilifa yi Senegaal gën a naw.

Dinaa delsi ci wax jooju, waxtoom jotagul.

# V

**Ëllëg ci alxemes ji la Lamin Jàllook Bàrt** di dellu Ndakaaru.

Am na nu mu doon deme, dinaa leen ñaan ñu toogaat fiy fan wànte maak Bàrt seetlu nan ne Lamin doyal na sëkk ci ngan li. Nit ki moom, li nga xam rekk. Lamin Jàllo, ay néeg ak i biro yuñ kilmatiise bañ sedd guy la tàmm. Wanag ya mu miin Ndakaaru tamit dañoo set bay daw yaram, weex tàll, wute lool ak yu kër Yaa Ngóone yi. Ku ko fi bëgg a téye, daŋ koy sonal. Bërki-biig, Lamin dafa séen benn unk bu ko tiim, ni cell, ñu ne fay xoolante lu yàgg ñoom ñaar, unk biy wiccax bopp bi, Lamin naan ci xelam, "waaw, kii moom, lu mu xewle ba may regeju nii ?" Mu dem ba xamul lu ko yëf yiy niru. Du sax dafa ragaloon unk bi màtt ko, xam naa da koo séexlu woon rekk. Defante kook moom a fi sësoon. Mu ni ko xaaral ma ñëw, wuti bant bu gudd, nu koy dégg muy móolu unk bi, ne fàww mu jam ko. Ba mu sonnee ci dóor-dàqe bi, daa génn teg pilyaanam ci ëtt bi, fas yéene faa noppalu li des ci guddi gi. Waaye taxu koo nelaw ndax yoo yi ko doon màtt ak njugub yi fanaanee fër-fëri ci bànqaasi màngo gi.

Biig, ànd nanook Ngañ-Demba biir dëkk ba. Lamin a noon daa bëgg a tàllal tànk yi.

Daanaka amul mbedd mu nu jaarul.

Ñetti doxandéem yu réer, di wëndéelu.

Lu des tey ci guddi googu lu ma leen mën a fen ? Dëkk bépp a ngi ni selaw, bitig yi tëj, làmp yépp fey. Nu dox lu yàgg dajewunook doom-aadama, gisunu fenn luy xaw a nirook leeraay. Xanaa léeg-léeg rekk lu mel ni melax rëcce cib palanteer bu xaw a ŋàyyeeku. Waxtaan ci lëndëm gu ni mel yombul : kenn ci nun ñeent ubbiwul sa gémmiñ.

Ngañ-Demba am lool kersa ci mbir mi, daldi ni :

— Tilaabéri *by night* a ngi, de ! Lu ngeen ci wax ?

Ñaari baati àngaleem yooyu dalal tuuti sunu xel, nu ree.

Bàrt ni Ngañ-Demba :

— Tilaabéri *by night* waay ! Xanaa li seen dëkk biy nirook New York a tax ngay dóor sa àngale yu wex yi, Ngañ !

Foofu nun ñépp nu xàqtaay, ba mu des Lamin. Ma seetlu ne Lamin Jàllo, mënatul a dékku lëndëm gi : wutewul ak xale bu ñu dëj cib ruq, xoj ko ba mënatul a noyyi. Dara la waxatul ci Tilaabéri *by night* ak i unkam ak i njugubam. Ak itam mbóot yeek sax yiy doxantu ci wanag wi ba bët-set. Ak wanag wi ci boppam, wanag wi Yaa Ngóone sax mënul a setal, xasaw xunn, tilim ba nga ni lii lu mu doon.

Moonte ba ma leen nee ñu jiitu ma Ndakaaru, Lamin Jàlloo ni du ci dal. Ci dëgg-dëgg, léeg-léeg mbiriy doom-aadama kéemaane ba may miirloo.

Kàdduy Lamin yaa ngiy riiraat ci samay nopp :

— Yow tamit, Njéeme, ak lu ma cuune cuune, xanaa kay war naay fàttaliku yenn saa yi ne surnalist laa ! Noo bëggee ma ñëw ba fi taalifkat bu tol ni Kinne Gaajo fekk baax te duma jéem a taataan lu ma bind ci moom ?

Bi ma njëkkee dégg loolu, dama yaakaaroon ni day wax noonu rekk, doonte sax Lamin Jàllo niruwul woon daraak kuy caaxaan.

Teewul ma ni ko :

— Te kafoo, Lamin ?

— Nee naa sama ceddo yi ñu beral ma ñaari xëti lëmm ! Te talaata jii di ñëw, néeg bi Kinne juddoo moo naan fàŋŋ ci ëttu *La Torche* ! Maa la wax lii ! Jël naa fiy nataal yu dul jeex !

Ñàkk *gëm* mbir ak ñàkk koo *gëme*, duñ benn : mbégtee taxoon gëmewuma kàdduy Lamin Jàllo yi.

Ma reetaan :

— Su ma jullee dinaa la ñaanal, Jàllo-Jéeri !

Mu muuñ, mel ni du moom laay waxal.

Nu wéet sunu néeg, Bàrt mi dara dul rëcc ni ma :

— Su dee am na ci Senegaal gii nit ku Lamin Jàllo mas a naw dëgg, Kinne Gaajo la woon.

— Mooy li nga yàgg a wax rekk, dañoo wute ñoom ñaar...

— Mu ngi noonu, li seeni jikko wutee tax Lamin Jàllo yëkkati nii Kinne, teg ko ca kow-a-kow. Su ma yaboo sax ni da koo xaw a ñee.

Ma yëngal sama bopp :

— Doom-aadamaa mel noonu. Lamin am na lépp, muy alal di bayre, nammul dara ci àddina, nit ñaaŋ koy sibooru, di muslu ci làmmiñam wu ñaaw wi, di ko jey guddeek bëccëg wànte doful, xam na ni kenn wegu ko...

— Wolof Njaay nee na lépp loo gis ci nettali lay mujje.

*Nettali.*

Kàddu Bàrt googuy séy ak jaww ji, yàq samay nelaw, may gént ay gént yu amul bopp amuñu geen, léeg-léeg ma mar, jóg tanqi ndox ci ndaa li. "Ku ma gën a yelloo nettali jaar-jaaru Kinne Gaajo, man Njéeme Pay ?"

Waxoon naa leen ko fi : nettali walla dekkali ?

Benn la rekk.

Ci njël, Bàrt dem socciy bëñam, defar Nescafé, delsi toog ci lal bi :

— Sa guddi biig gi de, xawma kan waaye man Bàrt Gómis dootuma ko fàtte.

— Ãa ?

— Ãa lan ? Di ma wéq ak a waxtu nga fanaane !

Ma tiit :

— Waxtu-u ? Man Njéeme Pay ?

Bàrt reetaan, bës ndànk sama mbagg, raay ko :

— Yo-o-w…! Ku baree pexe ni yow masuma koo gis. Am na loo narati, de !

— Bari pexe kay weesuwul xéy fii ci Tilaabéri ni daŋ may nettali samay génti biig yi !

— Baax na…

— Ma ne, nijaay sama, dellool bunt bi te bàyyi ma ma noppalu tuuti.

— Maak Lamin kay, léegi nu tegu ci yoonu Ndakaaru.

— Fexeleen rekk ba buleen ma yee bu ngeen dee dem. Neel Lamin dinaa ko woo ëllëg.

Barewul li may nëbbu Bàrt. Wànte ginnaaw dara leeragul woon ci sama biir bopp bi, noonu rekk laa mënoon a doxale.

# VI

**Nuŋ ci ndorteelu oktoobar**, ci atum 2002, at mi *Joolaa bi* suuxe. Ay fan a ngi Bàrt ak Lamin Jàllo dellu Ndakaaru, man kenn ma des Tilaabéri.

Ndaw dëkk bu géey te wow ! Lu ma bëgg a jënd ñu ni ma amu fi. Bés ba ma njëkkee laaj Ngañ ndax am na fuñ mën a jënde formaas ak yawuur, daf ma ni Naaru-Beyrouth bu tudd Ali Houdrouge jéemoon na fee jaay yu ni mel wànte teel na cee génn.

Ma ni ko :

— Doxul ?

— Dox lan ! Fii kekk la ! Te sax, *Sister*, seen ñami tubaab yooyu day yàq biir rekk !

Dem naa ba naan Ngañ màndariñ ak pàppaaya sax amuñ Tilaabéri waaye ma ragal ni du ko neex, daldi ne patt.

Dama yab Làmin Jàllo rekk wànte li ma ko tanee bariwul. Nelaw të na ma ndax yoo yi dëkke biiw ci néeg bi te léeg-léeg may lekk ba ci digg bi, sama xel ñaaw : mbaa weñ yi, ak niñ fi baree, roofuñuy doomi-jàngoro ci yàpp wi may sàqami ?

Maa ngiy jéggalu ci wax jooju. Dafa fekk rekk ni jomb naa sàcc film bi.

Moonte, su loolu weesoo, maa ka gëj a yëg ci sama xol bi mbégte mu tol ni mbégte mi may yëg fan yii ma des Tilaabéri man kenn !

Defe naa ni jamono ja may ngoroyook Bàrt rekk la sama xol mas a féexe nii.

Damay yàkkamtee yeewu ba doxantook tànki neen ci ëtt bi, di jolu péexu njël gi, di yëg ni ma làyyi biy dugge. Picc yi ñoom, jant bi fenk sax du leen tee wéy di woy, di cof xobi garab yi, rawatina xobi màngo Biraan Jóob gi ne jodd-joddaaral ci ëtt bi, mel ni kilifa guy ñàngal, kenn sañu koo jege.

Mas nanuy déglu picc yi benn njël maak Ngañ-Demba, mu jékki ni ma :

— Am ngeen i picc Sendikaa ?

— Sunu kër, nun, amul i garab. Wànte Sendikaa ci boppam, garabi niim yeek garabi màngo yi duñ fa jeex. Ci la picc yiy fanaan, suba teel nga dégg leen ñuy def *ci-ri-pi-ci-pi-ci-pi*, ni tey jii rekk...

Ngañ wiccax bopp bi :

— Juumati nga, *Sister.* Am nay boroom xam-xam yu ni picci dëkki-taax yeek picci kow gi bokkuñu ni ñuy woye.

— Ci naka ?

— Seen picci Ndakaaru yooyu, riiru woto yee leen di tax a salliiru ngir mën a déggante ci seen biir ! Sunuy picc ñoo gën a dallu ! Ci gàttal daal, ñoo gën a siwiliise !

Ni nuy reetaane, ma seetlu ni bëñi Ngañ-Demba yi sete, weex tàll.

Ma ni ko :

— Ngañ-Demba, am na lu ma la bëgg a laaj...

— Surnalist yàgg naa deñ-kumpa...

— Ngañ, sa xel dinay faral di dem ci góor gi ?

— Baay Siléy ...?

— Waaw. Diŋ koy ñaanal léeg-léeg ?

— Soo bëggee nu juboo, tegal wax jooju ci suuf. Su dee danga bëgg a xam ndax baal naa Siléy Gaajo nag...

Ma takk sama fit, ni jàkk Ngañ-Demba :

— Baal nga ko ?

— Déedéet. Ba àddinay tukki, duma baal Siléy Gaajo. Yal na nekk waxtu wii ca Safaray lakk.

Su ma sañoon a taf samay nopp, dinaa ko def. Ñi mas a dégg kàddu yu diise nii, bariwuñu. Waaye am na lu tax ñu génne ci gémmiñu Ngan-Demba gi. Fàww ma àgge leen ko, doonte sax xam lépp wax lépp baaxul… Siléy Gaajo, ku gëmoon i xërëm la : dem na seetluji bés, sëriñu-taryaax bi ni ko "du am nga doom ju wàññiku ?", Siléy Gaajo ni ko "waaw, doom ju góor", taryaax bi ni ko "gone gaa ngi nii ma janool, boroom-bopp la, kii may gis boroom-bopp tigi la, léegi nag li ma lay waxsi neexul a dégg, waaye soo defee ci moom li war dara dootu la të ci àddina," Siléy Gaajo ni ko "def ci moom li war mooy lan ?", kooku ni ko "junj doy na boroom xel waaye suñ ko suulee ba noppi, sulli ko, toj kaaŋ gi, tanq ci yóoram indil ma fii."

Siléy Gaajo woo Ngañ-Demba, ni ko "seetlu naa ni bëqët nga, góor day am fit, wàccal ci biir teen bi !" Wànte Yàlla mi dul seetaan lu ñaaw tee pexeem moomu àntu.

Ngañ-Demba ni :

— Maa ngiy gisaat lépp. Dee gu ñaaw laa naroon a dee… Ba léegi damay tiit ci nelaw, toog sama kow lal di lox.

Nin sëggee ni patt, nataalu Siléy Gaajo ni pëll taxaw sunu kanam. Fi góor gi wuteek doom yi mooy ni mu ame yax. Foo ko fekk, mu ngi sol turki bu dóomu-taal ak caaya ju geño giy lang. Ni mu noppee la saware, di daaj ak a dàjji, di toppatoo garabi kër gi subaak ngoon. Daan nay faral it di gerefe màngook limoŋ walla guyaab ak karasol. Sun meññaan ay doom ba ñu ñor, mu ñamloo ci ñépp, ku sañ a gaññ ni neexul mu defanteek kook yow ba mu saf sàpp.

Waa Tilaabéri yépp a ngiy fàttaliku teenam bu yéeme ba.

Lii moom, leer na ma : ñàkk maandute mi woon ci Siléy Gaajo yépp a ngi woon ci doom yi. Góor gi masul a jàpp ne lépp lu am, xas naa am ba noppi, li ci des rekk mooy ku nekk topp ci say tànki maam di yagar-yagari, fuñ mas a jaar nga jaaraat fa, luñ mas a def nga defaat ko. Déedéet, Siléy Gaajo gëmul woon loolu. Li mu gëmoon, mooy weddi li ñépp jàpp ni mooy dëgg, teggi yoon wiñ ne ku fi jaarul sànku, xàll yoon wu bees. Kon, ni Kinneek Ngañ-Demba, ñaari doomam yi ma xam dëgg, ràkkaajoo woon, jaaxaluma.

Guddi ga Siléy Gaajoy sukkuraat ci néegam, wéet na lool : da doon nelaw, doxe fa. Ba sunu jonni-Yàlla-tey-jii, kenn xamul ban feebar a ko yóbbu.

* * *

Sànq ci tisbaar laa génn kër gi, teg sér ci baŋu mbedd mi, toog.

Sunu baŋ ba, maak Kinne.

Waa koñ bi, ak tamit i doxandéem, di ma romb, léeg-léeg ñu taxaw nuyu ma : "Xanaa kay sama boroom-kër-woon nga war a wax, doom, kooku maa ko yor léegi, nekkewu fi lu dul dee-deelu, amalatul kenn njariñ !", "Yow tamit, bàjjen Ndumbe, loolu ngay wax sama nijaay ju baax ji ?", "Naka waa kër gi ?", "Ngañ-Demba xéy na màrse, Yaa Ngóone moom dëj ba la yendu, man rekk a des ci kër gi", "Dëj ban ?", "Xawma ma ki gaañu de, waaye nee ñu Bàmba Sekk la tudd", "Bàmba Sekk menn ? Loolu kañ la ? Giñ naa ni maaŋ koy soog a yëg ! ", "Rawal, bàjjen…", "Kon de Bàmbaak taaw bi liñ rawantee barewul !"

Wànte li may jàmmasanteek waa gox bi yépp, maa ngiy seet ci sama xel naka laay def ba su Yaa Ngóone dellusee ma jéngu, àgge ko li ma téye Tilaabéri. Ñaata yoon laa taril sama bopp li ma ko fas yéenee wax ? "Yaa Ngóone, maak Bàrt ak Lamin Jàllo indil nan la nàngami milyoŋ. Seg la sax, daŋ koy yóbbu bànk ñu fey la waaye ak lu mu ci mënti doon, xamal ni xaalis bii, Kinne Gaajoo ko liggéey ca Ndakaaru te yit giñ naa ne xaalis bu set la. Dëgg la, ay doomi-baayam a ngi bitim-réew wànte nun yéen lanu xam." Ndax Yaa Ngóone dina ma bàyyi ma yeggali ? Su amee yit, dina ma jaaxal te wóor na ma ni samay kàddu duñ ko jóge kow. Soxna su xam àddina la te ànd ak sagoom. Fi mu ne nii, mook Ngañ-Dembaa ngi may déglu. Nun askanu Senegaal, danoo rekk doy waar. Bañ nan ko ba lin tudde yeewu, am xel, mooy : *xam luñ la waxul.* Maanaam : balay kàdduy jib nga dégg leen, jàngat leen ci pet ba noppi jàpp sa njaambur di xaar !

Baŋu xeer bi.

Kinne Gaajo.

Laata muy dogook Yaa Ngóone, Kinne Gaajo delsi nay yoon i yoon Tilaabéri. Lan la daan yëg ci xolam bu fi ñëwaan ?

Xéy-na dara la daawul yëg…

Amaana ñu bari ci yéen duñ ko nangoo gëm wànte Kinne Gaajo, ak li taalifam yiy daw yaram yépp, moo fi gënoon a wow xol. Nan laa ko mën a waxee sax ? Kinne, ay mbiram dañoo mas a lëj.

Naa dellu démb boog.

Li may fàttaliku.

Kinne, iñaanul. Yéenewul kenn lu bon. Waaye soo detteeloo yaakaar mu ni la mas-sa, may la loxo nga jóg, juum nga. Dafa mel ni ci gis-gisam, képp ku am metit yaa ko teg sa bopp te kuy yërëmtaloo ka woote wall danga goreedi rekk, ñàkk faayda.

Kinne mas na yendusi Sendikaa, nuy waxtaan ba ci digg bi mu ni ma :

— Bul yaakaar mukk ni xel ay bind taalif.

May waane-waanelu :

— Xol bu rafet a am solo.

— Foo déggee sa waxi dof yooyu, Njéeme Pay ? Fent, fent dëgg laay wax de, jotewul daraak xel mbaa xol. Ñaare, ki la gën a ñuul xol, gën laa ñàkk yërmaande, moo la gën a mën a jooyloo xalimaam ! Lenn rekk a am solo te mooy na taalifkat bi bañ a gaaw a fàtte. Yaaŋ may dégg, Pay ? *Pàttaliku.* Wolof Njaay sax wax na ko : su xel xéyee taxani, sayu matt wa ko neex lay jële àll ba.

— Kon loolu la baay Biraago Jóob tekki ci tubaab ? *Quand la mémoire va ramasser du bois mort, elle rapporte le fagot qui lui plaît.*

— Mu ngoog. Fent géej gu xóot la : bul ci sóobu soo fàttee, mbaa soo ragalee fàttaliku sag ngone.

Naka la kàdduy Kinne Gaajo yooyu laxasu ci ngelaw li ñëw fekksi ma fi ma toog ci buntu kër gi, ma ne ci sama xel : "Mbaa du Kinne Gaajo man la doon gaaral keroog jooju ?"

Wax, wax dëgg ci la : ñàkkul ma ragal a fàttaliku samag ngone, man Njéeme Pay.

Kinne Gaajoo ma gën a yàgg Tilaabéri wànte teewul ma juddoo fi, màgge fi.

Lan moo ma dese ci at yooyu ma fi def ?

Jox ma loxo, nu ànd dellu jamono ji fi Seŋoor demee ba toqi, daldi ne léegi mag la, yenneeku réew mi. Abdu Juuf wuutu ko, toog ci jal bi, ne askan wi jàkk jaa ngoog, ku mën na nodd.

Xale bu ndaw laa woon.

Maak Kinne nu wàcc bés lekkool, séen góor gu ñaari alkaati ceene, séq ko ci naaj wu tàng wi. Booy gis ni mu sëgge rekk daldi njort ne kii gàcceeŋ koy bëgg a rey ; waa dëkk biy génne seeni kër di seetaan, am ñu ko yërëm, naan ndeysaan, am ñu bég ci li ko dal, naan ñaw : "Nii rekk la mënoon a mujjee", "Lu ëpp tuuru", "Ak leelam bi, muy nirook li may bañ a tudd !", "Abdu Juuf mii kat, ndekete caaxaanul, ger dina dakk ci réew mi !" "Lii, bi ñu ko waree def yàgg na ! Goloy bey baabun dunde, day yoon !"

Ngóor su leel soosu ñu doon toroxal bëccëgu-ndara-kàmm ca Tilaabéri, sama baay la woon. Turam amul solo, juum naa tudd ko benn yoon, dootul ñaar. Alalu askan wi la jalgati woon ci lu amul benn werante, caabi féete ko ginnaaw. Noon lan gàddaaye wuti Ndar ga sunu yaay, Ndey Saar, fekkoon baax.

Wóor na ma ni magi dëkk bi ma fiy romb tey, am na ñu ci fàttewul sunu tisbaar jooju. Tisbaaru gàcce.

Su ma tegaatee tànk Tilaabéri, Yàllaak Kinne Gaajoo tax.

Ma jóg fi ma toog, tàllal ba ci boppu koñ bi, jàdd sama càmmooñ, dox lu mat fukki simili door a yegg ci benn selebeyoon. Ay wëtiir yu baree-baree ngi taxaw di xaar i kilyaan, fas yi – yi ci ëpp dañoo xonq – ak seeni koll yuy watatu, sëgg di yéy ripaas mbaay gone di leen wëgg, léeg-léeg am bu ci siggi, wiccax bopp bi, ŋexal.

Doom-aadama day faatu.

Jamono tamit day faatu.

Foo fi daan dajeek ñetti nit doŋŋ, tey suñ matulee junni, mat lu mu néew-néew téeméer.

Sama njéggil-kàddu riir.

Bàrt.

— Naka Tilaabéri *by night* ?

— Ni ngeen ko bàyyee rekk. Yaa Ngóone yenduwu fi, dafa dem dëj.

— Ndakaaru moom, bariy tës-tës doŋŋ ak sa mbokki pólitisyeŋ yi nuy tanqal. Namm nañ la lool, ñoom ñooñu, ku ci wax ñaari baat te tuddoo Njéeme Pay mu *Péncoo FM* doo am lu la neex.

Bàrt laaj na ma yit ndax waxtaan naak Yaa Ngóone.

Ma ni ko :

— Ci xaalis bin ko indil… ? Déedéet. Ba léegi xamaguma nu may songe wax jooju.

— Jarul a yàkkamti. Yow sax, nooy delsee Ndakaaru ?

— Xanaa jëli woto gaaraas, ni ñépp…

— Loolu wóor na, Njéeme ?

Ma ree :

— Lu ci ne ? Su doon bés bu Yàlla sàkk, taksi këppu diggante Tilaabéreek Ndakaaru, kenn desatu fi !

— Damaa xam rekk ni… Galo mën naa…

— Waay-waay, yaa nobaate, Bàrtélémi Gómis ! Na sa xel dal, feek i fan ma fekksi la Sendikaa rëgalal la cere-mbuum ju lay waxtuloo !

* * *

Doonte sax "genn-wàllu surnalist" la daan woowe boppam, Kinne Gaajo fullaaloon na lool la mu daan bindal *La Torche*.

Waaye néew na li muy tudd turu Lamin Jàllo ciy kayitam. Su matee ñaar walla ñetti yoon, ci lay yem. Fàttalikuwuma itam fu mu ko ciy ŋàññee. Bettu ma : Kinne masul a jàppe Lamin Jàllo ni nawleem.

Waaye su weesoo Ngañ-Demba ak Céndu Siise ak man meek Bàrt, ndax am na ku Kinne Gaajo mas a bokkal àtte mbaa jëmu ?

Gëwma ko.

Ñaata altiney Maam-Yàlla laa jóge *Péncoo FM*, dawal ba màkkaanu *La Torche* ca Jëppël, jëli fa Kinne Gaajo nu ànd Sendikaa walla Caaroy ?

Su may duggsi di ko séen mu beru ci wetu palanteer bi gën a dand bunt bi te ruquwe, takk i lonet yu ñuul kukk, teg ab kask ci bopp biy déglu Njaga Mbay walla Tracy Chapman – *Matters of the Heart* neexoon na ko lool – mbaa Ablaay Sisoxo. Ablaay Sixoxo sax, maa leen wonale woon at ma ma Kinne ganesee Ndar ; Kinne Gaajo dinay déglu yit ay taalifi Sëriñ Mbay Jaxateek yu Sëriñ Musaa Ka. Weddiwuma ni féexal xolam la ko dugge waaye ñàkkul tam muy jéem a tëj noonu bunti waxtaan ak laamisoo.

Looloo tax tamit altine ju nekk mooy njëkk *La Torche*.

Day teel a xéye Caaroy, di buuxante ci njaga-njaay yeek kalàndoo yi ba yegsi selebeyoonu Kastoor, ci Burgibaa, daldi wàcc, dox tuuti, lu tollook xéy-na fukki simili, soog a yegg *La Torche.* Su ko Sàmba Faal ak Abu Silla, ñaari wattukati surnaal biy séen di daw gatanduji ko. Daanaka *La Torche* ba *La Torche* daj, ñoom ñaar rekk la Kinney kafal. Sàmbaa gënoon a féete ndaw, di woowe boppam Bob Reisen, Kinne di ko tooñ naan ko "moo Bàcc ci ban film nga luqatee wile tur, xawma lu leen xiir ci toppandoo Tubaab yi", mbaa mu lakkal ko witt, ni fàww mu wax ko lu waral wolof naan *Éy waay Ndaw-Sàmba !*

Bu leen tooñee noonu ba dem janook ordinatëeram, Marlboro bu fey mu taal beneen. Dina fa toog, xanaa, lu mat waxtu surnalisti *La Torche* yiy soog a xéysi. Ginnaaw dafa fas kanam gi, nuyoo bu gàtt lañ koy nuyu, dëkke koo jëw, nag, "ku demul Gànnaar it xam nga ni guddi lañ fay reer", "fuuy ba dee, te waat na ni du tekki lonetam yu ñuul yi", "moo yey di làq i bëtam, yenn yi kay soo ko mënulee muñ, fàww nga wut pexe", "bu la ko waa Caaroy jàppalee ba bàyyi nga suur këll ci moom", "ana sax ndeyu bind wolof ci sunu surnaal bi, feesal genn-wàllu xët ak i waxi dof yu kenn dul jàng, yàq kayit mënuta weesu lii !", "sun nawle yépp a ngi nu naan waaw yéen lu ngeen xewle nii, di nu kókkali !"

Kàdduy kañaan doŋŋ.

Wànte Yàlla àtte na leen : su Senegaal gépp miinee tey turu Kinne Gaajo, *Waxi kasaw-kasaw* ci la. Ñu bare loolu lañ njëkk a jàng ci lu Kinne bind, mu neex leen, ñu ni nañ deñi-kumpa ay taalifam.

Ndax Kinne xam na ne lu ñaaw lu nekk waa surnaal baaŋ koy teg ci deram bi ? Loolu amul werante wànte ŋaññam : su leen déggoon it du ko yëngal. Kinne neexuta sóoru. Ñi mu may kanamam bariwuñu. Sama Bàrt mi sax xam na fu mu war a yem ak moom.

Du caagéeni Kinne dafa yëg boppam walla mu ragal nit. Wax naa leen koy yoon i yoon te dinaa ci dellusi : bam newee xale ba ni mu doone magum jëmm, xam, xàmmee, Kinne Gaajo *wéetaay* la làmboo.

Fi mu làquy fent *Waxi kasaw-kasaw*, mu ngi mel ni du ay doomi-aadamaa ko wër, di werante pólitig, "yow xamoo ndaama loolu, moo leen dàq a sàcc ñoom ñépp", "nga ni ma, ak ni mu seddee te yiw ?", "noon lay naxe ñépp, tojekati réew mi yépp mooy seen *Roi des arènes* !" mbaa di ŋàññ tàggatkatu ekibu futbal bu Senegaal bi ne moo lànk du tabbati Paap Maalig Jóob te xam ni "Paap Maalig ak Ferdinaŋ Kóleek Omar Daaf, suñ taxawee ci kanamu caax yi, Tóoni Silwaa mën naa teg àttaayay xiim nde benn bal du yegsi ci moom !"

Kinne Gaajo du leen gis, du leen dégg, ñoom it ñu mel ni yëguñu sax ne muŋ ci béréb biy bind.

Waaye – ku yabuy muslu ci *waaye,* kàddu googu naan cell ci kàllaama yépp te saa yu ŋaaŋee la woon wonni – ñoom ñépp, surnalisti *La Torche* yee may tax a wax, amul kenn ku ci xelam newul ci Kinne Gaajo, muy sàcc léeg-léeg di ko xoole catu bët. Ndax, ñoom, sun waxantee dëgg, xamuñu naka la benn nit doŋŋ mënee nekk caga ca Caaroy ba noppiy bind i taalif, ñu ni déet ne waaw mu ne surnalist la ni ñoom ! Fan lañ koy féetale ? Yombuta xam, rawatina ba mu nee moo lànk du ubbi gémmiñam gi wax !

Ndegam man mi xam Kinne Gaajo ba jeexal ko la loolu jaaxal, astemaak surnalisti *La Torche* yi. Waaye neexul ba neexul, am na lu Kinne àndal. Nu ma koy tudde ? Bayre ? Leer ? Ak tur wuñ ko mën a jox, day firndeel ni du nitu neen. Amul kenn ku fees i bëtam. Kinne ci boppam a bind lii ci kayiti Caaroy yi : "Boo tuuroo litkoloñ, takk wurus, romb may jaay alal mbaa màqaama, man

maa ngiy ngiy gis lépp li ngay nëbb, jëkkee ko ci ñam yiy nëb ci say butit te nga war a jonkon génnee leen fa."

Nettali naa leen fan yii ñu génn li ma Ngañ-Demba wax bés ci *L'aventure ambiguë*. Lenn rekk laa ciy yokk : Kinne Gaajook Sàmba Jàllo, seeni jikko dañoo xellami. Bés ba Sàmba Jàllo njëkkee dugg lekkool, dafa ñëw toog ci biir moroom yi, ni patt, ku nekk naan ci sa xel gan gii de, am na lu mu àndal. Mu mel ni Sàmba Jàllo dafa naj keroog ngelaw li, ñépp fatt, daanaka, kenn mënatul a noyyi niŋ ko bëgge.

Noonu la Kinne Gaajoy gëtëne taskati xibaari *La Torche* yi. Duñu féex feek bindul li muy bind ba jóg ñibbi Caaroy.

Ñoom sax, lan lañ yëg dëgg ci seen biir xol bés biñ déggee ni Kinne Gaajo des na ci *Joolaa bi* ?

# VII

Toog naa Tilaabéri lu ëpp weer, Yaa Ngóone yaatal ma ci kër gi, bëggul ma jàmbat dara. "Xaaral ñu tàngalal la ndox mi", "sarbet bii setul, Ibu Ñaŋ, indilal Njéeme beneen sarbet", "yow mii Njéeme daŋ may nirook ku namm mbaxalu-tiir, tey maa dugg ci waañ wi."

Ba Lamin ak Bàrt ñibbee ba ca ginnaaw-ëllëg sa la ma Yaa Ngóone woo, ni ma :

— Fii sa kër a, Njéeme, te su doon sama sago doo teel a dellu seen Sendikaa googu.

Ma dem ba naan ko liggéey baaŋ may xaar Ndakaaru, siggi, gis, ndeysaan, ni coonook naqari àddina tiisale kanam gi, mii xel ni ma loolu du wax. Am nay jamono, li war nit ki mooy mu am ràññee, fexe ba bañ a réere mbir li am solo dëgg. Mënuma woon a méngale toog Tilaabéri wéttali yaayu Kinne Gaajo – gunge ko laa war a wax sax – ak nekk *Péncoo FM* di wax lu ñor ak lu ñorul ba noppiy yaakaar ni maa téegal bukki bi.

Ma daldiy fen ci saa si fen wu tooy xepp :

— Nee naa Bàrt mu dem waxtaan ak waa rajo ba…

— Bërtilimi de, gone gu baax la.

Foofu, ma reetaan :

— Xoolal nag, Yaa Ngóone, soo bàyyiwulee sama turu jëkkër ji ngay yàq, damay daldi dellu Ndakaaru-Njaay léegi-léegi ba la feek sa kër gu naqadi !

— Ëpp naa def, yow tamit. Waaye nag, seen turi Tubaab yi moom…

— Xanaa Tubaab yi nga yab ! Nun kay, ku ñëw jaar sunu kow dem, nu des fiy siiñ, yaakaar ne noo ci nekk.

— Sàllaaw wax nga dëgg, doom, wànte jaasir moom jaasir rekk la mën a tudd.

*Jaasir*. Ma fàttaliku bés ba ma njëkkee dégg baat boobu Ndakaaru ci benn sófóoru taksi.

Waaye séenuwuma ko woon ci gémmiñu Yaa Ngóone :

— Yaay wax loolu, Yaa Ngóone ?

— Loo defe, Njéeme ? Nun mag ñi dofunu de, xanaa kañ danuy xam li nu xam rekk, noppi. Déggoo ñu naan ku sañul a bañ sañ a nangu… Su doon dof-doflooy tabax réew, Senegaal naat na tey bay yónnee ndimbal Amerig ak feneen !

Sama xel dem ci *Ceddo*. Duma ni moo ma dàqal ci filmi Sémbéen yi. Su dara desul woon lu dul wote, *Le Mandat* laay sànnil kàrt walla xéy-na *Xala,* ndax ni ci Duuta Sekk yéemee. Wànte li nu Usmaan Sémbéen di déey ci *Ceddo* am na solo.

Ma ni ko :

— Waaye, Yaa Ngóone, su mag ñi xamee ba noppi ne patt, kan mooy yee gone yi ? Seetal rekk…

Yaa Ngóone ree. Dafa muuñ rekk, sax. Néew na li may wax ak moom ba yëkkati sama baat mbaa ma xàqtaay. Ba ma amee juróom-ñaari at laa tàmbalee seetlu ne yaayu Kinne Gaajo ji bokkul ci mag ñooñu goney gaaw a dugg. Su dee soppiku na yit, du lool. Ba léegi, suy wax ak man, day wéy di sëgg fi mu sëgg, sunuy bët duñ daje mukk, ay kàddoom di toqe ndànk ci put gi, mu mel ni kuy waxtu.

Mu ni :

— Seetlu naa bu baax sa jëkkër ji. Gone gu mel ni moom jafe naa gis tey jii.

Ma bég be, ci ni mu tagge Bàrt, dem ba koy dëggal, tagg man tamit sama boroom-kër, nga xam ne lu ma wax ci moom lu rafet xeeb naa ko. Waaye ma fàttaliku ci saa si ni Yaa Ngóone amee woon naqar ci li Kinne Gaajo masul a séy, daldi yëngal sama bopp, yem fa.

Tiis samp raayaam ci sama biir xol, ay kàdduy wëndéelooti ci ëtt bi : "Léegi nag, Kinne Gaajo, bàmmeel sax amu ko."

Yaa Ngóone mel ni ku dégg samay xalaat, ni :

— Dund gu niil, dee gu niil.

Sama fit rëcc. Ay baat yu diis. Naka la leen mënoon a yëkkatee, jëmale leen ci Kinne Gaajo, doom ji mu jur ? Neexutoon a nangu.

Yaa Ngóone xaarul ma tontu ko, daldi dellu ni :

— Li ma dese bareetul wànte xam naa ne dootuma bëgg kenn ni ma bëgge woon Kinne.

— Loolu masuma koo réere mbir, Yaa Ngóone. Kinne tamit xamoon na ko.

Ba tey Yaa Ngóone siggiwul :

— Kinne Gaajo, niŋ ko doon gis noonu, xol bi dara newu ci woon.

Ma yëg ni sama yaram wiy dawe :

— Loolu xam naa ci dara.

— Nitu neen la woon, lu mu amaan bokk kook ñeneen ñi ; Ngañ-Demba mii, rakk ji, léeg-léeg sax mu yónneewaan ko xaalis bu bari te ñàkkul ni moo ko ko gënoon a soxla.

Ma ne patt : su may ŋaaŋ di tàmbalee jooy te kon dootuma mën a taxaw. Rangooñ yi may yëg ñuy song samay xef, warumaa sàggan ba ñuy tuuru.

Taw boobu du yomb a seelu.

Noonu, Ngañ-Demba yegsi, wéer weloom ci mbalka mi, jubal ci nun ak i tànkam yu pënde. Ma bég ci li ma miinaat sooxaayam bi ba seetlootuma ko.

Nuyoowul sax, daldi ne :

— Ngóone Ñing yow – dafa yaboon yaay ji ba noonu rekk la ko daan woowe – tey indil naa la li nga gën a bëgg !

Yaa Ngóone muuñ.

Ngañ-Demba ni ma :

— Njéeme, doo ma laaj sax loolu lu mu ?

— Ngañ-Demba, baal tooñ, Yaa Ngóone du sa moroom !

Ngañ-Demba mel ni ku ma déggul, daldi ne :

— Mburaake de laa indil Ajaa, moytul nag mu tàppaas la ndax rekk bañ la cee sédd !

Ngañ-Demba woo Nogoy Tin, jox ko la mu jële woon màrse, nettali ŋu na mu fa yendoo, ni ma :

— Dégg nga li ma déggam, *Sister* ?

— Loolu lan laati, Ngañ ?

Mu leer ma ci saa si ne Ngañ-Demba ay waxi pólitig la jëleeti dëkk ba.

Te juumuma woon.

Mu ni :

— Maam Maajoor Bóoy de lañ ni góor gi da koy waaj a dàq...

— Céy Ngañ-Demba ! Masumaa gis ku bëgge pólitig ni yow ! Tee ngaa ñëw Ndakaaru jàppale ma ca sunu rajo ba ? Mbaa sax nga toogal nu ci diiwaani Siin ak Saalum yépp ?

Ni Ngañ-Demba xàqtaaye jóge ma kow.

Mu ni :

— Raa-jo-o ! Xanaa xamoo ni nun gone yi jàppul ci dara, ñaar doŋŋ a nu dese ?

— Ãa ?

— Gaal yi walla Gaal gi !

— Gaal yi de xam naa mooy lan, waaye...

Yaa Ngóone dugg ci wax ji :

— Jël Gaal gi, Njéeme, mooy toog fii Senegaal, ngembu dugg ci làngu pólitig gi...

Ngañ-Demba ne :

— Mbir maa ngoog ! Caaxaanuma de, Njéeme ! Xaalis bi gaa ñiy pasar-pasare laa bëgg a jël sama wàll. Ñàkk bopp gaaw a dee !

Yëf yi jaaxal ma : "Ngañ-Demba mii, day kaf walla dëggam la wax ba bàyyi ?"

Bin demee ba ci biir, laa xam ni Ngañ xaajul woon a caaxaan. Ci gis-gisam, pólitig du dara lu dul jalgati alalu askan wi, defaru ci ba jekk, jiital sa koll, di tabax i kër yu rafet, di yóbbu say mbokk Màkka.

Yaa Ngóone yitam noonu la gise yëf yi. Na doom ji am ndam rekk, tekki, moo ko gënal muy xéy di lal gejj ak sexaw màrse Tilaabéri. Du benn du ñaar, seetluji na ciy sëriñi-taryaax, ñu ñaanal Ngañ-Demba, defaral koy téere yu dul téerey jinne, mu fas takk ba mu dëgër.

Man Njéeme Pay nag, lenn a yàgg ub sama bopp bi : lu waral pólitisyeŋ yu bari dëkkee def i ñaawteef yoo xam ni, booy seet bu baax du seen nit ? Dinga ci gis koo xam ni feek duggul ci làngu pólitig gi, du nar, du tappale te yëfu jaambur bàyyi la ci xam. Wànte suy taxawal ab sagaru pàrti mbaa nga juum ba dénk ko alalu réew mi, mu ni lii di muur mburaake la, daldi tàggook sagoom ! Mooy Ngañ-Demba mii, tey. Askan wu jànnaxe, réer, xamatul fu mu jëm, musiba naarulaay la. Am na mayeb Séex Aliyu Ndaw bu mu tudde *Pólitig du njuuj-njaaj.* Ci yoon kay, waru koo doon. Waaye sunu mbokk yi, ni xare lañ ko jàppe. Te xare, jotewul daraak rafet jikko. Li ci am solo, mooy gàddu ndam li. Jëkkantul jam sa noon bala mu lay jam. Yëf yi powum mag doŋŋ la : kenn du taxawal pàrti ngir defar sa réew walla jëmale ko kanam. Kon mu mel ni fépp fu pólitig yàqee nit ñi, askan waa sàggane boppam.

* * *

— Ginnaaw-ëllëg ci dibéer ji laay dellu Ndakaaru.

Ngañ-Demba jóg dàqiy gone yu doon fo ak weloom, delsi fekk ma ci baŋu xeeru buntu kër gi :

— Doyalun ci yow, *Sister.*

— Loolu kay amul werante.

Tiis wi may gis ci xar-kanamu Ngañ-Demba gi neexu ma. Dun fi nekk nag di jooyoo, waroon naa xam moom tamit ne fàww ma tàggoo bés, tegu ci yoonu Ndakaaru Njaay.

Ma ni ko :

— Te man sax, Ngañ, damaa namm Meer Rosali.

— Meer Rosali man ? Yow kañ xam nan ki nga namm !

— Ãa-xãa Ngañ ! Yow gone gu mboŋ nga ! Lii moo tax nga neex ma !

Li nuy kaf yépp, mu ngi raay bopp bi, léeg-léeg mu sàcc xool ma, gaawtu dawale bët yi.

Am na lu ma Ngañ-Demba bëgg a wax.

Xaarul ma laaj ko ko :

— Maak Ngóone Ñing xam nan lu tax nga gën fee yàgg.

— Yéen a ma yaatal.

— Du loolu rekk, Njéeme.

Nu siggi xoolante.

Mu ni :

— Meer bee ma yabal ci yow. Su doon sagoom, doo ko tàllal xaalis, ni ko téyeel, lii alalu Kinne Gaajo la ba noppi mu lay gàntu.

— Dëgg la. Man it mbir mi uboon na sama bopp ndax ni diggante Yaa Ngóoneek Kinne Gaajo deme woon.

— Dara umpu la ci, kay.

Ma yéemooti ci doomi-Senegaal, ak niñ lay jëlee ba noppi toog di la seetaan, mel ni du ñoom. Moo tax doxandéem bu fi deful ndànk, tàkk nga.

Newuma fay weranteek Ngañ-Demba. Fa Yaa Ngóone tibbe woon pas-pasam, kowe na kowe gu, mbaa mu xóot xóot gu, samay kàddu mënuñu fa woon a yegg.

Ma ne ci sama xel : "Lenn rekk a fi sës : teg xaalis bi yépp ci loxoy Ngañ-Demba, mu fàtte taabal ji muy jaaye keccax ci màrse Tilaabéri, ubbi bitig di jàppale Yaa Ngóone."

Ma wax ko Ngañ, mu yuuxu :

— Looy wax nii, Njéeme ? Ubbi bitig, lan ? Dama koy pólitige !

Kàddoom yooyu jaxase ma, ma am ci kersa gu ma xamul nu mu tollu.

Ñaar walla ñetti simili yi ci topp, xamatuma fan laa nekk, mu mel ni dañoo àjji sama kaabaab, may miir. Gaa, amoon naa tuuti

mbégte ci li xaalis bi naroon a des Tilaabéri wànte mënuma woon a toog di seetaan Ngañ-Dembay wor Kinne Gaajo.

Xawma nu may def : ak lu ma bokk bokk ci kër gi, am na fu ma war a yem.

Ma ni ko :

— Ñaari seg yu duuf lan indi. Bu juróomi milyoŋ bi, Lamin Jàlloo ko ci tegal boppam... Lamin nag, fiŋ koy gis noonu, xol bi dara newu ci.

— Dinaa ko bind bataaxalub cant... Waaye Njéeme, danga fàtte xanaa ni góor gi amoon na yeneeni doom ?

— Dëgg la. Mbayaŋ rekk a ci bokk ak yéen ndey...

— Te Mbayaŋ dafa mas a bañ Kinne, xeeb ko, lu ñaaw lu nekk mu daan ko teg ci deram bi.

— Sañuma ci woon a àgg, Ngañ.

— Mbayaŋ, lu mu yàgg-yàgg àddina dina ko yari. Ni Tubaab lay xalaate, di doxale ni Tubaab.

— Mer nga de, Ngañ-Demba... Lu fi indi wax jii ?

— Dama la doon xamal rekk ni ñooñu, seen yoon newul ci mbir mi, dërëmu Kinne Gaajo bi gën a tuuti warul a tegu ci seen loxo. Man nag, dama doon kaf rekk bi ma la nee damaa nar a pólitige xaalis biŋ nu fi indil. Rus naa dugal alalu Kinne Gaajo ci lu sellul. Nan teg lépp ci loxoy Bàrt. Ngóone Ñing a fi dàq a seetlu, ku naw Bàrt la, nee na masul a gis gone gu jube te dëggoo ni Bàrt. Léegi, li nu bëgg mooy ngeen seet fu xaalis boobu mën a ame njariñ ngeen dugal ko fa, moo xam mbootaay muy dimmali gone yiy taxawaaluy yalwaan ci mbeddi Ndakaaru yi la walla leneen.

Ma féex, noyyi, noyyiwaat.

Céy, maa féex keroog ! Gëmewuma sax kàdduy Ngañ yi.

"Man it, naka laa mënoon a xalaat ne Ngañ-Demba àttan naa wor Kinne Gaajo mi doon léppam ?"

Ma ni ko :

— Xéy-na jéem cee dimmali njabooti way-labi *Joolaa beey* gën.

— Ndax am na kurél gu jublu ci loolu ?

— Teel na, waaye am na ñu muy seen yéene. Te sax, Bàrt mën na koo taxawal ci lu gaaw, wóolu naa ci sama jàmbaar ji. *La Torche* ak sunu rajo dinañ ko jàppale.

Teewul mu amoon ba tey lu desee leer ci sama biir bopp bi :

— Waaw Ngañ, caaxaanoo nag, dangaa fas yéenee dugg ci làngu pólitig gi ?

— Xanaa duggaat ngay wax... Ñaar fukki at ak juróom-ñett doŋŋ laa am wànte ñeenti at a ngi, tànk bu ma yëkkati, surnaal bu ma ubbi, mbaa téere bu ma jàng, waajal ëllëg laa ko dugge. Te *Sister*, fiŋ may gis nii, nànd laa def ba mu jeex ! Am na ñu ma doon kókkali naan booy bii bumu nu sonal, lafañ doŋŋ la. Xam nga lu ma def ? Dama taxaw ci benn mitiŋ, ñépp di ma déglu, ma ni leen : "Bés-niki-tey, na ma ñépp di woowe Ngañ-Lafañ !" Biñ tàccoo ba noppi, ma dellu ni leen : "Man Ngañ-Lafañ, réewum Senegaal laay laaj !"

— Loolu moom leer na ! Mas nga cee waxtaan ak Kinne Gaajo ?

— Xamoon na li ma nar waaye masuma koo wax ne wut alal doŋŋ a may dugal ci pólitig. Te Njéeme, dinaa jëmbët fulla ju mat sëkk ci li may def !

— Maak sama gaa ñi dinan la sotle bu baax, Ngañ.

Kàddu yooyu dañ maa rëcc keroog, daanaka, wànte taxul ma réccu leen tey jii : ku ubbi woon sama xol, doo ci fekk lu dul dogu bu mat sëkk, fas yéenee jàppale Ngañ-Demba.

Bin jullee tàkkusaan ba noppi, Ngañ gunge ma gaaraasu Tilaabéri ma luyeji fa taksi.

Nu delsi, fekk Yaa Ngóoneek bàjjen Jeewoy saaf i beñe dugub.

Ma ni leen :

— Lii nag ? Kuñ fiy ngénte ba ngeen di defar i beñe ci guddi gi ?

Yaa Ngóone muuñati.

Ma ne ci sama xel : "Sama ngan li de, wàññi na lu mu bon-bon tiisu Yaa Ngóone wi. Ñaari yoon a ngi ma bett ko muy muuñ fan yii."

Bàjjen Jeewo ne ci tonet, ni :

— May nu sunu jàmm, Njéeme Pay, foo masee gis gan guy ñibbi te kenn joxu ko yóbbal ?

— Gan gi nag, luy warugaram, bàjjen ?

Yaa Ngóonee ma tontu :

— Soo fi delsee, doom, ma wax la lan moo war gan…

Mu doon i kàddu yu yomb a firi : "Sa laaj bi amul tont." Ndax, maak yaayu Kinne Gaajo njortoon nan ne guddi googu lanuy mujjee gise.

Teguñ ci at, maak Bàrt ak Lamin nu dellu Tilaabéri jébbal ko Boroomam.

Sama ngan loolu Tilaabéri, jàng naa ca lu baree-bari. Lan a ma tax a wax loolu ? Daf di rekk pénc moo taxaw tey, dinga fa dégg kuy ŋàññ Senegaal, naan nun kay, li Yàlla xam doy na, sunu askan wee fi yées, danoo bëgge, mën a ñaan te iñaan. Ku weddi li may wax, seet ko ci waaraatekat yi dëkke yuuxu ci sunu kow, di jéem a naan yóoru askan wi, yóbbu fitu nit ñi… Moonte Yaa Ngóone, lim ma won moo doon ne ngor, tabe ak njub, fépp fu suuf si ŋàyyeeku goqiy doomi-aadama, soo demee fekk leen fa. Yaa Ngóone, loxoom jotul woon ginnaawam, waaye masul a séentu fiftin bi gën a tuuti ci man. Du benn du ñaar, nee naa ci sama xel : "Waaw, Yaa Ngóone mii, naka lay def ba nuy ndékki, di añ di reer ?" Saa yu ma joxaan Ngañ-Demba tuuti xaalis ngir mu yokk ko ci njël li, da koy daldi yëg ci saa si, ni ma "yow it Njéeme, kenn tegu la ko."

Bi nuy laata tëri keroog, woolu na ma ci néegam, nu ne fay waxtaan, mu gërëmaat ma, door a joxoñ benn waxande wu ñuul :

— Waxande wu mag woowu, ay kayiti Kinnee ci nekk, Ngañ nee na am nañ solo lool. Moom sax moo ma ni nan la ko bàyyeel. Kinne Gaajo nag, sa doomu-ndey la woon, lu la neex defal ci kayitam yooyu.

Xawma lu may wax, ne fay wañaar samay baaraam. Nun ñépp a ragal dee, ba tax léeg-léeg nuy gaawtuy fàtte sunuy way-wéy, ak luñ nu jege jege. Xam naa sama bopp bu baax. Xéy-na su ma sañoon a delloo Yaa Ngóone waxandeem wi, dinaa ko def. Waaye xel dajul woon loolu. Su ma nee ci saa soosu la ma wóor ni lu mu yàgg-yàgg dinaa siiwali kayiti Kinne Gaajo yi, damay fen. Wànte

ci laa njëkkee yëg ni su ma ko defulee day mel ni dama tëralaat Kinne Gaajo rendi.

Ci njël la ma taksi bi jëlsi.

Woto bi tàmbalee raam, maak Ngañ ku ci nekk di tàllal loxo sa moroom.

Rakku Kinne Gaajo jeek tànkam bu dëng bi.

*Ngañ-Lafañ.*

Doo moroomu gaa ñi, moom...

Ay at jàll nañ, yeneeni at jàllaat. Muy Senegaal gii, di Gànnaar, di Gine-Konaakireek Maali ak feneen ci Afrig, kenn du ni xamul Mamadu Demba Gaajo, lafañ biy jiite tey Péncum Ndawi Réew mi.

Ba sunu jonni-Yàllay-tey-jii, saa yun toogeey waxtaan, fàww Ngañ ni ma, ciy kaf :

— *Sister*, dingay fàttaliku léeg-léeg sunu tàkkusaanu Tilaabéri jaak ndem-si-Yàlla ji Ngóone Ñing ? Noon naa la dinaa toje ci xaalisu réew mi bay miir !

Su ko defee, ma reetaan :

— Yaa ngi toje, moom, rakk sama !

Te ku xamoon démb Ngañ-Demba ca màrse Tilaabéri, gis ko ni mu leere tey, gënatee wóolu boppam, dina la wóor ne kenn demul mu des.

— Te gis nga maak Lamin Jàllo ni nu déggoo léegi ?

— Lee tax Wolof naan àddina dafa gudd i tànk !

— Gudd ba noppi lunk ni sama tànk bi ! Nun pólitisyeŋ yi, ku ci gën a dëng sa moroom nga ne kii la. Waaye, Njéeme, xam nga lu ma wutaleek ñeneen ñi ?

— Ãa ?

— Ñoom, bi ñuy sóobu ci mbir mi, dañoo bëggoon a jëmale réew mi kanam, ne fay jéem ak a jéemaat nag, cuune yi... Waaye dañoo dem ba ci biir yen bi diis, ñu toqi, di làquy mëq ci cere jeek a fomp seen gémmiñ. Man nag, masumaa def sama xel ni mën naa soppim réew. Ci sama gis-gis bu gàtt bi, ñàkk bopp weesuwul janook nit ñoo xamul seen ndey xamoo seen baay di leen ubbil sa

xol, di leen wax li nekk ci yow dëgg. Njéeme, dara dàqul woote mitiŋ, ñépp wuysi la nga ne fay fen di dajale ! Kàcc dafa neex, de ! Te seetlu nga ñiy topp ci pólitisyeŋ yiy daŋ-daŋi ci naaj wu tàng wi, di mëq ci pënd bi, ñaq bay siit ? Nga yaakaar ne seen yaram neex na ? Mënoo xam sax ni ma leen di xaaree saa yu ma taxawee janook ñoom ! Li ma leen di siiñ yépp, maa ngi naan ci sama xel : 'Yéen a ñàkk faayda dëgg ! Nun nuy defaru ci seen kow, ngeen waroon noo song, foqati seen alal, ngeen ne fiy yuuxoo ka tàccu !' Waaye ginnaaw bokkuma ci coggal gi rekk, jàmm la ! Kon, daanaka gaa ñi pólitig a leen yàq te man Ngañ-Demba, yàq pólitig a ma taxoon a jóg ba may gone gu ndaw. Dégg nga bu baax wax ji, Njéeme ?

Xamatuma lan laa tontu Ngañ-Demba, ñàkkul dama fenantal rekk, wax leneen, mel ni ku ko déggul. Waaye duma fàtte mukk ni Ngañ jékkee-jékki woon raglooti ak ni mer mu dul giif ba fàww feesale xol bi. Ngañ, jàpp na ni dañ koo tooñ te ba àddinay tukki dafa war a wéy di feyyoonte. Gone gu soxor a boqu ci biir kaaŋ gi, di ko sa ay xalaat yu ñàŋŋ, muy tari. "Dunyaa masu laa déey benn baatu yërmaande, ñépp a ngi doxe ñaari tànk yow nga mel ni nga mel, seetal li dal Kinne Gaajo mi doon sa lépp, tey bàmmeel sax amu ko, te yow ci sa bopp, Ngañ, du ba nga newee gone gu ndaw la sa baay Siléy Gaajo jaay sa ruu ab xërëmkat, wàccloo la ca biir teenam ba ngir nga des fa, faf mébétam àntuwul, bi ngay liir ba bi ngay doon waxambaane, Kinne Gaajo, sa mag, sa xarit, moo la ni jafandul ci man, dinan jéggeendoo géeju naqar gii, géej gi mbas leen, wann Kinne Gaajo, di la mbëllee yow mii. Seen ndey Ngóone Ñing, nag ? Xool ko rekk, Ngañ ! Sooy seet sax danga naan mu bañoon a ganesi àddinaa doon gën ci moom, gën ciy mbokkam !"

Doom-aadama, mook jaar-jaaram ñooy maase, ñuy dem léeg-léeg ba faf maasaloo. Man, xam naa li waral Ngañ ni defar taxu koo jóg. Wànte su ko ci askan wi bàyyee, lu ci nit mën ? Su nit ñi jéngu woon, ni ñoo lànk, duñ nekk nooy-neexu benn pólitisyeŋ, muy Ngañ-Lafañ di keneen, neneen la yëf yi deme kon... Wànte nag, ku jéppi doom-aadama ni Ngañ-Demba, su janook yow ni la

fal ma, dinaa xottiy tali, wàññi njëgu ceeb bi, naatal réew mi, soo ko gëmee yaa tooñ sa bopp.

Loolu rekk la.

Du leneen.

Teewul mu am luy wéy di ub sama bopp bi : su Kinne Gaajo doon dund ba tey, naka lay gise doxalinu rakk ji ?

Laaj boobu, awma tontam. Kinne, foo masaan a yaakaar ni mu nga fa, soo làmbee doo daj dara.

# VIII

**Meer Rosali laa njëkk a seeti Gël-Tàppe.** Dama yegsi rekk, Nikolaa, rakku Bàrt, dogale ma :

— Ndax Yàlla mu noppal nu nun ! Njéeme daal, ba nga demee Tilaabéreek léegi, amul bés bu la Meer Rosali laajtewul, di deedeelu ci sunu kow, bëgg ŋoo gëmloo ni su la gisulee day ñibbi àllaaxira.

Ma ree, ni Nikolaa :

— Ku la ni fa mu jëm àllaaxira la tudd ? Danga fàtte ni Meer Rosali katólig la ? Céy man Pay, xawma sax lan a ma dugal ci yéeféer yi !

— Yaaŋ fiy mën a tooñ ba tey ? Waaye ak tur wuñ ko mën a jox, benn la. Gaawal rekk dem seeti sa xarit bi, nammoon na la lool.

Amul lu ma Meer Rosali laajul keroog jooju. Lépp la bëggoon a xam ci Tilaabéri, niy mbeddam bindoo, ndax li ñuy wax ci Ñaŋtanta dëgg la...

Ma jaaxle, ni ko :

— Ñaŋtanta...? Kuy kooku ?

Mu ni :

— Baal noonu, sama waxi dof yi laati rekk...

Mu wóor ma ni kumpaaŋ koy bëgg a rey :

— Laajal li ngay laay rekk, Rosali Pereeraa !

— Nee nañ dey, Ñaŋtanta jinne ju soxor la, bu dajeek yow xaaja-guddi day xàcc jaaseem, xulli la, ni : "Siisi-Siisi ?" ba muy ñetti yoon. Soo ko tontoo : "Siisi-Siisi ! Sitaaba !" mu wàcce loxo bi, ni la : "Ñaŋtanta !" Loolu mooy mën ngaa dem. Waaye dégg naa soo waxee leneen, du baax ci yow !

Ma xàqtaay, langaamu ko ni gone :

— Fan ngay wax nii, Meer Rosali ? Tilaabéri ? Lii rekk a taxoon ma namm la, Pereeraa !

Meer Rosali miinul woon Yaa Ngóone wànte maak moom a bokkoon li nuy xalaat ci Ngañ-Demba :

— Gone gu yeewoo ngoog, kaar, suñ ko teelul woon a dàq lekkool, turam dina wër àddina si juróom-ñaar !

— Nee na dafay dugg ci làngu pólitig gi.

— Nga ni ma ?

— Sàllaaw, Meer Rosali.

— Kon de gisuma gaa ñi Mbaaw !

— Gaa ñan ?

— Xanaa ñi mu nar a joŋanteel ! Du seen moroom, wenn lanc doŋŋ la leen di def !

Ma seetlu ni li nu toog di wax yépp, Meer Rosali tuddul benn yoon turu Kinne Gaajo.

Ma ni ko :

— Yaa Ngóone dénk na ma kayiti Kinne yépp. Am na yeneeni kayit yu nekk Caaroy, nee na yit naa jël ordinatëeru Kinne…

Meer Rosali defaruwaat :

— Kon dey, sas nañ la, Njéeme. Defal sa warugar. Su dee am na ku deewam waruta niil, Kinne Gaajoo. Waaye nooy def ak sa rajo bi ?

— Dama fas yéenee boole ñaar ñépp, di bind ci guddi gi, su ëllëg saa ma xéy *Péncoo*.

— Yaakaaroo ni dina diis ci yow ?

— Su boobaa nu wut pexe maak Bàrt.

Fii, am xalaat mu ma doxe ginnaaw : "Su Yelen amoon rakk la sas wiy gën a diis… Wànte loolu weesu na, Doktoor Gujaabi nee

na dootunu am doom. Ba nii daal, ab kamyoŋ dër na sunu yaakaaru àddina, lépp daldi fa yem... Ndax sófóoru Risaar-Tool boobook ay bëti sulaaram, xam na li mu def keroog ? Moom sax fan la ko jant biy tiime tey ? Ndax dina toog ba xelam dem ci Yelen Gómis ak Aróona Si ?"

Meer Rosali sulli wax ju bees :

— Bàrtélémi de, nee na dina la jëlsi.

Ma taf sama gémmiñ :

— Man mi ko bëggoon a bett, ne pëll Sendikaa mu gis ma tiit !

— Yow de xamoo ba tey sa jëkkër ji, li muy laajte barewul wànte dara du ko rëcc. Bàrtélémi Gómis ! Mook baayam Gabiryel Gómis ma tëdd sëgi Belleer ya benn lañu !

— Wóor na ma ni Ngañ-Dembaa ko ni sama taksi jóge na Tilaabéri !

— Loolu kay jarul werante. Gis nga, Njéeme, góor ñi dof lañ nu teg, di nu kompaloo, waaye nun lañ fiy fekk !

Njéggil-kàddu Nikolaa riir.

Mu ni :

— Mooma, sa dof beeti.

Meer Rosali ! Meer Rosali day rey nit, yëgul dara ci yaram wi.

Nees tuut, nu dégg baatu Bàrt ci ëtt bi, ku nekk mu tooñ la, kaf ak yow, këru Gël-Tàppe gi daldi gën a xumb ci saa si.

Mu fekksi nu ci néegu yaay ji, ni ma :

— Yow de li nga tanee sa bàjjen Jeewo barewul !

— Ci lan ?

— Gejj week yoxos jeek tiir ji nga indiwaale yépp, nag ?

— Ngañ-Dembaa yab njaayam mépp ci taksi bi.

— Mbaa fàttewoo Sendikaa rekk ?

Meer Rosaliy joqarbi ko :

— Xamoon naa ni fa nga jëmsi, waaye sooy laal sama diw-tiir ji may lakk sa lu bon !

Ma xàqtaay, tàccu :

— Waay-waay Gël-Tàppe dikkleen, sama Njaago yaaŋ fiy bëgg a reyante ndax diw-tiir !

Ma ni Bàrt :

— Naka la seen jataayu démb bi deme ?

— Sikaab-Bawobaab ? Xam nga ne moos ginnaaw góor gi sampaat na gornmaa bu bees, fàww coow li ne kurr Bawobaab, ku yéy-yàbbi jox sa moroom !

Meer Rosali ne ci tonet ne :

— Dégg naa ne am na ci ñaari jëwriñ yu seen Lamin Jàllo moomu tabblu.

Bàrt téye bopp bi :

— Déggal-leen ma Meer rekk ! Ku la wax loolu ?

Meer Rosali tontu kook fulla ju mat sëkk :

— Sa rajo jabar jee ko wax ! Walla danga bëgg wax ni rajo Njéeme bi day fen ? Nee nañ sax Njiitu réew mi daf ko njëkk ni du ci dal, waaye xam nga moom mag la léegi, ndeysaan, bu la nee déedéet, demal doxi sa soxla, soo delsee mu ni la waa-waaw !

— Yow kañ, neel rekk Ablaay Wàdd bopp bi daa toj ! Wànte Njeéme, xam nga lan moo doon coow li dëgg Bawobaab, démb ?

— Ãa ?

— Xanaa li mbokki Kinne Gaajo yi ne duñ laal milyoŋ yin leen yóbbul Tilaabéri...

— Waa Bawobaab di leen ŋàññ, mbaa du ?

— Aa, mukk... Fii Senegaal la, su ñépp toogee lu rafet rekk la nit ñiy wax.

— Lamin Jàllo, nag ? Waaru na, de !

— Lamin dey, Njéeme... Lamin dey, maak moom xoolante nanu lu yàgg wànte ŋaaŋul benn yoon...

Meer Rosali ni :

— Lamin Jàllo kay...

Bàrt jóg taxaw :

— Aywa gaaw, nu dem ! Sa xarit bii daf noo bëgg yóbbulu Ndungsiin !

Nu tàggoo, génn.

Naka la Bàrt dugal caabi ji ci buntu woto bi, ma ni ko :

— May ma ma ñam waay, gëj naa dawal.

— Ayca boog. Fu nuy jëkke ? Rajo ba walla Sendikaa ?

— Waa Mermóos nañ muñ ba ëllëg ci altine ji, Njéeme Pay daa namm boroom-këram !

Bàrt xëcc ndànk sama lafu musóor :

— Maa la xam tey, soxna si... Bala ngay nangu ni maay sa boroom-kër rekk, mu am loo bëgg !

Maa ngiy fàttaliku ni mbeddi Ndakaaru yi wéetee keroog. Dëkk bi ni selaw, di dal-lu, daanaka, ci dibéer ji.

Mu leer ma ni su altiney jubsi Ndakaaruy ràkkaajooti.

***Bàrt a ngi toogoon ci ëtt bi, sëgg di bind.*** *Fekk bànkam santoon ko liggéey bu jamp, mu yàkkamti koo sottal.*

*Ma domp ko ndànk ci baat bi :*

*— Luy say yitte tey, nijaay sama ?*

*Mu siggi, bët yiy ree, mu yëngal bopp bi :*

*— Nijaay sama… Yow ! Am na loo may fexeelati ! Su ma noppee ci lii maa moom sama bopp ba talaata…*

*— Kon dinaa woo Yéeri Jaxate ngeen may ma loxo. Néeg bi Kinne Gaajo daan fanaan bu nu ganesiwaan laa bëgg a soppi biro.*

*— Yow kay soxna si neel rekk sasati nga nu ! Kon giseel ak Yéeri, lu ngeen jàpp ànd naa ci.*

*Maak Dégén noon lan xéye démb ci altine jiy fobeere néeg bi, Bàrt ak Yéeri génne lépp lu fa amatul woon njariñ, dajale ko ci ëtt bi. Léeg-léeg benn mbóot rëcce fu kenn xamul, gëlëm di wëndéelu ci dër bi, am ku ko dëggaate.*

*Tàkkusaan lan pare lin doon def, soog a añ.*

*Bàrt ni Yéeri :*

*— Yaa ci gis dey, mbër ! Jigéeni tey yi mënatuñ sax ràññee waxtu njogonal ak waxtu añ te soo jàmbatee xiif ñu ni la soo bëggee jaam wuti ko ! Ñii ! Tubaab yi yàq nañ leen yaxeet ! Ana bëgëj bi, sax ?*

*Yéeri waxul dara, dafa ree rekk, sëgg.*

*Yéeri Jaxate, ku bari kersa la.*

*Ma ni leen :*

*— Léegi nag, ku ma soxla ci biro bii nga may fekksi wànte bu fi kenn dugg sama ginnaaw, amul jëkkër amul leneen, ñépp laa ci yemale !*

*Su ma Bàrt faalee, yéen ñi fa newul woon a ma faale.*

*Lal bu yem a ngi sësu ci miiru càmmooñ bi. Su ko weesoo, taabal ak ñaari siis doŋŋ lan bàyyi ci néeg bi. Ni ma leen ko waxe ca njëlbéen ga, saa yu may bind, ñetti fotoo ngi ma tiim.*

*Nataalu Yelen Gómis. Waaw, moom sax, su doon dund ba tey jii ñaata at lay am ?*

*Nataalu Kinne Gaajo, ndeyu-mbill gi, moom mi ma fas yéenee ñaarool guddiy lëmm, di lijjanti jaar-jaaram. Yulli naa Mac Intoshu Kinne bi ma jële Caaroy te waxandeem wu ñuul waa ngiiy tege ci ruum biy xaar. Balay yàgg ma tàmbalee lemmiy kayitam, bu ci nekk ma jàng la, teg.*

*Ak tamit sunu nataal, maak Bàrt, bés ba mu may takk. Bi ma koy fomp sànq, maa ngi fàttaliku coow la ni woon kurr ba dara desulee lu dul daganal diggante bi… Céy sama mbokk yee sonaloon Bàrtélémi Gómis ! Bañ koo bañ a bañ ba nga ni lii lu mu doon ! Te moonte koo ci laajoon lu tax du ko xam, daf fay nekk di nakk-nakkal ! Ñu may sotoo, bëgg maa rey ak i laaj yu dul jeex : "Fan la takk giy ame ?" "Ãa, Pay, nun de mënunoo bokk ak yow deret ba noppi di la seetaan ngay yàq sa àddina !" "Xanaa kay doo nu ni ci jàngu kercen yi ngeen jëm te jàkk yi ne fi !"*

*Maak Bàrt nu faf def li ci gën a gaaw, ñoom ñépp ñu jommi.*

*Ñu may tëkku, nag : "Tere tere mu të, bàyyil mu gis !" Tere nañu tereeti, të naa leen te gisuma dara ba dara booloo jeex... Benn baaraamu Bàrtélémi Gómis sax a gën fuuf seen fukki jëkkër. Kon, mbokk yooyu ma naroon a xañ sama bànneex, dem ba may móolu, su ma leen tuddulee benn yoon ci téere bii, waruta jaaxal kenn. Léeg-léeg ma dox biir Ndakaaru ba daje ceek doom-bàjjen walla àndandooy-démb waaye dun sax nuyoonte, ku ci nekk day daldi dumóoyu ci saa si. Noonu la gëne. Awma seen jot. Ni ko fi ndaw sa masee woy rekk : Bàrtélémi Gómis, ku la bañ yal na dee.*

* * *

*Am na fu Kinne Gaajo bind lii ciy kayitam :*

*"Xaaju-guddi. Bu Caaroy gépp di nelaw ba fàttey boram laay yëg sama doole, sama xel gën a ubbeeku, samay xalaat gën a leer, kàddu gu ma soxla woo la nga tiit ci nelaw ne ma naam, ñëw tóojal ma, ni góbi biy dox Dàqaar-Bàngo ba dajeek kapiteenam, lu ma la sant nga def ko. Taalif nag, daanaka kër gooy tabax la rekk, mbindeef yi fa yelloo dëkk di kàdduy askan wi te fàww mu am ci ñoom yu lay jéem a të, ëpp li nga leen di doye, yaradiku, foo tollu di leen dégg ñu dar seeni nopp di yuuxoo ka jàmbat. Waaye man lañ fiy fekk ! Man Kinne Gaajo, kàddu gu ma bëgg a tanqal ma dagg sa baat sànni ca xaj ! Réew mii may Buur di fi Bummi, man Kinne Gaajo, ku neexul baat, déggoo galan déggoo ndigal, neel muut mbaa mott !"*

*Li Kinne wax foofu, ànd naa ci : gaa ñi, buleen wooñil mukk buntu yërmaande, soo leen di won laabiir ñu lay yab, di la tanqamlu. Moo tax ma ni : baat bu ci ŋaaŋal boppam, bumu ko ñaareel ! Seet ko ci lawbe bi daaneelub dàtt ni mu ngiy yatt nit walla rabu-àll : day xéy di yatt ba jant so, di bàyyi ruusit yiy wadd ak a waddaat ba jongoma ju jekk ni jameet taxaw ci kanamam di ko siiñ ! Mu daldi yéemu : "Ndekete ndaw su rafet sii, kaar, la dàtt bi tancoon ci biiram bu réy bi, ma génnee ko fi !" Nit du sàkk moroom ma wànte mën na koo fekk mu tëdd ci bàmmeelam mu këpp-këppal ko, kooku faxasu, sëlmu, ñu lëngooy jaabante diggante Ñetti-Guy ak sunu Sendikaa gii.*

*Ca njëlbéen ga, jàmmaarloo beek takkandeeru Kinne Gaajo yombutoon noonu. Sa xaritu benn bakkan sax su demee bàyyi la fi, nga sëgg ciy kayitam di jàng, fàww nga dem ba ci yàgg kersa xaw laa dab. Kinne Gaajo nee na ma bés masumaa nëbb dara waaye loolu neexul a nangu. Lépp lu mu ma waxul ba muy dund, amaana su doon sagoom duma ko xam tey ba koy yegge askan wi.*

*Wànte nu may def ?*

*Ma daldi déggaat kàdduy Meer Rosali ya, dibéer ja ma jógee Tilaabéri : "Kon de sas nañ la, Njéeme..."*

*Waxi magati : dinañ guddee wànte duñ fanaan mukk àll.*

*Léegi nag, nu may tënke lépp li ma fekk ci ordinatëeru Kinne Gaajo beek waxandeem wu ñuul wi ?*

*Aka nar a jafe !*

*Jàppal rekk, yow jàngkat bi, ne dale ko bés ba mu njëkkee xippi Tilaabéri ba guddi àjjuma ga ko géeju Kaasamaas gi mëddee, Kinne Gaajo masul a def leneen lu dul jéem a xàll aw yoon. Yoonu boppam, nag. Mën nañ méngale jaar-jaaram ak jaar-jaaru nit kuy tukki, jëm fu soree-sori, yegsi xaaju-guddi ci dëkk bu mu xamul kenn, daldi yëg ci xol bi wéetaay bu daw yaram, tekk-tekkaaralu dëkk bi tanqal ko… Du kenn ku fay romb ba mu mën laa ñaan ndimbal, nga ni ko soo jaaree nii dinga àgg fa nga jëm.*

*Fàww mu sàkkal boppam pexe.*

*Juróomi at may wéy di xuus ci déegub njàqare, baatu Kinne Gaajo, di baat bu ma miinoon lool sax, di jib ci néeg bi, léeg-léeg ma dem ba yaakaar ni Kinnee ngi fereŋlaayu ne ma jàkk.*

*Juróomi at du juróomi weer. Diir bu takku la. Bi may sumb liggéey bi, fooguma woon ne nii lay jafee. Te kat, li ci des xawma num tollu.*

*Naagu baaxul. Moo ma yóbbee lii lépp.*

*Ca njëlbéen ga, kayiti Kinne yépp laa dajale woon, boole leen def benn cabb, xaj-xajal leen ci sama ordinatëer, fas yéene leen a móol-lu noonu ma leen fekke. Wànte ci dëgg-dëgg kenn xamutoon lu téere boobuy niru, man ci sama bopp bi ma ko jàngaatee dama cee xaw a am kersa.*

*Du tayal mbaa ñàkk dogoo ma taxoon a doxale noonu. Maandute* doŋŋ *a ma ci xiiroon. Damaa bëggoon rekk jàngkat bi fàtte ma, diy dégg, daanaka, Kinne Gaajo muy nettali jaar-jaaru boppam te du ci yokk dara, du ci wàññi dara.*

*Ndekete yóo mu ngi mel ni rekk nga tegaley saaku simoŋ ak i xeer ak i bant ak i weñ ci sa bayaal ba noppi defe ni yaa ci nekk, woo say mbokk, ne leen "lu ngeen wax ci sama kër gu yànj gi ?" Xam ngeen ni wax jooju yenuwul maanaa...*

*Noo mënti def, fàww nga gajafal ban bi, di ko mocc, di naxanteek moom, daanaka, ba mu miin sa nuggaayu loxo, nooy nepp, ni nemm, lu la neex nag nga def ko ci. Soo nee : "Amoon na fi", mbooloo mi ni tekk di la déglu, bala ngay sañ ni : "Fa la léeb doxe tàbbi géej, bakkan bu ko njëkk a fóon tàbbi Àjjana !", dinga wax lu set. Wax lu set mooy rekk : teqale, tasaare, ràbb, ràññee bu baax kañ la fen di jur dëgg ak kañ la dëgg di yées fen. Mooy : jëmbët fulla ci sa liggéey – bind liggéey la war a doon – te lu mu metti metti nga muñ ko.*

*Moo tax ma leen di laaj, yéen mbokk yi : ndax yéen a ngi fàttaliku Dawid Jóob ? Taalifkat bu mag, teel a wuyuji sunu Boroom. Xel yépp dem ci Njaga Mbay. Moo fi woyoon, ba woto Laay Mbub këppoo ci yoonu Ndar wi : "Meew mu wayul dem na noonu". Ndax, Dawid Jóob, fanweeri at ak ñett doŋŋ la amoon ba muy faatu. Jamono ja mu génnee* Coups de pilon, *boroom xam-xam yépp dañoo taf seen gémmiñ, waaru, naan gone gile laaw-la-cat, di xaar téereem bi ciy topp. Mu bind ko, jële Paris roppëlaan ci weeru ut 1960, jëmsi Ndakaaru mook soxnaam Wirsini Kamara mi muy woowe Rama Kam, ndeysaan, ci* Coups de pilon, *wànte li Yàllay def, DC 10 Constellation bañ duggoon daanu géej, ndox mi far taalif ya mu doon waaj a móol-lu.*

*Mu mel ni kon Dawid Jóob ak Kinne Gaajoo bokk àtte foofu. Guddi ga* Joolaa biy *yóbbu Kinne, mu ngi doon liggéey cib téereb nettali, jox ko turu négandiku wu kéemaane :* Nanuy fàttaliku ëllëg. *Bés laa doon raasaatu ciy kayitam ba daj ci kaye bii ma janool tey, xonqoon ba muy bees te furi lool fi mu nekk nii, xët yi pënde ba xall, moxoñu. Ci ñaareelu xët wi la Kinne bind ak loxoom ñetti baat yooyu : nanuy fàttaliku ëllëg.*

*Bi ma leen di séen ak bi may muuñ benn la, teyuma ko. Mu daldi may leer ci saa si ne téereb dekkali rekk laa war a bind. Mu mel ni Kinne Gaajo, kasara gi, dafa rëcce Barsàq, ni jameet ci sama kanam, xool ma ba seppali ma, muuñ, door ma ni : "Cuune nga rekk, Njéeme Pay, bàyyil ma lay fite ngay bind. Du mas naa la ni téereb nettali ci làmmiñu boroom lay dàqe ?"*

*Man it ma dégg ndigal ba dee, def lim ma sant.*

Nanuy fàttaliku ëllëg, *am nay ponk yu ci des ci ordinatëer bi waaye ragal naa ne li ci ëpp solo réer na ba fàww.*

*Ni ma ko gise, Kinne dafa meloon ne kuy rënk ak a rënkaat ay doomi màngo wànte laata ñuy ñor, musiba dal ci kowam diggante Sigicoor ak Karaban. Boo koy seet bu baax,* Nanuy fàttaliku ëllëg *du woon téereb fent ndax tur yi ci biir yépp, muy Phillis Wheatley, di Maada Caam, di Siidiya Lewoŋ Jóob, di góor gi Àllaaji Gay mbaa Alin Sitóye Jaata, duñuy way-jëmmal yu Kinne sàkkaloon boppam, ay doomi-aadama dëggëntaan lañu woon.*

*Kon moom it, téereb dekkali la doon waajal.*

*Alin Sitóye mi ma mujjee tudd sax a ko taxoon a ànd ak Céndu Siise jël* Joolaa bi, *géej gi lekk ay taalifam na mu fi lekke woon ay taalifi Dawid Jóob. Yow géej nag, nit ñi war nañoo wax ci yow... Ku fi bind lu taaru rekk nga ni man mii maa ko yelloo, daldi ci suy sa xorom soosu ni fuuf wann ! Danga defe ni yaa nu gën a soxla taalif yu yéeme yooyu ? Xalaas !*

*Am na yit ay taalif – yu ci bare Kinne Gaajo jotu leen woon a sottal – yu ma fekk ci kayit yi. Ñaar laa ci taamu, ne war naa leen cee jox seen ñamu-bët. Benn bi dafa làqu ci biir kàdduy Kinne te bi ci des bindu ko moom ci boppam, muŋ ko jukkee ci benn téereb Momar Siise, di boroom xam-xam bu mag fii ci Iniwérsite Séex Anta Jóob bu Ndakaaru.*

*Li ci des lépp, man doŋŋ laak sama dëgër fit ak sama waane. Bi may yokk ak a wàññi, di yatt ak a faxas, du woon ci sama coobare. Noonu la beneen Kinne Gaajo dekkee te wutewul ci genn anam ak Kinne Gaajo mi fi daan dox ci kow suuf.*

*Moom ngeen di déggsi baatam bu ci kanamee, su leen sama téere bii soofulee ba ngeen jéppi ma, ni ko fi ñukk dem doxi seeni soxla.*

*Léegi nag, ndax Kinne Gaajooy wax ak gémmiñu boppam walla sama baaraam yiy dóor-dàqe ci ordinatëer beey dekkil baatam ?*

*Na ku nekk tontu ci laaj boobu ni mu ko neexe.*

# I

**Njéeme, sañuma la ni yaa ngi ci Fen man ma nekk ci Dëgg waaye dey**, Pay, loolu lay nirool.

Xam nga fentaakon bi, su làqoo cib ruq, ne fay bóof lu mat i weer ba nen, téereb nettali walla kilib wallay taalif mujje cee juddu, am nay ponkal yuy xuus ci biir xët yi, di firi, di fecci, di tekki. Seen liggéey dinay faral a rafet wànte su ma leen dee déglu fii ma tëdd, léeg-léeg dama naan ci sama xel : "Jaajëfe-waay ! Waaye ba tey njaw des naw xambin."

Kaay ma wax la lu tax.

Nit ki, rawatina bindkat bi, ak li muy dëkkee tanqal askan wi yépp, fàww mu am lees waxul, maanaam ay baat yu mu log, ni goloy loge alalam ci lex bi, ne moo lànk, kenn la ci dul sédd. Ana doom-aadama bu sañ ni amul dara lu muy nëbb ? Kon, kiy fent i téere, soo bëggee natt i mbiram bul yem ci yi mu móol-lu ba muy dund, fexeel ba say noppi xel fortaatu as lëf ci li muy wéy di noppiwaale, niital ruq-ruqaatiy kaaŋam. Ñaata téere la sumb te jotu leen a sottal, dee bett ko ? Yan kayit lay làq ci taatu waxandeem, guddi gu ne mu dellu làmb leen niy doomi pàppaaya mbaay doomi sàppóoti yu mu fa rënkoon, gis ne ñoraguñ, mu ni naa leen rënkaat ba ci kanam ?

Soo weddee li may wax, seet ko ci man mii Kinne Gaajo.

Laata sama ruu giy seey ci *Joolaa bi,* génne naay téere, moo xam *Biddéewi diggu-bëccëg* la mbaa *Dof bi waxatina* mbaa *Abal ma sa Maam,* am ñu leen jàng, doonte sax lim bu néew la woon, samay kàddu meññ tuuti mbégte ci seen xol. Waaye kàngamu iniwérsite bu ci yërnduwul sama ronu lal, dinga sooy, sooyaat : lépp la ma daan fanaanee bind Caaroy-Ñetti-Guy a nga fa.

Sunu waxtaanu tey wi di ma fàttali liñ ne moo fi daloon ab fentaakonu Tubaab bu mag ci xarnu yi weesu. Ba ko sunu Boroom bi soxlaa, muy sukkuraat, dafa woo xaritu benn bakkanam ni ko Diw mu ni ko naam, mu woowaat xarit bi ñetti yoon, xarit bi tontu ko ñetti yoon, mu ni ko "sumboon naa fi nàngami téerey nettali", mu ni ko waaw, mu ni ko "dajale naa leen booleek samay kayiti bopp, moo xam ay bataaxal lañ walla leneen, takk naa lépp bam dëgër denc béréb sàngam, fi mu ne nii maa ngiy waaj a wuyji sama Boroom te bëgguma benn doom-aadama jàng loolu ma bind, giñal ma ne dinga sànni kayit yooyu cib taal, taxaw di leen seetaan ñuy lakk ba def dóom." Kooku ni ko "loolu aajuwul a waat, doomu-ndey, niŋ ko bëgge lay ame." Waaye fentaakon ba daa faatu, ñu teg ciy weer rekk xarit ba móol-lu lépp, génne. Gis nga, de. Nee ñu dafa jàng la mu ko dénkoon, gis na mu yéemee, taaru te xóot, daldi ne soxnaam : "ndem-si-Yàlla ji Diw de, su ma ko woree mu ñaaw wànte yit su ma ko worulee mu ñaaw. Nu may def, nag ? Naa def rekk liy amal askan wi njariñ, tey lawal turam ba fàww, moom sama doomu-ndey jooju." Ku toog tey bay jàng yenn téerey Franz Kafka, na ko gërëme ngóor soosu. Sama kilyaanu *Bomboloŋ* bi ma nettali loolu lépp, noon na ma Max Brod la xaritu Franz Kafka boobu tuddoon.

Ndax jëli nga ma, Njéeme ?

Fanaanal jàmm.

Ëllëg, dinaa la yendusil Sendikaa. Ginnaaw Bàrt a nga Njaaréem fan yii, soo amee ku la wéttali doo wax dara.

Am déet ?

# II

**Keroog, ci yoor-yoor laa yegg Sendikaa.**

Njéeme dafa dégg sama baat rekk ni Dégén mu daw ubbi bunt bi te indil nu njaru jinjeer ak bisaab ; ma guux, gaññ, dolli ci begu suukar, guuxaat, nuy wéy di kaf nun ñaar. Naka laa dem bay fecci sama lafu sér, Njéeme nànd ni maaŋ fay waaj a génneeti bantu Marlboro, daldi may artu :

— Ée ! Xoolal Kinne Gaajo, soo bëggee tóx demal ci ëtt bi ! Fan yii yépp sama yaram wi neexul te sa saxaar si daf may gën a sonal rekk.

Ma siggi ni ko jàkk, xaare ko be, moom it mu gis ni sama kanam gi lëndëme, fasu. Wànte bettu ko, ndax xam na ni maa fi gën a gaaw a xund. Maa mel noonu. Masumaa nangu ku jaar sama digganteek samay bëgg-bëgg. Ma teg ndànk boyetu Marlboro bi ci sama pooju càmmooñ, muuñ, ni :

— Céy, Njéeme Pay...

Loolu rekk laa wax, *Céy, Njéeme Pay…*, yem fa, bàyyi kàddu yiy lang, daanaka, ci jaww ji. Waaye mu wóor ma ni Njéeme dina leen fa wékkee, ndax ni nu yàggee ànd te xamante.

"Céy Njéeme Pay, yow daal yaa ngi fiy bariy benkeñenke ba tey ! Sa Bàrtélémi Gómis mi de, war naa gaaw a jóg ci say mbir ndax nga nekkaat nit boog, may nu sunu jàmm nun. Ku mas a gis

lii ? Sa jëkkër tukki Njaaréem gii rekk tax na nga nekk fiy dee-deelu, bëgg fee jaaxal xaat say mbokk ak say dëkkandoo !"

Kàddu yooyu la Njéeme dégg ñu jibe ci sama gémmiñ gi, doonte sax ŋaaŋuma benn yoon. Ay kàddu yu lëngook ngelaw liy wëndéelu ci jaww ji, leer nàññ, ay kàddu yu samp seeni ndënd ci diggu géew bi, di njaay-xólléy – njaay-xólléy, éxee-ee, gisuma dara, aa-xaa ! – ba seen xol sedd, ndeysaan, ñu daldi dem, nag, tag ci jëwu Njéeme Pay, jë bi soppiku téere, ma ne ko jàkk di tari.

Njéeme Pay.

Kinne Gaajo.

Ñaari doomi-ndey.

Ku ci nekk jàppe sa moroom ni sa genn-wàll.

Toog nanuy fan Sendikaa, di kebetoo ka jëw sunuy xame. Dara dàqul làng ak sa nit ngeen yendoo jëw seeni xame, di wax ay waxi picc !

"Damaa xamul sax lu la xiir ci fas boyetu sigaret ci sa lafu sér !", "tàmm laago la, yow tamit ! Dangaa fàtte xanaa ban newee gone Tilaabéri, daan làquy tóx ?", "sa bëccëgu Tilaabéri baak Jóob Gaynde ! Gat di ! Yaaŋ koy fàttaliku ?", "Metti woon na moom, xaw na maa rey keroog !", "Maa-xàllaa, xamadi, wow-bët ba dee, yow Kinne Gaajo, noo mënee fekk Muse bu soxore noonu, bët yi xonq cuyy di tàkk bañ tudde ko Jóob Gaynde, kenn ñemewu koo jege, nga naan ko gaynde du sant Jóob, gaynde dëgg Njaay lay sant ! Ana sax yoonu gone ci santu gaynde ?", "Moo tax it, safoon na sàpp ci man ! Wànte xam nga nam mujjeem?", "Ãa ?", "Xanaa woowaat ma biroom ca ëllëg sa di ma làmbaatu, nee naay daf may jàngal *les parties du corps humain,* ànd ceek fulla ju mat sëkk ! Jóoba-Jubba waay, yaa ma gënoon a sawar ci jàngale, man !", "Nga ni ma ? Jóob Gaynde ci boppam ? Xanaa kay déet !", "Moo, Pay, loo yaakaar ? Maa ngi la ko tuutiloon ni sanqaleñ, seen gaynde ga bëgg maa tëbu ! Góor ñépp a yem, seen yóor da doon yéeg ba yàgg mu caŋ fi may bañ a tudd, yeggul sax ci seen kaaŋ !"

Ma woo *Dégén,* janqu Njéeme ba, ni ko damaa namm ñeleŋ.

Njéeme reetaan :

— Ndegam man mii maa xamatul nu ñuy togge ñeleŋ, astemaak Dégén Sàmb mii juddu bërki-démb ! Moom sax léegi ma delloo koy kayitam, nekkewu fi lu dul xeesal ak a xonqal i tuñ !

— Man dey moom, fàww ma añe ñeleŋ tey…

— Su la ko jaralee, takkul dugg ci waañ wi.

— Yaa ma gën a mën gan.

— Gan nga wax !

— Su dee loolu kay, toggleen lu leen neex.

Sulluxu la Dégén mujjee duggi. Ñaari baat fàqee fu kenn xamul, di woy ak a fecc : *sulluxu-mballaxa*. Am nay kàddu, dégg leen ñuy keleŋ-keleŋi rekk doy na ma. Soxlawul sax may xam luñ tekki. *Sulluxu-mballaxa*.

Fekk mu taw taw bu metti fan yooyu, ànd ak ngelaw lu am doole, Ndakaaru yépp di coow mbënn mi. "Caaroy, kenn amul foo jaar bërki-démb ! Ñetti-Guy moom, xale yu góor yi dañoo faf indiy gaal yu ndaw, ku fey téeméer ñu jàlle la" ,"téeméer ! Seetal ma lii rekk !", "waaw sax, de. Ba noppiy fontoo mag ñi, naan *Fey mbaa féey !* Xam nga goney tey yi, Njéeme, suñ doon bind i taalif, kenn du leen àttan ! Aay lañ def, moom. Déggal ma seen wax jooju rekk : *fey mbaa féey !*"

Sunuy kàdduy tërëf-tërëfi ba mbëkkanteek turu Sow Maryeem, doonoon sunu àndandoo ban newee xale.

Sow Maryeem, ku mënoon a jàng la, kaar, am taar nag, xees pecc, àgg ca kow, rafet ba nga ni lii lu mu doon, xeetu taar yooyu nga xam ni góor gu dajeek yow ci mbedd mi daldi lay tëddee xel mbaa jéppi boppam, mere la te defoo ko dara, waaye daal benn boroom alal ñëw Tilaabéreek kollu maafeem, waa Ndàngaan la woon dégg naa, takkal way-juri Sow Maryeem yi pot, di leen tuur xaalis bu dul jeex ba ñu faf génne xale bi lekkool may ko ko, mu daldi koy ëmbal, wànte laata xale biy mucc, yoon teg loxo jëkkër ji, ndekete yóo ngóor jaaykatu yàmbaa bu mag la woon, rax-ci-dolli nee ñu saa yu daan digaaleek Sow Maryeem maŋ koy tóxloo yàmbaa, kooku tàmme ko fa, dem sax bay jël i doom, "Léegi gis nga, mu ngi nii sol i sagar di wëndéelu gaaraasu Kolobaan, sér bi

moom xanaa turu sér rekk a fi nekk, bajo bi ne fàŋŋ, mu dëkkee xultu, di joxoñ baaraam asamaan si", "xam naa jëkkër ja jaaxaan Barsàq lay xulool noonu, naan ko doomu-xaraamata-njaay bi, gis nga ni nga yàqee sama àddina !" "Te gis nga nag, du benn mbokkam mu koy romb Kolobaan ba nangu koo xàmmee", "Sow Maryeem kay, mën a jàng, rafet... Cat a ko duggoon, teel a sotti baaxul", "cat ak làmmin... Làmmin jigul sax bant, astemaak doom-aadama."

Nu teg waxu Sow Maryeem, Njéeme sulli leneen.

Ma nànd ci saa si fi mu jëm. Caaroyati. Lu may def Ñetti-Guy ba léegi ?

Ma daldi koy dànkaafu :

— Bul yàqati waxtaan wi, Njéeme.

Mu mel ni ku ma déggul :

— Kinne Gaajo, sa doomu-ndey a la sañ ni sa gémmiñ xasaw na !

— Na fekk gémmiñam xasaw. Bul sonal sa bopp.

Njéeme jéngu :

— Coow li bare na, Kinne. Ku nekk a ngiy wax.

— Maa ngi leen di dégg wallaay. Du xam nga ni man yombu maa jëw ?

— Mbaa du sa Céndu Siise moomoo tax ngay wax... ?

Ma muuñ :

— Céndu, kay.

— Cokoto bu bon boobu...

Ma mer-merlu, xeelu Njéeme, joqarbi ko :

— Sama séeri bee la dese baŋ koy woowe cokoto... ?

Fii tamit, maak moom dégg nanuy kàddu yuy riir te jibuñu benn yoon. "Di ngoroyoo jëmale kañ, nag ? Mbaa du dangeen jàppe seen bopp ay gone ? Lu ngeen di xaar ci daganal diggante bi ? Kuy def lu baax danga ciy gaaw, séytaane dafa am doole !"

Kàddu yu ni mel laa daan tudde ay waxi kasaw-kasaw, ñu may def i ree. Ma ne ci sama xel : "Daganal diggante ! Gaawantu def lu baax ! Xanaa Njéeme daa fàtte li koy mbokkam yakk ba mu leen nee waa kër Bàrtélémi Gómis dinañ indi may gu njëkk !"

Wànte xam naa bu baax ne li Njéeme yéene boppam la ma yéene. Li ma nekke neexu ko. Ku mu doon sa sago, sa nit du wànteer i cëri jigéenam, ku tëdd ak moom fey ko, dem sa yoon. Ndax man Kinne Gaajo, ma waxal ko sama bopp, damay cagatu, loolooy sama liggéey. Ci laay téyee kër gi ma luye Caaroy, di ci faj samay soxla, duma sibooru kenn, kenn du ma xamal dara. Taalif yi may bind ñoom, jaruñoo sóoraale, dërëm laa ci dul am. Bind ak fent, ni po doŋŋ laa leen jàppe : tàmm a wéet a may tax di waxtu ba léeg-léeg mu mel ni damaa xar ñaar, Faat-Kinne aw fii, Gaajo aw fa ca des…

Ma wàcce sama baat, ni ndànk Njéeme :

— Pay, su dul woon Céndu Siise, *Péncoo FM* lañ lay fekk ni la Kinne Gaajoo ngay féey ci biir deretam. Céndoo may aar, nun fàww mu am ku nuy aar.

*Nun*… Baat bu diis, bu ma àttanul man ci sama bopp. Da maa rëcc. *Nun* lagara yi ? Nun lagara yi, kay. Nun ñiy garbo.

Njéeme jékkee-jékki ni ma :

— Kinne Gaajo yow ?

— Waaw.

— Sa mbind mi, nag ? Foo ci tollu ?

— Maa ngi ñefe, de. Du xam nga ni Céndu mi ngay xas a mottali sama njàngum wolof ba ma mën cee bind samay soxla léegi !

— Xas sa Céndu moomu, man Pay Njéeme ? Bul ma jaxaseek àddina si ! Maak Bàrt wax nan ba tàyyi, nga ni yaa lànk doo fi indi Céndu Siise nu gis ko, xamunu sax fu mu dëkk ci Ndakaaru !

Ma joxoñ ko Mac Intosham :

— Taalal sa lii.

— Lu xew ? Lu la tee indi sa bos sax, tey ?

— Óo-xóo, Njéeme Pay, ngalla dimmali ma. Ubbil sa lii rekk, dafa am lu ma lay won, muy sa tont ci liŋ ma laaj.

Mu def li ma ko sant, ma dugg Internet, jukki fab nataal ni ko na jegesi xool.

Waaye nataal bi dese woon naa leer.

Njéeme xool may bëti "Moo, lii doŋŋ ?", daldi ni :

— Fee ka gën a àlle ! Xawma lu tax Wolof naan "àll bu xonq cuy". Filee ngi la ko ñuulal kukk !

— Da doon taw taw bu metti bi ñuy jël nataal bi.

— Sa Céndu Siise mee taxaw nii, xam naa ?

— Yaa ngi tooñati sama waa ji. Du moom.

Li nuy wax yépp, Njéemee ngi sëgg di niit nataal bi.

Ma xaar tuuti, soog a leeral mbir mi :

— Àllu Gaboŋ bi la.

Li Njéeme waxoon, dëgg la. Ay garab yu réy-a-réy nga doon gis ñu tancaloo, seeni banqaas daje ca kow, ràbbaske ba faf nëbb jant bi.

Mu ni :

— Benn garab doŋŋ lañ ciy xaw a ràññee ak dàttam bu yaatoo-yaatu bi. Wànte kiŋ ma ni du Céndu Siise, kan la ? Ngóor sii taxaw ci wetu garab gu mag gi, te...

— Àllu Gaboŋ baa ngi, Njéeme. Képp ku mas a jaaxal Tubaab bi, jéem na la fee sànk. Fàttalikul Sëriñ Tuubaa ak Sàmmóori Ture. Ki ngay gis mu taxaw noonu, am nay boroom xam-xam yu ni Siidiya Lewoŋ Jóob la.

Ni Njéeme siggee xool ma, ma xam ni fàttewul waxtaan wan sumboon Àbbaas Ndaw, laata may teersi Barsàq.

Ma bég ci.

Mu ni :

— Xamoon naa ni Tubaab bi dugal na Sëriñ Tuubaa bato, wàcce ko Maayombe, dugal Sàmmóori Ture bato, sànni ko Njoole, Almaami def fa ñaari at sëqët su bon si yóbbu ko... Waaye guléet ma dégg ni Siidiya Lewoŋ Jóob a leen ñetteel. Te du yow sax, Kinne Gaajo, yaa ma noon Boroom-Ndar dafa bëggoon Siidiya, jàppe ko ni doom yi mu jur ?

— Dëgg la. Faidherbe bañoon na ko ba tudde ko boppam. Mooy Lewoŋ gi rax ci turu Siidiya Ndate-Yàlla Jóob wi. Yaa ma gën a xam ni Waalo-Waalo daawul juddu tudd Lewoŋ... Yàlla baax na ba mu ko tuddewul Luwi-Lewoŋ Sesaar Jóob ! Waaye naa noppi sax ! Xawma li nu mucc ak fi nu teersi lu ci tane !

— Waaw, dimmali nu rekk, bul tëdd sa foofu di nu féewale ! Wànte Kinne, tee ngaa fanaan... Doyaluma ci yow.

Mu wóor ma ni Njéeme daf ma bëggul woon a bàyyi may dellu man kenn Caaroy.

Ma jóg taxaw :

— Xam naa ni Bàrt wéetal na la wànte mënuta ne. Damaa am i yitte Caaroy.

Mu dëgëral baat bi, ni ma ndànk :

— Kinne Gaajo, doo fi jóge tey.

— Yow de danga mel ni ku mer, waaye jaru ko. Te nag gis nga, du li nga yaakaar, Ngañ-Dembaa war a jóge tey Tilaabéri, soo demee sax mu ngay jaabante ca boppu koñ ba di ma séentu.

Bi Njéeme déggee turu Ngañ-Demba la xel miy door a dal :

— Te booba ba léegi waxoo ma ko ? Kon kay nan ànd Caaroy, ma tooñ Ngañ, mooy sama waay, gëj nan gisante yàgg na ! Waaye dama lay delloosi Sendikaa, de !

— Na Dégén defar sama néeg, boog.

Ci yoon wi, ma ni Njéeme :

— Xam nga lu ma dégg démb ci rajo bi ?

— Mbaa jàmm ?

— Gaa ñi defar nañ jumtukaay buy jubbantiy tànk…

Mu daldi may jëli ci saa si.

Man, ni Ngañ-Demba lafañe, du yërmaande kese la jur ci sama xol bi. Daf ma naqadi ba fu naqar yem. Xawma lu tax ñépp di doxe ñaari tànk ba mu des sama rakk ji.

Fekkunu Ngañ-Demba Caaroy. Ma njort ni paas a ko téye woonati Tilaabéri, mu am kersay wax ma ko.

Fekk fan yooyu màrse neex ba dee, ay junniy kilyaan jóge fu ne ci àddina si, ni Ndakaaru nu ngoog, di weccee xalaat nee ñooy ci ladab ak yu ni deme, seen festiwaal boobu xumbal lool dëkk bi, guddi gu jot *Bomboloŋ* fees dell ak i Ngeew. Ma ne ci sama xel : " Denc naa tuuti kaaw, ëllëg dinaa yónnee Ngañ-Demba ñeenti-junni walla sax juróomi-junni."

## III

**Njéeme Pay**, jàppal nim réew dinay juuyook cosaanam mbaa ñuy wër géew biy léewtoo ni ñaari mbër yu ragalantee xel.

Mbir mi yemul ciy kayit yuñ taal ñu tàkk jëppét.

Léeg-léeg nit ki ci boppam lañuy tuur petorool, xosi almet sànni, mu tàkk di saxaar, taal biy raaf ndànk-ndànk. Xanaa du Adolf Hitler a fi jéem a faagaagale noonu Yawut yi ca Auschwitz ak Birkenau ak Sobibor ak feneen ak feneen ?

Bul fàtte loolu.

Waaye nit ki, mënul a fàtte lu mu masuta fat. Seen Senegaal googu, looloo ko yàq. Moo tax ma noon fi, Pay, su dara desul lu dul ganesi Dunyaa moytul ma réew moomu, bul nangu mukk malaaka yi cëppeel la fa, dama ni mbasal ma ngelaw li, ngelaw na sa ngelaw neex, ndax ñoom liñ xam ci ku faatu mooy : gas suul, fatt bàmmeel fàtte ba fàww ! Soo ko weddee, laajal Kocc Barma ma tëdd Kër Njonge Faal : ana kuy dem tiim bàmmeelam tey ? Soo ko weddee, laajal Alin Sitóye Jaata : ku xam fan lay yaxam tasaaroo ca Tómbuktu ? Ma ni soo ko weddee yow, laajal Siidiya Lewoŋ Jóob : àll bay seeñuy yaxam na mu tuddati sax ? Ndax ku juum ba tudd fi turu Phillis Wheatley duñ la reetaan ? Janqub Waalo-Waalo mënuta tudd Phillis Wheatley te ku sa sant des géej deseetoo dara. Jàppal tamit ne yoon wi aw askan di jaar du nekk mukk tali bu jub

xocc, nooy, tàwwiku, yaatu. Yaakaar naa ni raŋ-raŋ lay gën a méngool, xat, ban bi xonqal ko coyy, yow miy dawal ngay warmbiij-waraambiij-ndigg-la-gësëm ci diggantey pax yu taa, fees ak i wallax-njaan.

Kon, soo bëggee xam dëggëntaan aw askan, deel bàyyi xel ci lépp li muy fàtte-fàttelu. Saa yu nee tekk, daldil tàllal say nopp déglu.

Senegaal, bari na fi ñuy fëgg seen dënn, dëkke noo tanqal ak seeni jaloorey maam. Newuma seeni maam duñ woon i jàmbaar de, déedéet, sañumaa wax loolu. Sunu maam yi, am na ci ñoo xam ni naw naa leen lool. Ba sunu-jonni-Yàllay-tey-jii, géwél yaa ngiy dar seeni nopp di xaacu di leen tagg, ma koy bége ni ñépp. Déglul lii ma sàcc, ba ma koy tal, ci téereb boroom xam-xam bu ñuy wax Momar Siise.

Mu ni :

*Keroog Muse Buri Dégén Koddu dafa dugg këram*
*Woo Joor ya mu amoon*
*Ñeenti jabar*
*Jabar ju nekk Joor nga tudd*
*Sant Jeŋ*
*Ana Joor Dikke*
*Ana Joor Rella*
*Ana Joor Maye*
*Ak Joor mu neex maa woo ?*
*Ñépp ni ko : Jeŋ Mbaalo !*
*Mu ne leen Sàmba Lawbe dafa ma sédd añub gor*
*Bu ma demee Gille lu ma ko war a faye ?*
*Joor ya dem giseji*
*Dikk ne ko :*
*Boo demee delsi di nettali*
*Dootoo nu mat jëkkër*
*Mu ne leen : li taxoon nu bokk baay*
*Won ngeen ma ko*
*Demleen ci seeni néeg te firiku*

*Bu subaa bu ma demee Gille*
*Duma delsi.*

Yaaŋ ci dégg de, Pay ? Ñooñoo daan dem xare naan : "Tàkke àddina, tekkijee àllaaxira !" Xam nga ni askan wu yemalee nii dund ak dee warul woon a sàggan bañ koy jam naani… Waaye ñàkkul it ni looloo nu jey ba far noo gaañ.

Alin Sitóye Jaata tamit kenn la fi woon : jàmbaare ba dee, am fit am fulla. Danga fàtte sax ni bi ma yegsee ci suba nee naa la maa ngiy waaj a ànd ak Céndu Siise Sigicoor ? Ciy tànki Alin Sitóye lanuy toppi. Wànte duma la ko nëbb, dinaa fa liggéey tuuti tamit, Cap-Skirring lanuy dali, miin naa fay màggati Tubaab yu lax yuy yàqsi seen xaalis at mu jot otel *Jémbériŋ*. Loolu am na. Waaye gëstu ciy mbiri Alin Sitóye Jaataa may yëkkati, moo may tax a jël *Joolaa bi* fan yiy ñëw, wàcc waaxu Sigicoor, luye woto jubal Kabrus.

Wànte Pay, bu ma taggee gor yooyu ba noppi, sañ naa ni am na fi yeneeni jàmbaar yu réew mi joxul seen gëdd. Loolu laa tudde réerook sa cosaan. Am na ñun dëj, daanaka, ci sunuy ruqruqaati xel, fàtte leen fa, kenn du juum ba tudd seen tur, ngay dem sax bay yaakaar ni lu réye nii mënuta doon neen, dafa am ñu gise ci pet déggoo ci bile ñaawteef. Moonte am nay doxandéem yuñ fiy wormaal ba tey jii may waxeek yow. Soo demee Ndar dinga jaar ci kow pomu Faidherbe, wàcc ko wuti lekkool Brière de Lisle mbaa yit su la neexee nga jubal Péncum Faidherbe, ngóor soosu ci boppam ñu yëkkatil ko fab mónimaa bu jekk te ba at yii ñu génn rekk, liise Faidherbe a janoo woon ak mónimaawu Faidherbe boobule. Waxuma nag mbedd yu dul jeex yiñ tuddeey Tubaab ci réew mi, rawatina ci Ndar ak Ndakaaru ! Gëwma, man Kinne Gaajo, ni àddina si juróom-ñaar am nam réew mu àttan a sukkee nii di sargal ay noonam ! Ay doxandéem jàppe la ni bàyyima, lu mat i xarnu ñuy dóor di dog te teewul ngay wéy di leen sargal. Su ma waxaan, ñu ni ma yow Kinne Gaajo dangaa xat xol, gàtt gis-gis, bindal say taalif yu ñàkk solo yooyu rekk te tëj sa gémmiñ gi. War ngeen a jóg ci seen bopp de, ndax fii ma teersi, Pay, ndekete ci yéen lañu nekk,

ñu ngi leen di jëw di leen kekkantoo. Jógleen ci seen bopp, ak li ngeen di ñàkk faayda yépp !

Te nag, Pay, tëbu ma rekk tudd Faidherbe ak Brière de Lisle. Soo teeyloo tuuti, dinga xam lu indi seen ñaari tur ci wax ji.

Am na at mu ma wopp, nga seetsi ma Àbbaas Ndaw. Ci biir waxtaan wi, nee nga ma guléet bés boobu nga dégg turu Siidiya Lewoŋ Jóob. Mooy ba may saw deret te nga yóbbu ma ci Faatim Njaay, sa xaritu doktoor bi nga doon woowe Njaaya, te mu bañoon ma ba nga ni lii lu mu doon, ndaw su fuññaaral soosu, te ba léegi xawma lan laa ko defoon. Keroog laa la tàmbalee nettali jaar-jaaru Siidiya wànte, kasara gi, nga ni ma fa ñukk ni yakk bu naqadi dem sa yoon, ne say gani pólitisyeŋ yaa nga lay xaar *Péncoo FM*. Tey moom, jarul ma lay ñaan nga toog déglu ma ba njël jot ma soog laa yewwi, ndax amoo beneen pexe. Walla boog ma xam ni doo nitu neen.

Defarul, *Léebóon !* a ngi waaxuy ñëw, njaxlaf ba dee !

* * *

Li ma jot a taataan ci Siidiya Lewoŋ Jóob bariwul ndax bi ma jubloo ciy mbiram yàggul. Kon yëf yi taneente rekk la : njëkk a yeewu ñépp, ni waa kër gi sàngleen seen taat.

Léegi nag, mu ngi. Dama la doon meeb rekk : duma ni *Léebóon !* ndax lii du léeb.

* * *

Jóg taxaw, fuddu, ŋar, ŋaraat ba muy ñetti yoon, mu këf say loxo ni la kaay nu wëndéelu. Sañoo bañ. Te sax, ak li coow liy bare yépp, dafa la doxe ginnaaw : lu la bett mën la. Topp ci àll biy daŋdaŋeek sa maas gi, dàq fee rëbb, am fit, picc yiy muslu ci sag fitt. Ñu dëkkee laa dëkk nga dëkkee gàddu ndam li. Magi Waalo yi sax bant bu gudd lañ lay laale. Sa juddu bu réy doŋŋ taxul : liñ séen muy ñëw a tax. Bés – ndekete bés a ngi làqu ci bés yiy raam, wutsi

ñag bi – Boroom-Ndar ganesi Waalo, fekk booba Xonq-Nopp yi teg nañ loxo ci réew mi ba noppi. Amoo lu dul fukki at. Fi nga toog ci sa wetu ndey, Lingeer Ndate-Yàlla Mbóoj, say bët ak bëti Tubaab bi daje, fit wi rëcc, mu ni gone gii kan la, féetewoo naa ko bés-nikitey, Siidiya ngeen koy woowe wànte dinaa ci yokk Lewoŋ ndax sama turandoo la, man Louis-Léon César Faidherbe.

Ku ciy teg baat ?

Te loolu sax, wax dëgg Yàlla dara aayu ci.

Wànte Njéeme, am nay boroom xam-xam yu ni mukk ci àddina mbir mi demewul noonu. Nee ñuy kàcci kese laak i jekk-jekkal walla sax i nëpp-nëppal. Ci li ñu wax ñoom, tey Tubaab bi day ware Ndar-Géej ba Ndeer, ëllëg mu jaar ci dex gi mook xareem, ñu gàddu seeni xeej ak seeni fetal yu naan ràyy, di xotti ngelaw li nag, jamono jooju la Faidherbe toj Ngikk taal ko, taal Ñomre ak Tarinde-Biraama, noonu la Tubaab bi toje yit Dàqaligaak Temi ba yegg Jubuldu, daldi tëj yoonu Ndeer, Ndeer a doon booba péeyub Waalo, ñoom daal dëkk buñ romb yàbbi fa safara su bari, ña doon nelaw ñu bóom, teg nañ loxo, dégg naa, ci ñaari junniy nag, ñetti gëléem ak juróom-fukki mbaam-sëf, di wéy di bóom rekk te su jant biy so ñuy rendi jur gi wàjj, ne fay naan sàngara ak a sàkku jeeg jeek janq ji ba bët-set.

Maaŋ lay nettali loolu lépp wànte du benn yoon bu naqar walla mer loxloo sama baat bi. Man maay nettalikat bi dul yokk, du wàññi, du safal. Li am rekk laa xam ak na mu ame. Tappale xaju fi. Ana wan xeet a àttan a jonkon jëmale bu kenn xamul, téye bopp biy metitloo ka jooy ? Ngalla bul ma mere su ma la waxee li ma jàpp ni mooy dëgg : ñaawteef du jikko fenn ci Dunyaa, jamono la mas a doon fépp. Xam naa yaa ngi xulli sa bët yu sew yi ! Jaru ko, àndal ak sa sago : ndof gu bees songsiwu ma fii ma tëdd, xam nga ne moos àddina du dox ba may rafetlu ñaawteef yi fi doomi-xaj yu weex yi def sunu askan wi. Waaye léeg-léeg dangeen di jànnaxe, yaak sa maas gi, di boole yu bokkul. Walla boog kuy seet ba ci biir, jikko amul jamono amul ? Mbaa du doom-aadama kesee am, di naxanteek xarnu yi, bu ñëw mu ànd ak yow di fecc ak a sarxolle ba

nga defe ne mu ngiy miir, fekk fi mu taxaw masu fee jóge ? Ak i danay xolam yu xasaw yi, nag. Coxor. Kañaan. Doyadi. Wax ji yépp moo di ne yéen ñooñu, li ngeen mas a gëm mooy ku mën sa moroom duma. Loolooy wéy ba tey jii. Xanaa kay dangeen a gën a naaféq léegi rekk, mën a lay te bari lu ngeen di taafantoo. Yaa ma gën a xam ni doolee ngiy wéy di mën dëgg. Ba tax yoon wiy lëkkale nit keek cosaanam, deret a koy xàll. Te ci ñaari anam la koy xàlle : deret jiy màndil suuf si ak deret jiy daw ci sidditi gaa ñi wuuf xarnu yi, di leen tette, di awu seeni woy.

Siidiya Lewoŋ Jóob !

Niy mbiram rëbe, kenn xamul noo koy waxe. Xéy-na yit looloo waral ngeen jàpp ne maandu cee gën a noppale.

Ay ati-at Tubaab biy pamti-pamtee gone gi, ne fàww mu teggi yóoram tegal ko yóor gu bees tàq. Yóor gu weex tàll ? Lu tee ? Doomu Lingeer Ndate-Yàlla Mbóoj jeek Beeco Saakura Jóob dugg seen lekkool ca Ndar, doon ku xel mi neex lool, kaar, muy raw i moroomam, ñu dugal ko bato yóbbu Alseri mu mottaliji njàngam fu ñuy wax Lycée Impérial.

Ñaari at rekk la def Alse ñaan turandoom mu delloosi ko Waalo. Lu ko naqadi woon Alseri ? Ba tey kumpa la ci man, ndax gisuma lenn luñ bind ci ñaari at ya Siidiya toog Alseri. Moonte loolu yomb naa leeral, ndax fenn soreetul. Njéeme, ndeem am nga sa rajo bopp, neel seen surnalist yi ñu dem Alseri, delsi sédd leen, yaak say moroom, ci lañ fa taataan. Wànte ku ko seet ci ni ñuy fitnaale tey doomi-Senegaal ak doomi-Kóngo ak képp ku sa der ñuul ci dëkki-Naar yi, muy Libaŋ, di Esipt di Libi di feneen, dinga gaaw a njort ni dale ko atum 1861 ma bato Siidiya kostee waaxu Alse ba njël ga mu mbiibee ñetti yoon ni mu ngay dellu Ndar, néew na ñu fa jàppewul Siidiya ni aw rab wu rëcce ci àll bi. Noonu doŋŋ la deme, Pay : ngay falu Waalo, ñoom seen xel di werante ndax doom-aadama ngaam doomu-dàngin.

Siidiya Lewoŋ Jóob ba leen ak seen dëkk, ñibbisi Waalo.

Nee ñu sax bi gone gi delsee Ndar ba mu dugal ko beneen liise bu fa làbbe yi yoroon, la Faidherbe soog a yokk *Lewoŋ* ci turam.

Mu mel ni mébétu Boroom-Ndar moo doon Siidiya fekki ko ci diineem, jàmbuy Maamam, nekk katólig ni moom. Xam naa, ni ko Xonq-Nopp yiy defe, fekk na booba mu làmbaatu ruuwu Siidiya wet gu ne, yaakaar ni nooy na nepp te su waxtu wa jotee fu mu ko awloo mu aw fa.

Ñu ngi woon ci atum 1863. Siidiya amul lu dul fukki at ak juróom.

Du gis nga ni mu soloo ci nataal bi ma la won sànq ci bëccëg te maak Céndu Siise nu jële ko Gaboŋ ? Kon gis nga Siidiya jamono ja mu ubee boppu Waalo. Waalo ba Waalo daj, moom rekk ay wax ni muy waxe, te faf sax li muy wax yépp kenn du ci xam dara, colinam it benn la ci réew mi, Siidiya takkal la koy lonet, nee naay dafa sëgg ci téerey Xonq-Nopp yiy jàng ba bët yi yàqu, muy faral itam di naj loos wi ak i sagar yu xonq mbaa yu ñuul, suñ koo laajee lu ko ci xiir muy gëddaate *ben ça alors ! Ce n'est qu'une cravate, rien d'autre, bande de Nègres connards* ! Gaawoon na lool ci *bande de Nègres connards* ak *pauvre crétin* ak *saperlipopette* !

Jamono ji ma lay wax nii, Boroom-Ndar a daan fal di folli, kenn du toog ci jal bi, nekk Barag-Waalo, te neexu ko. Da daan tabb ci kër yu mag yi ki mu gën a yaakaar ne dina ko déggal, ni la jal baa ngoog, toogal waaye nag xamal luñ la waxul. Njéeme, mënumaa gis sa kanam ci lëndëm gi, wànte wóor na ma ne yaa ngiy muuñ ! Ndax du nii la yëf yi deme bés ba benn sëtu Faidherbe taxawee Place Protêt ci atum 1958 janook ay sëti Ndate-Yàlla Mbóoj, ne leen : "Seen réew a ngoog, yéen ay boroom, fu ngeen xam jëmleen faak moom !" ba noppi jaar ci suuf jébbal Senegaal ay xuusmaa-ñàppam, ñuy làkk tubaab bay miir !

Mu mel ni kon tey la Waalo gën a aay, niñ koy waxe !

Waaye bun bàyyi Faidherbe mu rëcc nu.

Bég na, moom. Ki mu fas yéenee teg ci jal bi dina neex a déggool : ñuul ci biti weex ci biir, jàng tubaab ba ni arr, ku ko jéem a jëw ci lateŋ mbaa ci gereg sax mu ni la ãa-xãa jàpp naa la ! Ana lu dàq lii ? Barag-Waalo dina dooni doxandéem Waalo, ñépp yaakaar ni moo fay dogal ndekete yóo...

Magi Waalo yi xamuñu lu leen yëf yiy nirool. Xel yépp di teey. Ñu dem sax, ci liñ ma nettali bés Dagana, ba bu Njaag waree yeewu jiin, biddanti-biddantilu. Réew mi ne yàcc-yàccaaral.

Sama kàddu yu mujj yooyu, jàppe leen ni waxin rekk.

Waaye lii moom, lu am la : woote nañ bés ndaje Mbilloor, kilifay Waalo yépp toog, Siidiya yegsi, géwél bu ñuy wax Majartel Dégén Mbaay taxaw janook moom, ne patt, téen di ko xool. Ñu xoolante lu yàgg mook Siidiya, Waalo yit ne tekk di leen déglu,

Noonu, Siidiya ni ko :

— Moo, Majartel Dégén Mbaay, lu waral lu ñaaw ?

Tontu ba yàggoon na fay xaar :

— Mënatuma laa woy ndax xàmmeetuma la. Man, saa yu ma woyee nit, am na ñu may awoo feneen fu dul fii, ma leen di dégg ñuy dëggal samay kàddu. Noonu laay lëkkalee démb ak tey. Te yaakaar naa yit ne nit ki, loo gëlëm gëlëm, loo tumuraanke tumuraanke, xanaa kay ñàkkooy Maam. Te yenn yi kat, jéggaaniy Maam ak i Maamaat la tudd. Ana luy ndeyu lii, Jóob ?

Siidiya dawaley bëtam ci mbooloo mi, ne :

— Loolu rekk la ?

Waalo ni ko :

— Yaa ko déggal sa bopp, Jóob. Loolu rekk la.

Mu ni :

— Kon baax na. Leneen a nuy boole waaye du loolu.

Nee ñu tamit ci saa si la daldi génn ca ya mu nekkoon, summi yëre tubaab yañ ko solaloon lakk, dellu fekki Waalo fa Waalo toogoon di ko xaar, mu ni mukk dootul xoju, daldi xoojuwaat ci biir askanam, bàyyee def mag mu wax ak moom ñaari baat mu xulli la, yuuxu *eh beŋ ! quel galimatias, saperlipopette ! eh beŋ ! tu n'as donc pas compris ce que j'ai dit, voyez-moi ce vieux singe, eŋŋ !*

Siidiya bàyyee ndékkee formaas boobu sant Konte, ne tamit dootul lekke furset.

May ma, ma sànni sama peppu xorom ci cin li : àbbaani Maamu-Jaambur, mook sëppu sa kër dëkkandooy àbb gënn ak kuur benn lañu, jógeegul seen foofu. Xarnu yi leen móol démb ak bërki-démb

rocceekoo nañ ci yéen, ay xotti nit kese ngeen léegi, bu seeni tànk raayee suuf si, suuf si dootul jooy dootul reetaan. Dama ni : tex-texaanleen suuf si, jógleen ci seen bopp, ak li ngeen di ñàkk fulla yépp !

Siidiya Lewoŋ Jóob, ponkal la woon, Njéeme : ci saa si la daldi génn ba set wecc ca yëfi golo ya mu newoon ! Dafa fekkoon rekk ni, ci li boroom xam-xam yépp àndandoo wax ko te muy lu warul a bett kenn, ndeyam Ndate-Yàlla Mbóoj, defoon na ci moom li war. Kon Siidiya teeloon naa xam li ko Faidherbe doon fexeel, mu wóoroon ko yit ne àddina du dox ba Tubaab bi di ko nos ni bàyyima di wommat.

Wànte Pay, mel na ni njël soreetul : fàww mu am yu ma tëb. Kiy nettaleek kiy dox ci mbedd mu taa ñoo yem, fàww mu dajale léeg-léeg mbubb mi yéege ngir mën a tëb, jéggiy kàmb yu fees dell ak ndoxum taw.

Yaakaaru Tubaab yi tas, ñu dem ba Siidiyay takk xare di jaamaarlook ñoom te ginnaaw daf leen a xamoon ba jeexal leen, saa yuñ dajee mu bóom ñu baree-bari ci seeni nit. Ñuy wër-wërlook Siidiya ba mujje koo jekku. Mu làquji Tararsaa, ñaan ndimbal Fuutaak Kajoor. Lat-Joor Jóob ni ko wax nga dëgg Jóoba-Jubba, nan bennoo jàkkarlook ki nuy bokk noot nun ñépp, léegi nag ni nuy def, maa ngiy yónneey nit Bàngoy, jubal fa ngeen gise. Siidya Lewoŋ daa yegg Bàngoy rekk, waa kër Lat-Joor yi song ko, rey fukk ak ñaar ci kilifay xareem ba noppi gaañ Siidiya ci boppam. Biñ ca jógee, Lat-Joor yabal ndaw ca Boroom-Ndar – ku ñu doon wax Vallère, te mu wuutu woon Faidherbe jamono jooju – ni ko "Siidiyaa ngi ci samay loxo, soo bëggee ma yónnee la ko Ndar, su dee ma rendi koo la gënal, mën naa dagg baat bi, dagg tànk yi, boole lépp yónnee la Ndar, yow rekk laay déglu, noo ko bëgge ñu defe ko ni."

Ndaw la dellusi ni Lat-Joor : "Boroom-Ndar nee na santu la nga rey kenn."

Fii tamit, su dul woon li ma la war a yewwi nga xéy liggéeyi, dinaa taxaw tuuti, nu weccee xalaat ci lu kéemaane loolu. Waaye sax, ndax wax ji waxul boppam ba noppi ?

Noonu la Tubaab yi àttee Siidiya Lewoŋ Jóob Ndar, dogal ni dañ koo war a sànki ca àllu Gaboŋ buñ naan Nege-Nege, te am it gëstukat yu koy woowe Ninge-Ninge. Ba léegi xawma naka la béreb boobu tudd dëggëntaan, ndax bin demee Gaboŋ maak Céndu, seen benn kàngamu iniwérsite nee nañ ñàkkul turu àll boobu soppiku. Waaye kumpa gi yemul foofu : yeneeni laaj a ngiy xaar seeni tont ba tey jii. Mënees na cee lim ñaar mbaa ñett : lan la Xonq-Nopp yi wax ca seen tirbinaalu séytaane ba ? Bañ yóbboo Siidiya Gaboŋ, naka la fa tooge woon ? Xéy-na bés kàngami réew mi dinañ jéngu, ne dun toog di xullee ba kumpa di nu rey, daldi génne kayit ya boqu ni patt Ndar ak Ninge-Ninge ak Alse ak Daganaak feneen ak feneen, yee leen ñu yeewu, ñu laaj leen liñ leen war a laaj, kayit yi tontu, ñépp di ci dégg, askan wi xam lépp li mu war a xam ci jaar-jaaru Siidiya Lewoŋ Jóob.

Xam say jaloorey Maam dara aayu ci.

Maak Céndu Siise jéem nanoo xàll aw yoon, dem nan fi ba Gaboŋ waaye ginnaaw ay cuune lanu woon ci mbirum gëstu, jëlewun fa lu tax ñuy wax.

Lii ma lay waaj a nettali daal lan fa jot a fortaatu.

Lu jafee gëm la, waaye mooy li am : Siidiya, dafa fekk i Tubaab Gaboŋ yéem leen ndax ni mu dégge woon seen làkk, miin seeni aada te yit xam ni muy doxaleek ñoom ba kenn du ko ci yab. Tubaabi Ninge-Ninge yi – nan jàppandi ne noon la àllu Gaboŋ bi tudd – dem ba am ci moom cofeel gu réy, ñii def ko xarit, ñii jàppe ko ni doom walla jarbaat. Siidiya di jàngal Tubaab yi tubaab, di leen bindal seeni bataaxal ba ku ci nekk mu xam say mbóot ak tamit li nga suul fa gën a xóot ci sa biir xol, "ndaw sii ma lay wax dey, Siidiya, bi ma newee gone ba tey moom rekk laa nob, Georgette la tudd, Georgette Lefeuvre, takk naa ko bàyyi ko Montluçon, mu sàggan ba sama benn doomu-bàjjen ëmbal ko, waaye damaa bëgg mu xam ni baal naa ko àq, loolu lu Yàlla tuddoon la, lenn rekk laa koy ñaan, na ñëw fekksi ma Afrig, dinaa leen boole téye ni mu ware mook liir bi, nee ko yit na ma yërëm ndax fi mu ne nii àddina safatu ma dara…", ñoom ñépp ñuy diisook Siidiya, mu wóor leen

ni du juum ba weer ci kenn, teewul ñii mu koy kafeek ñoom, ñi ci des mu leen di yedd, di ubbiwaale seen xel ci mbiriy àddina yu bare, won leen ne nit ki weex mbaa mu ñuul amul solo.

Biñ demee ba miinante dëgg, kóolute gi sax, la leen Siidiya Lewoŋ Jóob door a xamal moom mooy kan ak lan a koy tax a xeex. Gis nga Pay, foo dem fekk fa nit ñu baax : ñooñu seen xol toj, am ci sax ñu mere seen réew, ni fàww ñu jàppale Siidiya, fexe ba mu dellu Waalo. Ci lañu taafantoo ni xel mi neexul, su toogee Gaboŋ du ñàkk mu gaañ boppam mbaa mu gaañ fa nit, daldi ko dugal ci bato. Waaye bato bi dafa jub Ndakaaru rekk, Brière de Lisle moomu ngeen tudde lekkool ca Ndar yëg ni Siidiyaa ngi ci biir, daldi mer ba xonq cuyy, xam nga rekk merum Tubaab, merum ku am doole te yëg dooleem, ne ay nitam "kii dafa noo bëgg a yab wànte man la fiy fekk !" daldi ni suy tànki Siidiya Lewoŋ Jóob di laal suuf, nañ ko fetal mu dee !

Ñu téye Siidiya ci bato bi ay fan. Ci li ñenn ñi wax, Brière de Lisle ñëw na fa benn guddi, ubbilu kaso bi, taxaw janook Siidiya, dajale ñaari loxo yi ci dënn bi ni patt di ko xool. Gone gi siggi, ni ko : "Ëllëg dinañ àtte, ndax Dëgg ak Doole, lu seen bëre yàgg yàgg, Dëgg ay mujjee daan." Brière de Lisle yëngal ndànk bopp bi, ni ko : "Siidiya, feek i xarnu, sun dajee Ndar mbaa Ndakaaru, yow mii yaay sëgg."

Bato bi dellook Siidiya Gaboŋ.

Mu xam ni pexe jeex na, dootul gis Waalo.

Benn guddi, ci weeru suweŋ 1878, mu walbati gémmiñu fetalam, teg ci xol bi. Kenn waxu ma ko wànte xam naa ni ba muy soqi ma ngay fàttaliku maamam Faatim Yamar Xuryaay Mbóoj, Faatim Yamar Xuryaay Mbóoj ma àndoon ak jigéeni Ndeer ya xaru, jigéeni Ndeer ya ni woon "nun, jomb nanoo nekki jaam ca Tararsaa ginnaaw Barag-Waalo !"

Guddi ga Siidiya Lewoŋ xaroo Gaboŋ, amagul woon sax fanweeri at yu mat.

Bala nuy tàggoo tey, na sa xel dellu ci Faidherbe ak Brière de Lisle, ñaar ñooñu seen réew miy wéy di wormaal te amul dara,

dara lu ñu mën a fàttalikoo Siidiya Lewoŋ Jóob. Dara ba dara booloo jeex !

Brière de Lisle yey na Siidiya ñaari yoon, ci àddinaak ca àllaaxira.

Ma ne, Njéeme Pay : lii, ndax am na lu ko gën a metti ? Ku xam tey fan la doomu Ndate-Yàlla Mbóoj ja tëdd ? Waaw, doo ma laajal sa ñooñu ndax deretu gor mooy daw ci seeni siddit !

## IV

**Gëjoon nan làng lu mat ay fani-fan maak Njéeme.** Àddinaa mel noonu : lu ngeen di gën a jëm mag, yoon yiy gën a juuyoo ba ku nekk réer sa moroom. Ku yabu seet ko ci sa bopp. Gaa ñépp xéy nañ ni mes, du ?

Bi ma yeewoo, fekk naa Njéeme mu jóg bu yàgg.

Waaye njëkk maa yeewu yomb na, sama ñaari liggéeyi guddi yee tax may faral a biddanti.

Ma ni ko :

— Sa kafe gee ka am doole ! Sama kow lal la ma fekksi, néeg bi yépp xeeñ bann.

— Bul fàtte, yow tamit…

— Faa-te ! Masoo caaxaane kafe njël. Ku xamul loolu ci yow xamu la !

— *Lavazza* laa jëlaat fan yii. Xaaral ma ñamal la ci, sax.

Bi mu demee waañ wa ba delsi laa ko laaj ndax mu ngi dégganteek Bàrt.

— Bàrt Gómis ? Muŋ lay nuyu. Guddi gu nekk mu woowe ma Njaaréem. Biig moom, dafa ràkkaaju woon, ni duma bàyyi ma fekki la sa néeg nga léebal ma.

— Léebal la, man mii ? Nee naa la ba tàyyi duma léebkat. Waaye ndax xam nga lenn, Pay ?

Njéeme teg kaasu kafeem, ni ma *jàkk*.

Ma ni ko :

— Yaak Bàrtélémi Gómis ni ngeen nobantee ba tey jii, déggoo, wegante, bareetul Senegaal ci jëkkër ak jabar…

— Ba loo defe ? Réerewun ko mbir de, Kinne.

— Xawma fan wànte miim réew moom, ñaar ñu séy, buñ ciy teg at rekk ngay dégg ni séy bi def na noonu ndeyam !

Njéeme ni tekk ba nees tuut, mu ni :

— Ci Bàrt la rekk. Masumaa gis ku jube ni sama jëkkër ji.

Bi mu waxee loolu, sama xel ni yarr ci ndem-si-Yàlla ji Yelen.

Seen doom ja.

Bésu dëj ba ca Ndar, am benn doom-bàjjenu Njéeme bu ko doon jëw, "gisaguñ dara, du dañuy jaay Tubaab rekk…" wànte ndaw soosu, xawma kan, wànte moom dootu ko ñaareel, lu ma ko yakkul keroog dama koo fàtte, mbokk yee ko mujjee rawale.

Njéeme ni ma :

— Yaak Céndu, nag, mas ngeen a xuloo ?

— Dinanuy tongoo, léeg-léeg. Loo xam ci ñaari mag ñu reew ?

— Déedéet, xuloo dëgg laa wax, dem bay jàllantey baat.

— Bariwul. Waaye saa yu amee, tàng jërr lay def.

— Ñamal ma ci benn.

— Muñal ba ngoon, sama Njéeme tuuti. Ginnaaw dig naa lab nettali guddi gu ma fi fanaane, bu Sendikaa naan selaw, ngay déggaat sama baat bi.

— Sa baat bu naqadi bi.

— Ñaaw ngemb, rafet bëre…

* * *

— Yaa ngiy fàttaliku bi ma la fi tàggoo yoonu Waalo, ànd ak Céndu Siise ?

— Mooy ba ngeen caŋee xaaja-guddi diggante Palmeew ak Ngaay-Mexe, fanaan ci biir woto Ngóor ?

— Déedéet, danga jaawaatle. Bii ma lay wax moo doon sunu ñaareelu tukki Dagana… Ci lan mas a duuloo dëggëntaan.

* * *

Keroog, jógewun Caaroy jubal Waalo ; dan taxaw Ndar-Géej, wàcc *Hôtel Résidence,* dal fay fan. Guddi gan fa njëkkee fanaan, Céndu dafa xéy ni mu ngay nuyujiy mbokkam Balakos. Céndu Siise, sooy dégg ni muy waxe di xam ni Doomu-Ndar tigi la, Balakos la juddoo, yaroo fa. Boo ko gisee alxemes jooju *Résidence,* mu ngi mel ni ku dellu doon gone, yàkkamtee dajeek i maasam, ñu nekk fay boxom gerte-caaf di yéy, xam naa, di fàttaliku seeni jaloorey démb, ku ci gën a bari tiitar sa moroom nga ne kii la, "janqi koñ bi, man mii doŋŋ ma leen doon tee nelaw" "yéen ñépp kenn sañu ci ne moo ma dàqoon a tël ak duut ! Waxleen !"

Man nag, Njéeme, ak fu ma mënti nekk ci Dunyaa, ruq bu ma làquy bind rekk a ma fay yitteel. Tukki yu bare yiŋ may déggal yépp, li ci ëpp su may ubbi sama buntu néegu otel ba teg samay waliis, sangu, daldi naa tëjuy bind ba ca ëllëg sa.

Moo tax keroog ma ni Céndu : "Demal ma xaar la, wéttalikoo sunu ponkal mi." Mu daldi xam ci saa si lu ma ko waxul : ciy mbiri Siidiya Lewoŋ Jóob laa naroon a jublu, dama noon fàww ma gëstu ba xam turu àll ba ko Tubaab yi sànni woon : Nege-Nege walla Ninge-Ninge ? Siidiyaa nu taxoon a jóge Caaroy tegu ci yoonu Waalo.

Céndu solu ba ma defe ni mu ngi dem, mu xëcc siis toog, ni ma :

— Kinne Gaajo ?

Ma siggi, defe ni lu nekk la may doye :

— Waaw, Siise-Ngaari ?

— Ci lan ngay liggéey nii, Kinne Gaajo ?

Ma daldi koy tontu ci saa si :

— Ci dara.

*Ci dara.*

Fi may waxeek yow, maa ngiy déggaat ni sama gémmiñ giy móole, daanaka, ñaari baat yooyu.

*Ci dara.*

Mu mel niy kàddu yuñ jéngoon, dëj leen ci sama biir kaaŋ gi, ñu yewwiku, jóg taxaw, óbbali. Newuma fay nakk-nakkal benn yoon. Dama ni Céndu Siise : *ci dara.*

Céndu jaaxle :

— Déggoo ma de, Kinne Gaajo. Su ma la nee ci looy liggéey, téere bi ngay bind a may tax a wax. Waxuma Siidiya Lewoŋ, xam naa ne yaaŋ ci leneen.

— Waa ju baax, jàppal ni loolooy sama tont.

— Dëgg la, wànte xanaa kay li ngay bind guddeek bëccëg…

Ma tëj ordinatëer bi, ni ko jàkk :

— Ñaata yoon nga bëgg ma wax la ko, Céndu Siise ? Ci dara laay bind. Du dégg nga ñu naan dara ba dara booloo jeex ? Man, lépp lu samay bët mbaa samay loxo mën a tegu, su ma koy jub naan walbit, daldi song weneen yoon, yoon wu kenn yabul, ni ko maa ngoog, dénk naa la sama bopp !

Foofu nag, Pay, Céndu Siise def lu mu warul woon a def : dafa sàcc ree. Ma yëg ni sama xol biy baxe, daldi jóg, dem bay génn ba ko moom kenn ci néeg bi, mii xel ni ma loolu day yomb lool, delsil defante kook moom ba mu saf sàpp, fàww nga won ko tey yaay kan.

Ma ni ko :

— Ndax sa yaram neex na, Céndu Siise ? Déglu ma bu baax : newuma la binduma ci dara.

— Loo wax nag, soxna si Gaajo ?

Saa yu ma Céndu bëggee ñéññloo, "soxna si Gaajo" la may woowe.

— Dégluma, Céndu : *binduma ci dara* ak *ci dara laay bind* duñ benn. Xaaju ñoo nekk benn, sax !

Céndu xulliy bët, raay jë bi, ne :

— Duñ benn, kay. Waaye xam nga lu am ba des, soxna si ?

— Waaw…?

— Yow mii dangaa reew ba dof te nag, maa ngi bëgg a doyal ci say mbir !

Bi mu waxee loolu, ma foqati caabi woto ji mu téye woon, këf loxo càmmooñ bi naj ko ci ndigg li ba mu dëgër, tafu ci moom, ne ko :

— Kaay, dama laa soxla.

Moom it mu dégg ndigal ba dee. Ma bëmëx ko ci kow lal bi, ni ko :

— Ayca nijaay, bu dara sedd.

Nu futtiku.

Bin ca jógee, Céndu dugg ci duus bi sanguwaat, bégal la ko be, nag, di woy ak a wëliis ba sama nopp yiy bëgg a fëq, daldi fàtte xaat Balakos, woo waa otel bi ni leen ñu yéegeel nu ndékki ; ndékki li ñëw, mu tiim may siiñ, ne daf ma koy tegal fi ma tëdd, nee naay daf may sargal noonu, won ma mbégteem. Góor ñi, Njéeme ! Bari na liŋ ciy gis ku màggat ba xubidaas te masuta nekk mag !

Ma wàcce sama baat :

— Foo xam jëm faak sa sagaru ndékki loolu, Céndu Siise. Te sax, jegesil déglu ma bu baax.

Mu teg ndékki li ci taabal ji, ma ni ko :

— Bés-niki-tey, bu sa xel nekkatee ci man ba nga tudd ma, lu la ci fekk yaa ko teg sa bopp. Du wóor na la ni posone nit dellu kaso du dara ci man ?

Mu sëgg, ne patt, di wañaar ak a wañaaraat baaraam yi.

— Dégg nga ma bu baax, de ?

Saa waay sëgg fi mu sëgg rekk, mel ni du moom laay waxal.

Bi dara desee lu dul tegu ci yoonu Waalo, ma ni ko :

— Àndatumaak yow.

Mu def kaf, ma def dëgg.

Noonu la delsee Ñaari-Tali, ma jël taksi dem Dagana man kenn, toog fa ñetti ayu-bés di liggéey ci Siidiya Lewoŋ Jóob.

# V

— **Sunu alxemesu tey ji nag,** noo ko gise ?

— Bëgg naa liggéey tuuti, de…

Njéeme bàyyiwu ma sax ma yeggali :

— Liggéeyati ! Ci lan noonu ?

Xawma lu tax, waaye léeg-léeg damay am kersay waxtaane sama mbind mi.

Teewul ma ni ko :

— Ci jaar-jaaru benn taalifkat bu ñuy wax Phillis Wheatley laa nekk fan yii.

Njéeme waaru : miinul woon tur woowu ci sama gémmiñ gi, turi Maam Yunus Jeŋ ak Maam Daawur Wàdd ak Kura Saar mbaa sunu taalifkat yu njëkk ya, ñoomin Sëriñ Moor Kayreek Sàmba Jaara Mbay, la daan gën a faral a dégg may tudd.

Mu yëngal bopp bi :

— Bindkati Amerig yee la dese léegi ?

— Ku la ni kooku doomu Amerig la ?

— Bu sosoowul Amerig sosoo Àngalteer te benn la rekk. Fa lañ dugge seeni gaal, fekki Enjeŋ ya, faagaagal leen ba noppi ne fii Amerig la tudd léegi te nooy boroom !

— Phillis Wheatley de Pay, bu la tur wi nax, Waalo-Waalo piir la woon !

Mu defe ni dama koy kayitloo, faale sax defu ma ko :

— Fàtteel ma sa yëfi artist yooyu, waay ! Te sax, ndax xam nanu kañ lanuy giseeti, nun ñaar ? Nan doxantuji biir Ndakaaru, am na lu ma war a jëli bànku Bàrt, sun fa jógee jaar *Péncoo...*

Ci yoon wi, Njéeme sulleeti waxu Céndu Siise.

Ma ree :

— Kumpaa ngi lay bëgg a rey ! Soo defulee ndànk Céndu Siise dina la dofloo...

— Ndegam xam nga ko rekk, jàmm la.

Bi Njéemey wax loolu, nu ngi tagoon buntu iniwérsite Séex Anta Jóob. Tali baa ngi la ko xatal be, kaar-ràppit yeek njaga-njaay yeek kalàndoo yi mayuñu kenn foo yakkee sa nàkk. Raam nan lu mat waxtu ci naaj wu tàng wi, soog a romb Codesria, jàdd ndeyjoor songi Korniis.

Ni Njéeme nee tekk di dawal, maaŋ koy nettali la xewoon Caaroy ñaari fan ci ginnaaw :

— Dóor yu metti la Mbañig Seen, sunu benn dëkkandoo, dóor soxnaam Ndumbe Caam, Ñetti-Guy yépp a mer bërki-démb, man mii sax maa làqu woo pólis ndax rekk bëgg ñu yóbbu Mbañig caw ko tuuti, xëbal ko mu nekk nit.

— Pólis ñëw na ?

— Waaw, waaye bi takk-der yi agsee, Ndumbe dafa giñ ne jëkkër ji masu koo laal, "damaa fakkastalu doŋŋ, daanu, moo tax sama yaram wiy nàcc nii !"

Wànte benn yoon boobu rekk la ma Njéeme dog. Mu wóor ma ni xel maa ngi woon feneeen.

Bin jéggee Lamin Géy bay duggaat Jules Ferry, benn alkaati kar woto bi, tàllal nu loxook fulla ju mat sëkk.

Njéeme teggi tànkam, taxawe wet.

Alkaati bi fas kanam gi, yëkkati képpeem tóojal nu, laaj Njéemey kayitam. Wànte Njéeme Pay ak jëkkër jee yem, xamuñu caaxaan ; bañ na ko ba dan dugg ci woto bi Sendikaa rekk, mu ni ma : "Takkal ma seen séntuur googu..." Alkaati Senegaal yi nag ñoom, wax ci seeni mbir jot na : loo gën a dëppook yoon, ñu gën laa jéppi ! Bi

takk-der bi gisee ni amul fenn fu mu jaar Njéeme, dafa fa nekk di raay ndoŋ li ak a siiñ.

Njéeme ni ko :

— Mën nan dem léegeem ?

Alkaati bi ubbi loxo yi, sànni leen ci jaww ji, daldi fomp jë bi :

— Yéen tamit... Naka ngeen mënee romb seen càmmiñ, mu xéy taxaw ci naaj wu tàng wi, ndékki sax jaaru ci, ãa... Walla ? Mënoo woon fàtte sax sa permi kër ga ! Su ñépp defee ni yow, fu nuy jële maccaat ?

Ma koy tooñ :

— Dëgg la, waa ju baax, naaj wi teel naa saf tey ndax yaa ngi ñaq bay siit !

Njéeme ubbi posetam, ni ko jabb ñaar-téeméer.

Da ñuy wax rekk, wànte goreedi du ci ñépp la yomb. Soo gisee takk-der bi, ndeysaan, mu ngiy bëgg a deek gàcce. Man sax dama koo mujjee yërëm.

Njéeme ni ko :

— Xàmmee nga ma ?

Alkaati bi gën koo xoolaat, mel ni ku tiit, naan xéy-na ci xel mi : "Tàkk naa nag, ndekete yóo ndaw sii may mbuxum komiseer la ! Sunu nguur gii tamit dañoo waane, xawma ana jigéen ak a nekk komiseer ! Réew mii daal pexe jeex na fi, ku yabu rekk jël ci gaal yi wuti Bàrsaa !"

Ni ma ko yërëme tax maa gaawtu dalal xelam :

— Kii mooy Njéeme Pay mu *Péncoo Fm* mi ngay dégg !

Takk-der bi dellu ginnaaw, dajale ñaari loxo yi ci dënn bi, yëngal ñetti yoon bopp bi ci kow ba ci suuf :

— Aa ! Lii la kay ! Naka-jekk maa ngi naan ndaw sii, dafa mel ni mas naa dégg baatam ! Te gis ngeen li Yàllay def, de ? Tey rekk laa xéy di la tudd kër ga, naan sama soxna, waaw lu xew, *Péncoo* gëj nañ teg emisyoŋu Njéeme Pay bu wex boobu xàtt, *Jaar ci digg bi* !

Njéeme ni ko :

— Soo wàccee ngoon neel Jekk-Tànk damay noppalu fan yii rekk, wànte dinaa delsi bu sama séeri jógee Njaaréem !

— Gaawal delsi waay ! Pólitisyeŋ yi yow rekk lañ ragal ! Xaj yu bon yi, ku ci dàq a sàcc sa moroom nga ne kii la ! Naka la Senegaal mënee jëm kanam ? Billaay waroon naa fiy dogal, kon lii lépp dina dakk !

Bi nu yeggee bànku Bàrt, génnuma woto bi. Njéeme dafa fa jël li mu doon jël rekk, nu waññeeku jubal *Péncoo FM*.

Njéeme jékkee-jékki katamu wolaŋu woto bi, yëngal boppam :

— Xam nga, Kinne, lan moo am ba des ?

— Waaw…

— Seen Senegaal gii, balay jag dina yàgg… Xoolal ma Sàmba Njaay miiy ŋàññ politisyeŋ yi te nekkewu fi lu dul foqatiy ñaar-téeméeri jaambur yi ci mbedd mi ! May wax mu naan su ma fi doon dogal ! Kii soo ko dénkoon alalu réew mi, fun jëm ? Seetal wax ji rekk !

Gis naa ni Njéemee ngiy xaar ma dëggal i kàddoom wànte xawma lu ma koy tontu.

Mu ni :

— Waxuma dëgg, Kinne ?

Ci laay soog a jéngu :

— Dëgg la, ger, ger rekk la mën a tudd. Waaye Pay, yaakaar nga ni baadoolo biy fortaatu lu mu dundale njabootam ak kilifa giy rawaley saaku xaalis bitim-réew, ñoo yem ? Duma la ko nëbb de, man waa ji dama koo yërëmoon…

— Yaa ma gën a rafet xol, man ! Fii daal li fiy wéy, mooy li Maxuréeja Géy doon wax ci *Le Mandat* : "Réew mii, jub laago la fi !"

Li Njéeme wax, yombul a weddi. Waaye lu nu nekk nekk xarit maak moom, am na lun wutale : Njéeme masul a fande, masul a baxal nen, suy ci xorom ak poobar, booleek sardiñ reere, Senelec masul a yabal ay gone yu xamadi ñu ñëw Sendikaa dagg seen kuraŋ… Loolu lépp jaar naa ci du benn du ñaar : Senegaalam ak sama Senegaal duñ benn. Kon li gën mooy nu teg wax jooju ci suuf.

Ma soppi yëf yi kaf :

— Kàdduy Maxuréeja Géy yaaŋ may fàttali kilib bi may ñefeel boobaak léegi. *Kumba Kàngaado* laa ko tuddeegum, wànte mënumaa fexe ba jublu ci, sottal ko. Dama ciy nataal am réew moo xam ni ñépp a yenu seen dàll, mag ak ndaw, góor ak jigéen, ñu def taatu neen di wëndéelu ci mbedd mi, lu neex waay mu wax mbaa mu def… Lépp luñ ne nii la, ñoom ñu ni déedéet, safaan ba la…

— Léegi nag…?

— Loolu doyul ci nettali, yow tamit ? Ginnaaw ñépp a kannasu, kenn mënul a xam ni sa moroom daa kannasu. Du kon xam nga ni ñépp a wér péŋŋ ?

Njéeme geestu ma :

— Waaw, yow sax Kinne sooy nettali ba sa xel dem ci nit ñiy jàngi bés sa téere, noo leen di gise ?

— Naka laa leen di gise… ? Luy loolu ?

— Danga leen di jàppe ni say xarit yooy diisool walla…

— Walla… ?

— Walla ni say noon ?

— Aa… Maaŋ lay soog a jëli. Kiy jàng sama téere, sama doom-bàjjen la, sama kal la, danoo yabante, tàmm a kaf. Wànte léeg-léeg ma bind dara, daldi ne ci sama xel lii de su ko Diw jàngee dina ree ba tëdd ci suuf ! Téere bi, ñépp nga ciy waxtaanal wànte dinga dem ba ci biir, ngay piisanteek benn doomu-aadama kott, ngeen muuñ yéen ñaar te kenn du ci yëg dara.

— Waaye teewul nit ki mën naa jàng li nga bind, jéppi la. Loolu tamit am na. Waxal sa dëgg rekk… Am naam déet ?

— Dëgg la, loolu tamit am na. Waaye man ci sama bopp dinaay faral di xaare ki may tax a fanaanee bind sama yëfi dof yi.

— Lu tax nga bëgg a tudde sa kilib boobu *Kumba Kàngaado* ?

— Loolooy liñ naan laaj nga mbott geenam. Daf ma ñëwe noonu rekk. Gis nga, Pay, nun fentaakon yi, li nuy bind dafa nuy faral a doxe ginnaaw. Du dinga ubbi léeg-léeg sa rajo dégg kuy woy *Gintee cereek ndawal !/Gintee ku la ko ñamal ?* Xam nga kooku, doo sonal sa bopp di ko laaj lu loolu tekki ! Lan mooy *Taajabóon,* Njéeme ? Ndax yow xam nga lu *Mbalañfaŋŋ* tekki ?

— *Mbalañfaŋŋ...?*

— Mbër yu bare daan nañ ko fi bàkkoo, du...? Ak *Tàggu naa mbaar Njaay/Tàggootuma mbaar Njaay* ? Moom daal, mel na ni li am solo mooy na dégg-dégg bi neex ba meñ̃ kumpa ci xol yeek xel yi. Ñaari kàddu yooyu, *Kumba Kàngadoo,* dañ maa neex doŋŋ...

— Te foogoo ne réew muy wax te xamul li muy wax lan la tekki xel mi neexul ?

— Xanaa yow nga sañ cee yegg.

Nu dellu Sendikaa.

Njéeme ni ma :

— Tey, bala ma lay bàyyi nga nelaw, fàww nga wax ma naka la yenn xeeti xalaat yiy ganesee doom-aadama !

— Lu deme nan ?

— Liŋ ma wax lépp xanaa, ci sa kilib boobu...

— *Kumba Kàngaado* ?

— Waaw. Ak *Gintee,* ak *Mbaleñfaŋŋ !* Te yow sax, dangaa fàtte *Arwatam... Arwatam ! Xaañ ma ci !*

— Soo bëggee kay, mën naa laa wax lépp waaye ndax diŋ ma tal ? Bu sa Bàrt Gómis miy woote nga neeti ma fi ñukk ni yakk bu nàqadi !

— Bàrt Gómis man ? Sama waay la dey, wànte nag sopp naa lool sa kàddu yi may ŋàyyil Bunti Jamono ji !

— Newunu woon sax Céndu Siisee aye tey ?

Mu dem ba may tontu, Dégén Sàmb duggseek këllu fonde, tegal nu ko ci taabal ju ndaw ji.

Naka lanu reer ba noppi, njéggil-kàddu gi riir.

Njéeme xool ma, muuñ, fey ko.

Ma ni ko :

— Maa nga sama néeg. Tey, dinga xam lépp li nga bëgg a xam ci sama digganteek Céndu Siise.

Njéeme jaaxle, xulli ma :

— Te kafoo woon, Kinne Gaajo ? Li nu yendoo wër Ndakaaru sonalu la ? Mën nanoo dàq waxtaan wi ba ëllëg...

Ma ni ko :

— Yow ! Yaa bari tappale ! Ak niŋ ma yàggee lakkal ak i waxi Céndu Siise ! Fi mu ne gëmewoo ko sax, sa bët yaa ngiy melax ! Tey moom, Bàrt Gómis mënoon naa bañ a sonal boppam di woote, ndax doo ko tal ! Gaawal woowaat ko te ñëw fekksi ma !

* * *

Naka la Bàrt def, Njéeme ?

Doo ko gëm, wànte namm naa la fi xaat. Maaŋ lay xaar sànq ba tey, nga ne ci telefoŋ biy ratatati rekk. Ki nekk ci Fen, di tës-tësee ka yaakaar, di séenu te xamul sax lan lay séenu, nay déglu ki nekk ci Dëgg. Ki nekk ci Dëgg doŋŋ a yelloo ni amoon na fi ndax jéggi na dex gi, romb na jamonoy yéeneek mébét, jamono xéy-naak lu ma ci xam.

Defarul, ma nettali la tey lu ma booleek Céndu Siise.

* * *

Fukki waxtu ci guddee ngi doon waaj a jot.

Naka la jéggi buntu *Bomboloŋ*, nun ñépp nu yëg ne am nan gan. *Bomboloŋ*, ñaar yii rekk a fi mas a am : nga ñëw dugg ci géew bi fecc, ku yuuxu nga yuuxu, sànni say loxo ci kow tàccu, ku wañaaru nga wañaaru, bittarñiku sax su la neexee, walla boog su misig bi dakkandee ba Biraan Géy di seet leneen lu mu teg, moo xam Felaa Ramsoŋ Kuti la mbaa Ismayel Lóo, nga gaawtu xotti géew bi jàll ci ginnaaw kër gi, nun caga yi nu làngseek yow, di la suqi ni ginaar, ngay wàjjlu yàpp di tegaley butéeli beer ci sa kow taabal, sooy ñibbi am jeeg ju waxtaan ak yow, ngeen juboo ci njëg, mu daldi lay gunge sa otel mbaa yow ci sa bopp nga topp ko këram.

Ak sunu ganu keroog gi, yëf yi demewul noonu.

Mu ngi nii may gisaat, fii ma tëdd.

Dafa yegsi *Bomboloŋ* rekk taxaw fi mu taxaw, mel ni kuy seet benn xameem, fu nekk mu fay sànniy bëtam. Ku ko ni woon ci saa soosu *Bomboloŋ* yépp a ngiy bàyyi xel ci moom, du la gëm.

Moonte looloo amoon.

Ca ëllëg sa la ñu bare ci nun ne dañ defe woon ni xel mee doon werante, "man li may def nii wóor naam, tee maa dellu kër ga wuuf sama njaboot, ñii may romb di dem ak a dikk duñuy nit ñu baax, àttan nañ ma fee tàppaas, toroxal ma, nangu sama alal te feek i fan yéenekaayi réew mi ŋàbb ma... Kilifa gu tol ni man ! Ibliis daal moo am doole !"

Ndax, Njéeme, séen réew moomu, ci li may fàttaliku boog, bari na fay boroom-kër yu jekk ci yiw ak weglu, waaye séytaane xéy rekk singali leen, di leen ruux, seen jikkoy ceddo daldi yeewu, "guddi tey gii moom, fàww ma làngijeek jeegi Ndakaaru yi, joluy bitéeli biiñ ba ne dur, buma kenn damm laa wax !" su ko defee Ibliis bég, xam ni napp nab ngaaka, di ko gën a jey, "Noon la sax dey, Faal-Njaga-Yaaram, ñàkk bopp gaaw a dee, xanaa kay doo xañ sa bopp bànneexu àddina ba noppi tàbbi ëllëg Safara ? Du loolu lañ tudde ñàkk buubu ñàkk ceen ga ? Te, Faal, soo xamoon li sunu gaa ñiy tanqal askan wiy làquy def ! Ku la ci dàq a xëbalaatee la gën a saay-saay !"

Su ko defee, Maalig Faal moomuy wër baari Ndakaaru yiy càkkaay ba teersi *Bomboloŋ*. Te ba tey du tax xel mi dal.

Wànte Céndu Siisee ka sore woon loolu !

Keroog, man doŋŋ a xaw a njort ni sunu gan gi amul sax luy nirook tiitukaay. Xéy-na colinam ak ni mu bindoo tax ma teel koo jëli. Xéy-na yit li may fentkat a tax. Nun, dara dun rëcc, danuy faral a fàtte sunu bopp, di seetlu ñi nu wër, di segg li nu wër. Fi ma tëdd tey di wax ak yow, maaŋ koy séenaat : li gën a fés ci jëmm ji, kaaŋ gi la, bopp bu sëq beek karaw gu ñuul gi. Xar-kanam gi dafa gudd, lex yi dugg, tuñ yi sew ba noppi wow. Wànte nit ki, bët yeey gën a jafee fàtte, ñaare. Bëti Céndu Siise yi dañoo xonq niy xal yuy boy. Moom ci boppam taxu koo am taxawaay, dafa yem ba pare sew ruuj ni man, sew ba mel ni ku xiibon, tànk yi xaw a rénk. Mu ngi sol jam-putu *faso danfani* ak caaya ju weex ak i boti der yu sokolaa waaye yëre yooyu ma lim yépp amuñ solo ndax dafa mel ni solu leen : da leen a tegoo doŋŋ. Naka laa la ko mën a waxe,

sax ? Gis nga, su lawbe bi yattee li muy yatt ba noppi lal koy jaay, ku ñëw di waxaale, doo seetlu fi mu ko teg, moo xam ci taabal la walla ci ndés, sa xel yépp ci li mu liggéey lay nekk. Gan gi tamit, ay yéreem amuñ solo : nitam, ruuwam, léppam a ngi ci kaaŋ geek bët yi.

Bi may xalaat loolu, teyuma ko.

Ni mu wengale yaram wi bi muy duggsi *Bomboloŋ* it, di yëkkati ak a wàcce mbagg yi ni bàndi-sinemaa yooyu, tegtal bu leer nàññ la : ak fu mu mën a jóge, waa jii ci kër gi la bokk, ñefekat la ni nun, am na fit ñeme na lu metti. Fi mu taxaw di nu seetaan, làmp yaa ngiy ray-rayi ci yére yeek ci jë bi, mu mel ni sax nun dan koy xaw a def i ree, mu jàppe nu niy golo yuy làngaamu ciy bànqaasi garab ak a salliiru.

Naka la misig bi dakk, mu xàll yoon ci diggu géew bi, jubal ëtt ba, beru ci wetu wanagi *Bomboloŋ* yi, sigaret bu fey mu taal beneen, léeg-léeg mu xelli tuuti Heineken ci kaasam, guux ndànk te lépp nag mu ngiy wéy naan jàkk mbooloo mi.

Ma ciipatu, ne ci sama xel ngóor sii kenn newu ko keskiyaa, daldi ko xaare ci saa si. Waaye Pay, jigéen nga ni man, gënuma laa xam li sunu yenn xeeti jéppi yiy faral di tekki.

Maak Meer Wuli, boroom *Bomboloŋ*, nu xoolante, ma xam lu mu ma waxul, daldi fekki gan gi fi mu toog moom kenn. Mu woote, Meer Wuli ci boppam ñëw, ma ni ko mu indil nu ñaari Heineken.

Lin fa waxtaane keroog, fàttewuma ci dara wànte lépp a jaxasoo ci sama biir bopp bi. "Man ? Mimi Jéey laa tudd", "Déedéet Ajaa, sa tur dégg laa wax, bàyyileen tuuraate lëndëm", "Kinne Gaajo. Yow nag ?", "Céndu. Céndu Siise", "Siise-Ngaari."

Kàddu yooyoo njëkk a jaar ci sunu diggante. Mu ni ma tuuti kon mu jóg ñibbi. "Man kat, dem naa bay weddi ñi ma doon taal *Bomboloŋ*", "Yow tamit sama càmmiñ, nga ñëw rekk toog jàpp sa njaambur, fas sa kanam, nooy xame fu xumb ak fu géey ?", "fas sama kanam, man mii Céndu Siise ?" ,"moo ! Ku la moy ? Yow kañ !"

Wax nan yit ba mu ni ma ci mbirum guro lay yëngu. Ni ma ko xullee, yuuxu, dafa maa bett man ci sama bopp : "Guro ? Kon yow dangay jaay guro ?" Su ma tontoo, yaa ma tontu yow mi fa newul woon. Dafa kimmi sigaretam rekk, téen xool saxaar siy laxasu ci jaww ji, daldi reetaan. Ci laay soog a seetlu ni bëñ yépp yàqoo, mu mel ni dañ ma dóor yat. Bi nu demee ba miinante laa xam ni yéykatu guro bu mag la woon.

Léeg-léeg it xel mi naaw, dem fu sore, mu fàtte ma, ni patt ba mu yàgg raay taabal jeek ñaari baaraam, daldi wàcce baat bi : "*Maam-Bóoy ! Yow it Maam-Bóoy ! Ñu lay tam dëmm ngay soccoo yeelu liir ! Damaa xamul sax yan bëñ nga dese ba leen di socc ! Bul mayati sunuy noon lu ñu wax !* " Bi ma demee ba xam lu kàddoom yooyu tekki laa gën a yëg seen doole, ñu gën maa dugg.

Meer Wuli woo ma : "Bul topp kooku nga toogal, niruwuma ku yaram wi neex, su nanguwulee ànd ak yow Caaroy, ba ko mu ñibbi. Dinaa yabal ñaari booy ñu fanaan sa mbeddu kër."

Bi nuy dugg Ñetti-Guy fekk na gox biy nelaw ba fàttey boram. Naka laa ubbi néeg bi, Céndu Siise jubal ci firsideer bi, xëcc bunt bi :

— Am nga fiy nen ? Maa ngiy bëgg a deek xiif !

Du xam nga sama jikko, Pay ? Am na rëdd wu, ku ko jéggi, ak noo mënti tollu, ma daldi lay yemale ci saa si. Wànte guddi googu, am na ku ma doon déey i kàddu yu ma tàmmutoon a dégg : "Céndu Siise mii, bul ko jàppe ni sa yeneen kilyaan yi, yéen a ngiy door a gise waaye du rekk dangeen a dox daje, li leen boolee ëpp loolu doole."

Ma ni Céndu :

— Su dee danga xiif dëgg, mën naa la saafal tuuti yàpp…

— Nomlet baax na… Man nag, Kinne, fiŋ may gis nii, sawaruma dara ci lekk !

— Moo tax it ! Yaa ngi sew ruuj. Lu la tee reer *Bomboloŋ* sax ?

— Maay toggal sama bopp. Te sooy xool bu baax, Kinne, lekk ci boppam lu doy waar la !

— Lekk ? Lu ci doy waar… ?

— Ci man Céndu Siise, boog. Saa yu ma sàqamee ñam ba mu sàlli ci sama biir gémmiñ gi, dama koy séexloo wann… Dañuy wax rekk, Kinne, wànte lekk jekkul dara !

Foofu, mu ne tekk, ni ma jàkk ab diir bu gàtt, ni :

— Yow sax, ndax Kinne Gaajooy sa tur dëggëntaan ?

— Faatimata laa tudd, sant Gaajo. Faat Kine. Kine. Yépp benn la. Bu ci amati xel ñaar.

Mu teg kaasu biiñ bi ma ko xelliloon, yëngal bopp bi, ne :

— Kinne, man nit rekk laa xam te yow ku baax nga…

Foofu, ma yëg ni rangooñ yiy tàmbalee taa ci samay xef, daldi daw tëju ci wanag wi, bàyyi leen ñu tuuru ba seen xol sedd, ma sëlmu, fomp sama kanam door a delsi, fekk Cénduy raxas ndab yi mu doon lekke. Nun jigéeni Senegaal, dañ nuy teel a pikiir, daanaka, kersay seetaan góor muy fóot mbaa muy togg. Fi may nangoo ndab yi ci Céndu, mu dandal ndànk sama loxo, "lii day dara, yow tamit ? Yàgg naa dëkk man kenn.", "foo dëkk sax, yow ?" "Isin Ñaari-tali, ci ginnaaw post bi."

Nim ma tegtale këram, ma xam ni sorewul *La Torche* waaye waxuma ko ci dara.

Sunu guddig Ñetti-Guy googu, dara demewul ni ma ko fooge woon.

Li ma tàmm booba, mooy kilyaan bu agsi sama néeg yàkkamtee futtiku, won ma ni yàq xaalis, lekk nomlet walla wax ay waxi picc taxuñ koo jóg. Ak lu ma miin miin liggéey bi, saa soosu gaa ñiy sànni seeni yëre ci ruum beek siis yi, lu diis la mas a doon ci man, dafay faral a delloo sama xel Tilaabéri, ma janook Yaa Ngóone, ak na mu sedde woon, mu toog ci ëtt bi, jublu Penku téye kurusam di wérd.

*Su ma yëgoon* doxe ma ginnaaw. Ay xalaat yu jafee dékku daldi may song, di biiw niy yamb.

Su ñu ma teelul woon a dàq lekkool, neneen la sama àddinay deme kon. Lu ma dugal ci lii, man Kinne Gaajo ? Lu ci dugal ñoomin Kati Saar ak Madu Jéeme ? Safi Géy, nag, nga xam ni mat na nu yaay, nu koy woowe Tataa Saf ? Mas na ma ni moom amatul

i nelaw, day fanaanee jooy, di balu Yàlla àq ba bët-set. "Kon tee nga jéem a sippi, Tataa ?", "sippi ? Su yombe woon noonu day neex ba mu ëpp, Kinne ! Man doom, wótórut bu gudd te xat laa fi gis, ngay dawal rekk, doo jàdd fenn, doo dëpp, te saa yoo demee ba yaakaar ni yegg nga fa nga jëm, am ku lay mbëllee, naan la du fii ! Ku mu doon sa sago moos doo màggat ci liggéey bii, dara gënuta ñaaw màggatum caga, ngay dem ba ras, at mu jot nga war a wàññi sa njëg !" Taa Safiyetu Géy, ndeysaan, dan ko daan yërëm ba fàtte sunu bopp. Wànte yit ay kàddoom dañ daan yóbbu sunu fit. Muy Tataa Saf, di Madu Jéeme, di Kati Saar di man, ci genn fiir gi la sunuy tànk keppu woon, nuy woote wall, nit ñu baax ñi taf seeni nopp.

Waaye am na fu ma xawee gën demin Kati ak Madook Taa Safi : sunu liggéey bi, teenu xam-xam la ci man, may yoor sama baag di yéege, mu fees dell ak ñaq ak rangooñ ak deret, ñaqu doom-aadama, rangooñu doom-aadama, deretu doom-aadama, ma soppi lépp daa, sëgg di bind, yëg ni ma sutee sama bopp, gis it ni sama ñaari takkandeer yi wutee. Mu daldi jur nag, laaj bu kéemaane, laaj bu may gëtën : Kinne Gaajo caga beey fent i taalif walla Kinne Gaajo fentaakon beey cagatu ?

Ak nu mu mën a deme, liggéey bee ma sol xam-xamu àddina, ma nànd ci as lëf.

Seetal rekk, doomu-ndey : lu gën a doy waar guddi gu Yàlla sàkk nga jaaxaan ci sa kow lal janook boroom-kër guy futtiku ba mel na ko ndeyam jure woon ? Toog naay at sama xel nekk ci bind téereb nettali bu wex xàtt ci ñoom ñooñu, di leen ci weer, ku ci nekk nag ma jaar ci sa tur ak sa sant, waaye xam nga ni ma meloon rekk, naan tey-ëllëg, tey-ëllëg ba bëti ëllëg fattu, sax tàmbalee seeñuy yax. Njéeme, soo ñëwee ba tëdd fii ngay soog a xam ni nit ki dañ koy kayitloo, di ko foye ba po mi jeex ñu ni ko naxee-mbaay, sànni ko fa suuf gënee suufe, mu ni fa yàcc di xullee. Maa ngi réccu bu baax li ma farluwul ci mbindum téere boobu. Céy su ma ko sottaloon ! Kilifa yu bare laa fi xàwwi kon seen sutura ! Saa yu ci kenn ñëwaan, def li muy def ba taal wotoom ñibbi, dama daan gaawtu déey ay jalooreem sama Mac Intosh bi. Sun waxantee

dëgg, Pay, làmp bu leer nàññ, leeral ab pukkus bu mel ni sama bos ba, jigul dara gaa ñeek seen koll yuy watatu. Koll guy watatu ak i pooji màggat yu lax, jekkuñu dara. Moo waral gaa ñiy tegaley mbubbi baseŋ yuñ boroode, di tuuroo litkoloñ, defe ni ñoo ci nekk. Waaye ni bóli gu dog tiiñe doktoor, lay butit yu nëb tiiñe litkoloñ. Waa ju baax, bi ngay wengaloo ka ŋàyyeeku ci pet, maa ngi lay gis. Bi ngay ngelawal maa ngi ciy dégg. Dara mënu fee umpe. Néegu caga day xat. Danga yaakaar ne mën nga maa tuur lëndëm ? Neex ba dee ! Sa butit yaa ngiy jooy ni xantub kalàndoo, Dee ngi yoot wutsi la, nga mel ni gone guñ ni kaay tëri muy reewantu, naan doyaluma ci tele bi, ngay xëccook Dee "maa lànk, ragalumaa wéet ci géew bi, jaral na ma ne fiy kàpparñi man kenn ba keroog àddinay tukki !" Wànte sax, Njéeme, àddina moom, day tukki walla day toxu doŋŋ, ni doom-aadamay jógee gox bii dem sanci beneen gox, yóbbaaley waxandeem ak i ndabam ?

Yëf yi, léeg-léeg dóor-dàqe lay gën a niru. Soo bëggee lu la noppal, jàppeel lépp ni powum-géew.

Juddu.

Fo.

Ree.

Dee.

Bul nangu dara sonal la : ñàkk bopp yéex a ree.

Mbaa xawoo jaxasoo rekk ? Boo demee yaa ngi naan ci sa xel : "Waaw, lu Kinne Gaajoy waxati nii ?"

Bul gaawtu.

Ci Céndu Siise laa jëmsi.

Céndu Siise, Njéeme, Caaroy la waroon a fanaan keroog, def li muy def fey ma, dem yoonam. Wànte am na fu ma bëggul woon a àgg ak moom. Wax jaa ngoog. Ci sama gis-gis, yenn yi xajul woon sunu diggante.

"Ngalla bumu fi summiku, daldi may saf liiru-jaan, ma séexlu koo jege, gënatee jéppi sama bopp !"

Mu jékkee-jékki mel ni day door a seetlu sama kàggu gu ndaw gi, jóg taxaw, yëkkatiy téere, bu ci nekk mu jàng ciy xët, tegaat.

May xaar mu laaj ma lan la téere yiy def ci kër gi wànte waxul lu ci jëm.

Leneen la ma laaj, mu jóge ma kow :

— Kooku nga doon déeyanteel *Bombolon̰* kan la ?

Ma xam ni Meer Wuli lay wax.

— Déeyante…?

— Yaa ngi dof-doflooti... Ñaari booy yi mu yabal ñu fanaansi ci sa mbeddu kër gi, ci sama waaw lañuy dox. Kinne, bun gënee xamante, dara du la jaaxal ci man.

Li muy wax yépp, geestuwul xool ma benn yoon, mu ngiy wéy di ubbi téere yiy tegaat ci kàggu gi.

Ma ni ko :

— Xawma loo tudde déeyante, waaye kooku Meer Wuli lañ koy woowe. Bañ ubbee *Bombolon̰* mook jëkkër ji war naa mat fanweeri at.

— Xam naa jëkkër ji daldi xéy karjaag, ndeysaan, moom muy wéy di ñefe ?

Ma jaaxleeti :

— Danga leen a xam ?

— Lu ma leen di xame doye ? Seetluwoo ni sunu Dunyaa gii, na mu daan doxe alfunniy at ci ginnaaw lay doxe ba tey jii ma janook yow di wax ?

— Luy alfunni ? Baat boobu dey maan̰ koy soog a dégg.

Mu joxoñ kàggu gi :

— Sa téere yu bare yii, nag ? Xanaa du ci wolof lañ leen bind ?

— Damay jàngantu rekk.

— Kañ nga ci sóobu ?

— Bañ ma tëjee Tëngéej.

— Tëngéej ?

— Xamoo kaso jigéeni Tëngéej bi ? Dama fekk ay téere yu pënde ca seen kàggu… Yàggoon nañ fa te kenn masuleen a ubbi.

— Loo defoon ba ñu tëj la Tëngéej ?

— Duggal ci lu sa yoon nekk.

— Am na lu ma xaw a mën ci mbindum wolof, dinaa la jàppale.

Laata nuy am jotu sore ci wax jooju, mu yëngal bopp bi :
— Kon yow, Meer Wuli moomoo lay aar...
— Moo may aar.
— Nee ko wuutu naa ko. Man ngandum coy laa.
— Ba léegi nag ?
— Man Céndu Siise, bés-niki-tey maa yor sa kaaraange.
Ma muuñ, xam ni daan na ma :
— Te doo ma laaj sax lu ciy sama xalaat ? Xalaas !
Du xam nga ne ci yoon waroon na maa tontu ? Defu ko. Dafa summiy boti deram yu sokolaa, fereŋlaayu ci basaŋ gi. Ci laay door a seetlu ne ban duggee ci néeg bi ba tey, Céndu Siise jegewul benn yoon lal bi ma toog, wéeru ci miir bi. Mu daldi may wóor ci saa si ne dara lu ñaaw du dox sun diggante guddi googu. Maanaam : "nàngam laa la mën a fey" "junni nag laa dégg ? Loo ma teg ? Waxaatal sax, ma dégg !" "Ajaa, mbaa du daŋ may jaawaleek sa kilyaanu Tubaab yi ? Man Siise laa sant, soxna si !" Bun jubboo, daldi jàll ciy waxi kawas ak yu ni deme, sama butit yiy wañaaru, may bëgg a waccu, ndax ñoom Njéeme, sunu kilyaan yi laay wax, soo koy seet bu baax, buñ wéeteek nun, ñu saf saw lañuy gën a nirool, "lu waral ñu jàppe sama yaram wi ni seen wanag, ku ñëw tuur ndox, féex, génn delloo bunt bi te doo walbatiku benn yoon ?"
Li ma doon ragal du am...
Waaye kon, lu tax Céndu Siise topp ma ba Ñetti-Guy ?
Xawma ko wànte bég naa lool ci ni yëf yi deme. Njéeme, billaay tuuti kon ma jóg dóor pooj ci néeg bi. Maa ngi doon door a dajeek Céndu Siise wànte wóoroon na ma ni dinan gisewaat. Doonu ma sàggan bam may réer ci Ndakaaru. Naka laay tudde li ma doon yëg ci sama xol bi ? Mbëggeel ? Xéy-na yit du woon mbëggeel. Wànte soo ma noon ma tënkal la ko, ci ñaari baat yii laay yem : *cet* ak *sellaay*.

Defe naa ni Céndu Siise dafa fanaanee wax ba bët-set. Tiit naa ci nelaw ay yooni-yoon, dégg baatam, xippi déglu ko ab diir ba noppiy dajjant, daldi nelawaat. Jàppumay kàddoomi guddi googu,

génn nañ sama xel. Lenn daal maaŋ koy fàttaliku : laaj na ma ndax rawante fas, gawar yi rekk ñooy rawante walla fas yi tamit, ak seeni xél yu metti, dañuy xëccoo ndam li… "Lu ciy sa xalaat, Kinne ? Loolu kéemaane na, de !" Noon la ma ko waxe, mu mel ni maa ngi doon gént ay fas yuy xélu, yii xonq yii weex, mbooloo mu takku di leen seetaan, di tàccu, di yuuxu. Du keroog rekk, te du man rekk, la Céndu Siise mas a laaj loolu. Waatoon na ni balay génn àddina am ci tont bu leer nàññ. Ñàkkul fi mu ne mu ngay tanqal jëni géeju Kaasamaas gi "fàww ngeen wax ma ndax fas yi tamit dañuy rawante !", "aa ! Xam ! Luy yoonu jën ci rawante fas ?" Su ko jën yi jànnee noonu, yaakaaru Céndu Siise tas. Du tee muy wéy di leen laaj benn laaj bi.

Waaye du moom rekk la suuxu *Joolaa bi* jaxase xelam. Du yaa ngiy dégg samay waxi ku daanoo ci gaal gi ?

Céndu Siise jógul ci ndés li mu toog ba njël jot, mu gaawtu sëlmu, ni mu ngay dem géej ; ma yaakaar ni géeju Caaroy gi lay wax, mu ni ma déedéet, Sumbéjuun la jëm :

— Amul bés bu ma yeewoo Ndakaaru te defiwuma samay déebaa-déeb Sumbéjuun.

— Doo dugal dara lu tàng ci sa biir bi ? Tuuti kafe sax ?

— Jant bi laay rawanteel, Kinne. Maa koy yee suba su jot, aayoonenne ko, nàmpal ko. Gis nga, saa yu ngeen xéyee asamaan si xiin muy taw, man mii maa biddanti, jant bi tiit ci nelaw, dajul ween wu mu sex, ne yikkat di jooy, mu la koy tawal tawu rangooñ bu metti, mbeddi Ndakaaru yi taa ba kenn du am foo jaar ! Reew la def nag, moom jant bi !

Ma jóg, ni ko :

— Céndu Siise yow ?

— Waaw… ?

— Sa yaram neex na ?

— Ay waxi dof laay wax, waaye dofuma, jinne jàppu ma.

— Aa ! Kon dangaa yabaate doŋŋ ?

Céndu Siise tontuwu ma.

Dafa muuñ rekk, ma xam ni jëli na ma.

Pay, Wolof da naan junj doy na boroom xel. Man, Kinne Gaajo, ma ni : boroom xol soxlawul sax junj.

Maak Céndu Siise la woon ba fàww.

* * *

Ndax jar na may gën a sore ci sunuy mbir maak Céndu Siise ? Li ma la nettali noonoo ngiy soog a génn sama gémmiñ gi.

Céndu, ku amoon xam-xam la, kaar, waaye njàngam ak i gëstoom yépp, guro la leen jagleeloon. Yaa ngi naan ci sa xel : "Guro ? Guro tàww ! Kinne Gaajo mii, lu ko dal ?"

Guro sax dey, Pay.

Mbaa du danga defe ni da daan gàddu layoom di jaay gurook piti-kolaa ci naaj wu tàng wi ? Lu ci aay, sax ? Jaaykatu guro da dul nit ? Wànte du loolu. Céndu daa xamoon rekk lépp lu nit mën a xam ci guro, am ci mayu Yàlla dëgg. Ŋàddu guro wu ko nit indilaan mu wax la ci saa si ban diiwaanu Afrig mbaa ban diiwaanu Amerig la bawoo, waxaale la lu tax mu xonq mbaa mu weex. Su dul woon moom, duma xam mukk ne ba Dunyaa sosook tey, amul ñaari doomi guro yu mas a nirooy rëdd-rëdd mbaa ñu bokk cafko. Céndu Siise daan nay faral yit di fàttali kàdduy Chinua Achebe, di fentaakon buñ ràññee te fekk baax Niseryaa. Téereem bi gën a siiw a ngi tudd *Things Fall Apart* waaye Céndu fexe woon na ba luqati cib yéenekaayu Legoos fu Chinua Achebey tagg guro, naan : *The Kola nut was a sacred fruit and had a very distinct and distinguished role to play in Igbo life and culture.* Xawma ñaata yoon lan toog, Cénduy tari kàddu yooyu, ma ciy dégg. Céndu mas naa jël it doomu guro, xar ko ñaar, ni ma : " Xoolal, bu ci nekk xaritu guroo waaye soo leen boolee ñu nekkaat benn, ñoom rekk a mën a ànd. Looloo tax ñu naan Diw ak Diw ay xarit lañu." Ma ni ko : "Li nga wax nii wóor na la ?" Mu muuñ, dompat sikkim bi, ne : "Déedéet, wànte mel na ni lu yenu maanaa. Nan ci gëstu ba xam..."

* * *

Nekk naa fay xuus ci samay kayit lu mat waxtu.

Ma jékkee-jékki yëg ni bunt biy ubbeekoo ndànk : Njéeme duggsi, taxaw xool ma ba nees tuut mu fey làmp bi, fereŋlaayu ci diggu néeg bi, ni ma :

— Kinne Gaajo, waxal. Soo ma newul *léebóon* tamit, waxal, yow rekk laay déglu.

* * *

Ñaata xarnoo jàll boobaak léegi ?

Benn.

Ñaar.

Ñetti xarnu.

Xeeb démb, romb bërki-démbay dem. Ndax : bëti tan jéll na méddum sanqaleñ.

Janq bu tuuti la woon ak i tànkam yu laccax.

Jaasi yàgg naa melax. Ba suuf dalee waccu deret du tey. Dañuy wax rekk wànte jamono gënoon na fee neex, booba xeet wu mën sa moroom duma te coow du jib, ay goney Tubaab duñ aakimu tele yeek rajo yiy tuumaal képp ku bokkul ci seen xeet, naan "démb ci dibéer ji, ca dëkku Afrig bu ndaw bu ñuy wax Kawóon, ñaari politisyeŋ yu siiw, Sàmba Lawbe Faal ak baay bi, Makoddu Faal, daje nañ Guy-Njulli, fukki bakkan ak ñett rot ci seen jaamaarloo boobu, muy nag lu mbootaayu xeet yiy ñaawlu lool ba am ñuy ruumanaat naan ñaari Faaleen yooyu, suñ moytuwulee tirbinaal bu mag ba nekk La Haye dina leen teg loxo ! Te bu loolu weesoo sax, nun danoo xamul lan a war a xiir baay ak doom ci gàdduy gànnaay di def yile ñaawteef ! Bëgg a nguuru rekk jar na lii ? Afrig daal, wax ciy mbiram jot na !"

Gaal giy raam ay guddiy guddi.

Bés, bi jant biy xippi ci njël, mu koste.

Gaal gi *Phillis* la tudd, boroom tudd Peter Gwynn. Ñaari tur yooyu dee fi des, xéy-na gaa ñu weex ñii ñoo fi ñëwoon daaw, amaana yit ñuŋ fiy soog a teersi. Lun ci xam ? Mënunu leen a

xàmmee, niñ niroo dafa rekk jéggi dayo. Boroom dëkk baa ngi taxaw ci tàkkal dex gi, Ngóor lanu xam, tey ! Bëqët la, moo fi gën a gaaw a saw tubéyam te Buur lu mu gën a ragal gën a soxor, taat yaa ngiy tëgg tama wànte fàww mu ñàngal, di jaay yu amul, "ndax yéen a ngi gis ni sama yére yiy ray-rayee ? Sama gàllaaj yi nag ?" daldi fëgg dënn bi, "man Yérim Kodde Rella Jaw, dund ak dee laa yemale, xawma kan la fitt di dabe ginnaaw wànte du yow, gayndeek ñey sotoo nañ sa Maam te mujjewuñ lu dul sukk di ko balu àq, naan ko ngalla jéggal nu, giñ nañ ni du ñaar !"

Ndekete tiit sax amu ci woon yoon, gan yi tànki jàmm a leen yëkkati, jënd ak jaay lañ xam. "Ñii nag ñoom, ñaata nga ci bëgg ?", "aa, seetal li ngay wax yow tamit !", "kon tegal naa la ci fukki *Johnny Walker*... Xoolal waa ji ci butéel bi ni muy waaxoo... Xanaa waxatoo dara léegi ?", "yokk ci ñaar...", "baax na. Waaye fi mu ne nii yaa ngi màndi ba mënatoo taxaw !" Ñu daldi góob dooley réew mi jéng, ñu teg ciy fan kollu gaal gi fees dell, foo tollu ci Waalo di ko dégg muy sab : waxtu ñibbeem jot na.

Ana ban géwél a sañ a nettali la xew Waalo weer wa fa Xonq-Nopp yi toog ? Diir bu lépp xaj. Tiis ak yaakaar ju tas, tasaaroo-tasar, ak it xol bu diis gann.

Sunu gan yi kat, doyalun ci ñoom. Nee ñu fañ jëm ci ginnaaw-ëllëgu géej gee dàq fuuf Waalo, dàq Fuuta, dàq Tararsaa, ñi ñuy yóbbaale kañ, duñ ko réccu.

Mën gan nag, dara aayu ci, kenn xamul ñaata kuuy ak ñaata nag ak ñaata gëléem lañ leen rendil, xetu yàpp wuñ wàjj wiy song jaww ji, koñ boo romb taal yaa ngiy fett, saxaar siy yuqéelu, waane ba dee moom tamit, nee na kat mu ngiy jéem a xam noonu lu xew ci ginnaaw asamaan si, "sàngara si fi gan yi indee ka gën a wex, moom dey suy jub sa làmmiñ wi ngay tàggook sa sago", "keroog dey, caatu Maxari beek Ngañsiri Jéey, gone gu yaradiku googu, nu mu tuddati waay", "xamoo sax ni mu buccatikoo, sama baay ci Kàngami réew mi la bokk rekk tax na ngay jaay doole nit ñi, di nasaxal say nawle ?", "moo, gis nan fi ba tàyyi Doomu-Buur, mu yaru, yem, maandu, ãa, na mu tuddati sax caatu Maxari boobu ?"

"moom daal, njar na biiñu Xonq-Nopp yeek sunu sàngara sii waaye dootu ko ñaareel !", "ñaw !"

Kersa rekk ay tee jaaraat ci yenn yi ndax guddi yooyu, suuf sedd yaram tàng, ay doomi màngo yu ñor fàcc, ubbeeku, bu ci daanu yuuxu ba rabi-àll yi yeewuy xultu, "céy nun, fun jëm ak boroom ñaari-tànk yii fanaanee ndaataatallax, kenn mënu fee nelaw biig !" Boroom-dëkk beek i ñoñam séddooy bitéeli biiñ ak i seetu ak i caq ak i fer, baal ma Pay, tuuti kon ma fàtte lami përëm yi, "waaw ñoom sax, seen naanu yii gën a gudd te lunk, xoolal ma tamit seen mbaxane yi, kañ la mbaxane daan dëgëre ni xeer ?", "Tubaab yii ko bañ ba ñépp ñuul ñoom ñu weex tàll, suñ bariwul woon pexe ñu laaj leen ko !"

Wànte ana yit géwél bu ñemee waat ni noonu la mbir mi deme ?

Ñaata xarnooti sax ?

Yax jot na fee wow koŋŋ, weex tàll : su suuf fattee say bët, loo amati looy wax ? Foo masee gis gumba guy jiite yoon ?

Buma sonal, nee naa la ca njëlbéen ga dara wóoru ma ci li may wax.

Amaana yit gan yi dañ yegsi rekk dal ci kow dëkk bi, kër guñ romb taal mu tàkk, ñu daldi ñàdd jur gi rendi ndax su suuf si maree, fàww deret tuuru, ñu naan sëgg dee siggi dee, ku yëkkatiwul say loxo sa bopp naaw ! Dañ leen a dajale ñoom ñépp ci pénc mi, ceene leen ba mu dëgër, ñuy soog a songi àll beek seeni fetal ndax ci àll bi la waxambaane yi daw làquji te ñooñu lañ gën a soxla.

Gaal nga ngi taxaw di xaar.

Ëllëg ci boppam, ëllëgu askan wi, feesal gaal giy sab di saxaar. Àll biy raam ci kow géej ak i rabam ak i garabam. Gaynde-géej yi dar ko, ku tisóoli ñu ni kii da nuy wàll feebar, sànni leen ko ñu giiroo !

Maam-Bóoy, sa deret fecc nay taalif ci kow ndox mi, taalif yi topp ci gaal giy féey, noonu la kañ, duñ nangoo des ginnaaw, fàww ñu xam lu waral lu ñaaw, tey bi ay xarnu jàllee, nu ngiy faral naan géej gi dafa sàmbaraax, fekk meram a giifagul doŋŋ, dama ni ku ni

taalifi deret yooyu masuñoo fecc ci kow ndox mi, defal noonu sa ndey, man Kinne Gaajo maa wax loolu, te nag janq ji, ñu màndi di leen sàkkoo ka sàkkuwaat rekk...

Ñu teg ciy weer, ca béréb bu ñuy wax Amerig, John Wheatley xéy bés jullijeek soxnaam Susanna, ñu jóge jàngu ba mu ni jabar ji am na gaal gu jóge Afrig biig, nee ñu bii yoon *Phillis* la.

Léegi nag Njéeme, wax ma : naka lañ war a tudde bayaal bu ñuy jaay ak a jënd doom-aadama ? Luuma ? Walla daral ?

Bañ fa àggee, John téye ci loxo jabar ji ni ko, ak baatam buy lox : "Bég naa ci yow, Susanna, taamul fii janq bu la neex, nu yóbbu kër ga mu lay jàppale."

Moonte de, John ak Susanna Wheatley duñu woon i boroom alal... John Wheatley, ñawkat doŋŋ la woon ca Boston. Wànte yàggoon naa waajal Susanna mbetteel gu réy googu.

Dafa noboon jabar ji ba du gis.

Mbetteel meññ mbégte.

Ñu jënd fa janqub juróom-ñetti at.

Ñépp xam nañ ni jaaduwul nga weer i doomi-aadama ci mbedd mi, ay boroom-kër xéy julliji seen jàngu, balu àq seen Boroom ba noppi ñëw waññi koppar jënd leen yóbbu. Ñu wékk loolu fan ? Xanaa ci liñ ne der bu ñuul yelloowul Ruu, mook bu céeli ñoo yem, mënu la ëmb Ruu.

Xamoon nga loolu sax, yow Njéeme Pay ?

Du ay waxi caaxaan, de.

Ci atum 1527, kilifay diine katólig yañ gënoon a ràññee daje nañu dëkk bu ñuy wax Valladolid, ca Espaañ. Toog nañ fay weer di werante, ñii naan Yàlla baaxe na Enjeŋ yi ab sagaru Ruu, ñeneen ñi naan loolu ay waxi ku daanoo ci saret la. Coow li ne kurr ca Valladolid, wànte ñu mujjee nangu ni Enjeŋ yi am nañ Ruu, doonte sax dese woon na leen a wóor. Wànte ba ñuy laata tàggoo, yokk nañ ca lii : nit ku ñuul moom, am jot weesuwul naan dangay toog di laam-laameey mbiram, ndax sunu Boroom bi xam na bu baax fi muy dugal Ruu ak fi mu ko dul dugal.

Kon, John Wheatley tekki xale bi, ne kii bés-niki-tey maay boroom, lu ma neex laa ciy def. Ñu daldi koy jox ci saa si turu bato bi ko indi, *Phillis*, jox ko yit santu boroomam, Wheatley.

Muy wuyoo ci turu Phillis Wheatley.

Dëgg la, Njéeme : lu ñaawe noonu mëneesu koo rafetal ci benn anam. Su dee ñi mas a def lu ni mel newuñu ñoom ñépp Safaray lakk, xamatuma ci dara !

Wànte Dunyaa, léeg-léeg nga dem ba doo xam looy wax ndax ni fi Mbaax ak Mbon yàggee dox ba xéy daje cib selebeyoon, taxaw jàmmasante, "naka Ajaak gone yi", "na nga def ak sa jabet bi, mbaa yaa ngiy moytu suukar si, Senegaal dañoo bëgg suukar", "dëwlin nag, danga fàtte niñ bëggee ceeb bu niin", "wax nga dëgg, ak dëwlin tamit, yéen Doomi-Ndar yee ci rawati, su ceeb bi niinulee bay rogaat dungeen am lu leen neex !', "jabet kañ, mooy feebar boo xam ni foo tollu yaa ngiy tuur ndox, jabet baaxul !"

Li ma tax a wax loolu lii doŋŋ la : John Wheatley ak soxnaam Susanna, seeni mbokki Tubaab jaay nañ doole Waalo, këf fab janq yeew ci seen gaal yóbbu Boston, ñoom ñu ñëw waxaale ko jënd, ni ngay jënde sa xarum tabaski yow moomu. Nga ni : ñii ñoo fi yées ! Ma ni la déet Pay, bul gaawtu : lu ñaaw loolu ñu def teewul woon John ak Susanna rafet xol, baax ba fu mbaax yem...

Goneg Waalo gi seen jaam la waaye masuñu koo sonal benn yoon. Boroom xam-xam yépp seede nañ ni dañ ko jàppe woon ni ñaari doom yiñ jur. Xale bi tamit doon ku am may, xel mi neex lool, kaar. Fuñ ko fekkaan mu nga téye dogu këriñam di rëdd ak a rëddaat. Ndekete da daan sàcc di yërndu kaye goney kër gi, di leen toppandoo, ne fàww mu mën a bind ni ñoom...

Noonu, Susanna dugal ko lekkool, saa yuñ fa joŋantee kenn du ko séen ; ñeenti at doŋŋ lañ ca teg mu mokkal àngale, mokkal lateŋ ak gereg, di jàng téerey taalifkat ya gënoon a siiw Amerig, di fent i taalif moom ci boppam te booba amul lu dul fukki at ak juróom. Seetal ma lii rekk : fukki at ak juróom doŋŋ ! Mbiram yéem ñépp ndax mu ngi meloon ni rekk, yow Njéeme Pay, nga yeewu ëllëg ci àjjuma ji, romb ab bàyyima fii ci Sendikaa, mu sex gënnam, téye

*Sud Quotidien* mbaa *Le Témoin* di ŋàññ gornmaa Maki Sàll moomu ngeen sànnil kart, dégg naa, ndax rekk bëgg Laay Wàdd ak doom ji abal leen, wund wiy xultu nag, "xoolal-leen ma Maki Sàll mii rekk, amul benn faayda, saa yu koy doxandéem sëppoo muy patpati, Njiitu-réew dangay am looy bañ, waaye Tubaab yiy yéy sa noppu ndeyjoor, Naar yiy yéy sa noppu càmmooñ, ñu lay sa, ngay tari", seetal ma lii rekk, Njéeme, kuuyi Sendikaa yi taxaw ci boppukoñ bi di réccu "nun dey, danoo juum, sun yëgoon bàyyi fi Góor gi, ndax moom ak lu waay mën a wax am na fulla, bant bu gudd la ko Tubaab yi daan laale !"

Kon, mu ngoog : Phillis Wheatley bawoo Waalo, dem jommal Amerig, ñépp naan : naka la lii mën a ame…?

Am ca Boston ay tàng-xol yuy tuumaal xaat John ak Susanna Wheatley, ni ay naaféq lañ te ñoom, képp ku yaakaar ni danga leen di foye ba noppi génn ci, nax nga sa bopp, fàww ñu yóbbu mbir mi fa mbaxane doonee benn. Tirbinaalu Boston daldi woolu Phillis Wheatley, janq bi taxaw waar leen, luñ ko laaj mu tontu leen tontu bu leer nàññ te ginnaaw weddi gis ak dégg bokkuñ ci, yoon teggi tuuma yañ ko tegoon yépp.

Lii war laa fàttali *Le docker noir*, di téereb nettali bi Usmaan Sémbéen njëkk a bind jamono ja mu sonnee lool Marseille, di yenuy saaku ceeb ca waax ba. Tirbinaalu Marseille ni Diaw Falla – mi doon kenn ci way-jëmmali téere bi : "Noo mën a birale ne yaa bind *Le dernier voyage du négrier Sirius* ?" Diaw Falla boolewu ca wax, fi mu taxaw la leen ko taril ba mu jeex tàkk !

Phillis Wheatley nag, bala may am jàmm xam turam ak santam dëggëntaan. Ndax Kan la santoon ? Walla Mbóoj ? Ak a doon neex mu santoon Gaajo ni man ! Lii lépp tekki ni, booy seet ba seet, Senegaal gii, ki fi njëkk a téye xalima fent taalif ci kàllaama noon yi, janq bu kenn masuta xam turam la woon te yit ci àngale la daan bind ay téereem ! Nee ñu sax Amerig ba Amerig daj, guléet ci goneg Waalo googu jigéen ju der ba ñuul génne fa téereb taalif !

Nga ni ma : moo Kinne Gaajo, lu la xiir ci dëkkee dekkil i néew ? Tee ngaa bàyyi sunu way-wéy yi ñu noppalu niñ ko yelloo ? Bërki-

biig Siidiya Lewoŋ Jóob, tey xale boobu tuddutoon Phillis Wheatley ! Céndu Siise nag ! Naroon naa koo fàtte, di !

Mu def may ree : ndax yow ci sa bopp bàyyi nga ma ma noppalu ?

Te yaa yey, Pay : ku sàggane démb, nooy fàttalikoo ëllëg ?

Jant baa ngi fenqsi ndànk-ndànk, wóor na ma ni sax yaa ngi dajjant ak a óbbali sànq ba tey…

Dellool ma ndànk bunt bi.

# VI

**Njéemee ngi woon ci waañ wiy raŋaley ndab.**

Nuyooguma ko sax mu tàmbalee xultu :

— Déggoo maak Dégén Sàmb, xanaa ? Xéy di *karaas-karaasi* ci ëtt bi rekk ! Daa mënul a xaar ba ñépp jóg muy soog a bale ? Mbaa yàqul say nelaw ?

— Waay Njéeme Pay, yaa lakkal gone gile !

— Xamoo kii ni mu ëŋŋëslee ! Te nee nañ ma sax mu ngi ngoroyoo ci koñ bi !

Kàddu Njéeme yi mel ni barigo yooyu asamaan siy bërëŋ ndànk bu tawee ba séwét.

Ma ni ci sama xel : "Dunyaa daal, dara masu fee bees." Lan a wutale nekkinu Dégén Sàmb tey jii ci Ndakaaru ak nekkinu Phillis Wheatley démb ca Boston ? Ñetti xarnu jot nañ fee jàll waaye ku say nopp neex, mën ngaa dégg Susanna Wheatley muy gëdd moom it Phillis, gone ga mu sàccoon turam, sàcc santam, "soo defulee ndànk dinaa la delloo àllu Afrig ba nga jóge, wax naa dëgg di, ni doom yi ma jur laa ko jàppe waaye léeg-léeg day jeexal sama xol bi !"

Te Njéeme miiy xas janqam bi, naan dafa teel a futi, xanaa daa fàtte samag ngone man mii, ca Tilaabéri ? Def naa fa lu raw ngoroyoo. Guddi gañ demee baali ba ñëw ma futtikul sama bopp,

Karamoxo tiit, ne fay pat-pati, ma ni ko yéene naa la sama ndaw gi, Karaa, àggal ci man, góor nga walla doo góor, ba may def loolu awma woon at yi Dégén Sàmb am tey. Wànte yëf yi yemu fa, ndax dafa meloon ni benn jinnee rëccee àllu Tilaabéri ba, boole maak Yaa Ngóone, fen ko jéyya ja ma def keroog kër Karamoxo. Yaa Ngóone daldi teqalikook sagoom ci saa si, ku mu waxal ñaari baat Tilaabéri ni la tee ngeen maa dimmali ci Bàmbara bi, na bàyyi Kinne Gaajo, mu ngi nuy tooñ de, li ngeen di seetaan ñaaw na kat !

Moo *démb*, nook yow nag ba kañ ? Nga dëkke noo miirloo nii rekk ! Nit ki, daanaka balu futbal kese la, démbay ngelaw li koy jëmmal te du ci yëg dara.

Bi ma sangoo ba noppi, maa ngi fekk Njéeme ci saal bi mu taraxlaayoo séru legoos, tàllal ñaari tànk yi ci taabal ju ndaw ji, teg ordinatëeram ci pooj yiy tàppe.

Ma ni ko :

— Ndox mu nugg mi féexal na tuuti sama yaram wi, waaye ba tey dese naa boru nelaw.

— Kon toogal noppalu, ma dem dëkk ba man kenn.

— Doo ma fi ba, moom. Ban waxtoo jot sax ?

— Naajagul. Juróom-ñetti waxtook lu topp.

— Tey moom, Pay, ndékki otel laa namm. Sa laaxu-nëtëri biig bi téyewul mag.

— Ndékki otel… ?

— Nomlet. Yawuur. Formaas. Komfitiir. Nescao ak meewu Gloria. Yaa gën a xam li may wax, waay !

Njéeme muuñ.

Ma bett melaxug mbégte ci bët yi, bége ko man tamit.

Njéeme gëmewul sama ngan li waaye man it sama xol bi gëj naa féexe nii.

Sun waxantee dëgg, doom-aadamaay sonal boppam ci yu ko jarul. Am alal ju dul jeex. *Alal ju dul jeex* : déggal ma waxi dof yooyu rekk ! Ñu takkal lay ndomboy-tànk ba dootoo àttan say tànk, nga xàqtaay ni "ãa-xãa, tey mu neex, dinaa won ñii man maay kan !", daldi tekki sa tubéy, ne fiy colal ci kow boppi baadoolo

yi ba ñépp tooy xepp ! Ñu lay ñeewe lii mbaa laa, fuñ la fekk yaa ngi ni xogg ni Buuru-Tan, di jaay maanaa. Loolu lépp du tus ! Ku yabuy fàttaliku ñi fi jot a jaar ! Ana ñu tey ? Ma joxey tur ? Nan bàyyi noonu sax… Bés nga ni mërr, léeb doxe fa tàbbi géej ! Newuma kenn nag mu fab gànnaayam song Buur, déedéet, ay baaxul, wànte li sibooru ak kàcc ak càcc di may nit ki, xaaju koo jar.

Li am solo dëgg, mooy yeewu janook sa xarit, sa doomu-ndey, ngeen teg seen ndékki di wax lu ñor ak lu ñorul, ku nekk ci yéen ñaar di bége sa moroom. Diir bu gàtt-a-gàtt la, moo gën a gaaw xef ak xippi wànte gisuma lu ko dàq. Li ci des lépp, fitnaal sa bopp doŋŋ la !

Njéeme jóg wuti waañ wa :

— Maa ngi defariwaat *Lavazza*. Ma sóoraale la, walla ?

— Baax na.

— Baax na waaw walla baax na déedéet ?

— Njéeme Pay, lu may war a xiir ci jaxase meew, kafe ak sokolaa ci sama biir but xat bii ? Seer nga rekk !

— Yoo-w ! Sa tukki yu bare yee la tax a tubaabe léegi ! Ndax sax xam nga lenn, Kinne Gaajo ? Maak yow, benn yoon lan mas a ànd bitim-réew !

— Mooy ban ganejee njëm-si-Yàlla ji Jennifer Kanadaa, ndeysaan.

Ma fàttaliku faru Jennifer Davies wa ko taxoon a xaru, sama xol jógati. Maak Yàlla rekk a xam ni ma bañe Sélim Lamrani.

Njéeme solu, ni ma nan ànd dëkk ba.

Nu génn, wotoom nanguwul a tàkk. Mu ni day woolu taksi ba ci buntu kër gi, ma ni ko "yaa tayal, Njéeme Pay, nan fudd tuuti sunuy tànk ba tali bu mag ba. Walla bëggoo laal suuf ?"

Su gox doon am melo ni nit, ma ni Sendikaa daa mboq ndax këram yu ndaw yi toppanteek suufam si.

— Bésu tey bi dina tàng.

— Ni fan yii yépp, kay. Moo tax Ñetti-Guy kuraŋ ba toogul, day dem ak a ñëw.

Nu jub bitigu Baay Ture, séen ko mu bëstandiku ci kontuwaar bi di nu xool, ma koy jëw :

— Xam nga ni seen Baay Ture mii wóoluwuma ko…
— Loo bëgg a wax foofu ?
— Kii ! Soo demee cokoto la. Ak li muy mën a xullee !
Njéeme reetaan :
— Laajal Céndu. Cokoto yi war nañ xamante ci seen biir.
Ma reetaan man tamit :
— Céy Njéeme Pay, yaa kontar Céndu Siise !
Dem naa ba ciy yokk : "Kañ la la reyal sa taaw ?" waaye sama xel dem ci Yelen Gómis, ma yem foofu.

*La Torche* la nu taksi bi wàcce, ma nuyu Lamin Jàllo nuyu bu gaaw, bàyyi kook Njéeme, dem waxtaaneek ñaari wattukati surnaal bi.

Ban àggee Àbbaas Ndaw, Doktoor Faatim Njaay gëdd Njéeme, ni ko mu delsi beneen yoon :
— Duma mën a jël sa deret tey, ginnaaw ndékki nga ba noppi.
Njéeme geestu ma, ni ko :
— Lépp ak sama gan gi... Moo ñëw Sendikaa di fa wax i waxi ndékki-otel ! Mas ngaa dégg looloom, Njaaya ?

Doktoor Njaay yëngal bopp bi, muuñ muuñu fenantal yooyu, daldi gaawtu laaj Njéeme kañ la Bàrt di dellusi Ndakaaru, "keroog rekk gaa ñaaŋ koy jëw Sikaab-Bawobaab, naan bu fa newulee seen jataay day géey..." Ma xam ni xaritu Njéeme bi daf faa bëggutoon a nekk di kaf ak man. Yàgg nanuy daje maak moom, waaye sunuy rab jubboowuñu. Ku nekk ci nun ñaar bant bu gudd lay laale sa moroom. Wànte man tamit war naa seetaat sama bopp ndax ñi ma neexool barewuñu : su weesoo Njéeme Pay ak Bàrt Gómis, Céndu Siiseek Ngañ-Demba, sama rakk ja ca Tilaabéri, mayuma kenn sama kanam. Ñii naan Kinne Gaajo dafa fuuy, ñii naan kii, soof la def, waaye da koo donn, ndax magi Tilaabéri yi nee nañ Siléy Gaajo daa tagatémbe woon...

Keroog, bi nu jógee Àbbaas Ndaw, danoo dox ba màrse Tilleen.
Njéeme ni ma :
— Xam nga lu ma Lamin Jàllo wax sànq ?
— Mbaa du ci man la nekkoon ?

— Ci yow kañ…

— Wóor na ma ne dafa la neeti sa Kinne Gaajo mi neexul a defal.

— Loolu la ma wax. Kon yow Kinne, li nga nekke yaa ko tey ?

— Njéeme, dofuma de.

— Dof ? Dée-déet ! Niŋ koy waxe ci sa Céndu moomu kay, dofoo, jinne jàppu la ! Waaye dangaa reew ba dof ! Gis naa la yit ngay dammal xef Njaaya. Loo xewle nii, Kinne Gaajo ? Lamin nee na soo yegsee ba bind say *Waxi kasaw-kasaw* yooyu, dangay daldi tàggoo tàggoo bu gaaw dem sa yoon ! Lu la nit ñi def ?

Sañumaa wax Njéeme li ma seetlu ci sama digganteek njiitu *La Torche* li : Lamin Jàllo da maa ragale xel. Li ma ko jàppewul ni nawle la xamul fan laa ko teg. Kilifay réew mi, ku mu ciy xoqtal ngay saalit ci saa si, mu dëkke leen a kekkantoo, "sama ngaaka yi, maa mëneek ñoom !" Waaw, kon man mii tekkiwul tus, man caga bu paasu njaga-njaay sax diy faral a të, naka laa ko mën a xeebe ?

Am lu ni cabax ci sama biir kaaŋ gi, ma tiit, ne Njéeme :

— Njéeme…?

Mu ni patt, wéy di tànn sobleek tamaate ba nees tuut mu ciipatu :

— Xawma loo may waxsi wànte ku yaroo sa sago nga. Loolu rekk laa ci xam.

— Yaakaar nga ne am na ñuy jàng li may bind ?

— Sa *Waxi kasaw-kasaw* yi ?

— Defewoo ne nit ñi tal nañ leneen… ?

— Lamin nee na demeegul noonu wànte moom ci boppam da leen di yàkkamtee jàng, du xaar sax ba surnaal bi génn !

Foofu nag, bég naa lool :

— Pay, giñ naa ni bun demee ba sës dinan nekk nit.

— Nekk nit ? Ci naka ?

— Xanaa def ni ñépp, di jëfandikoo làmmiñi réew mi ! Xam nga lan la Séex Anta Jóob wax bés ?

— Sa Séex Anta Jóob meeti…

— Da ni : *làkku jaambur, su neexee ni tàngal it, kenn mënu koo macc ba ciy tàqamtiku* ! Dégg nga wax ji ?

Maa ngi doon xaar Njéeme jéem maa yëngal ni mu koy defee léeg-léeg, ni ma seen Séex Anta moomu ngeen teg Yàlla masu fee wax dara lu taxaw, su ko defee ma ñéññ, nu ne fay xuloo waaye bii yoon dafa dëggal samay kàddu, nettaliwaale ma sax lu yéeme :

— Bu yàggul rekk, dugg naa taksi, am ngóor suy ñàngal baat ci rajo bi, di wax yu kenn xamul, Kinne, "yéen ñi may déglu, xamleen ni lu baax bonul, xamleen yit ne lu bon baaxul !", di ratatati rekk, ngóor soosu, ak i waxi dofam, di yuuxu ba rajo biy riir, sófóoru taksi bi muñ koo muñ mënu koo muñ, ni ma "waaw sama doom, nga baal ma de, waaye kii, lu ko wóor ci li muy wax nii ? Mu ngi mel ku teewe yii nga xam ne ba muy am mat nay xarnu ! Te moom sax, fi muy luqatijeey misaalam yi dafa ruqe te sori ! Ndax Yàlla sàkk na askan wu dul aaye lu bon di digle lu baax ?" Jotuma koo tontu sax, mu siggi ni jàkk tali bi, sànniy bëtam fu soree-sori, ni : "Nun, jaasir dëgg lanu def... Looloo nu dal, danoo jaasir."

Ma ni Njéeme :

— Guléet ma dégg baat boobu.

— Man tamit xawma woon lu mu tekki. Bi ma ko ko laajee, daf ma ni rekk fas wu jaasir mooy fas wu tëlee jur. Maa ngi gisaat góor gi, muŋ la ko ràggal be, ndeysaan, kanam gi wow ba yax yiy feeñ, sabadoor bi furi, xawma mook xantu takseem bi ku ci gën a sonn sa moroom... Léeg-léeg sama xel dellu ci sama waxtaan waak sófóor boobu, may naqarlu dundinam : am xam-xam, naw sa xeet te loolu lépp du amal kenn njariñ, ngay xal a dawal taksi ba xéy dee...

— Li nu dal Pay, am na weneen tur.

— Wax ma ko.

— Waxati, xanaa.

— Jéggaani Maam ?

— Mu ngoog. Am na lu ma ci bind, yaaŋ koy fàttaliku ? Yenn xeeti xeeb sa bopp yi kenn xamul lu muy niru.

Njéeme yemale fa wax ji. Xéy-na dafa ragaloon ma waxati lu ëpp.

Keroog, teel nanoo dellu Sendikaa ; tàkkusaan sax jotagul woon. Naka la nu Dégén ubbil, xet gu neex di jollee ci waañ wi.

Njéeme ni :

— Daanaka ban jógee ci sa ndékki otel la ba tey dara duggul sunu biir yi.

— Maa-xàlla, yendoo wëndéelu di mbebetu rekk, maa ngi xiif bay miir !

— Buraxe la Dégén togg.

— Buraxe ?

— Maa ko jàngal nuñ koy rëgale. Fi mu ne nii mokkal na.

Te mu doon dëgg it : buraxe Dégén Sàmb ba neexoon na lool.

Dégén indil ma wargaak gaas bu ndaw bi, may xiim di jàngaale *Laay Ñaax*. Fi ma toog man kenn ci ëtt biy jéri àttaaya ji, mënumaa dégg baatu Njéeme waaye wóor na ma ni mu ngay jokkooteek Bàrt Gómis.

* * *

Nuy waxtaan ci guddi gi ba ma tudd Jennifer Davies.

Njéeme ni ma :

— Nobeel gu ëpp baaxul. Moo loroon Jennifer. Te gis nga ni xol bi rafete woon !

— Man dey, Pay, toog naa keroog Caaroy ba ci yàgg ma ne ci sama xel su ma doon sunu Boroom bi nga xam ni moo sàkk lépp, sañ lépp, mën lépp… Yaaŋ may dégg, dey ?

— Waaw, waaye bul fi waxati toj-toj, Kinne Gaajo.

— Déedéet, du loolu. Su ma ko mënoon, képp ku dem bay def ñaawteef, ci saa si laay téye sa loxo, ni la du fi ame ! Ndax duma ko dagg sax ?

— Wànte kon Kinne, nit xottu nit kese lay nekk. Yaakaaroo ni sañ-sañu doom-aadama, mooy cafko dundam ? Ràññee lu baax ak lu bon, jiital say xalaati bopp laata ngay jëf, loolu soo ko xañee nit ki dootul dese dara…

— Nit kiy jaamu bànneexam nag ba bóom ku ko deful dara, loo ci wax ?

— Lu waay def sa bopp. Te yow sax, bàyyil sa waxi xale yii, waay.

— Kon boog ñu ni noonu la... Sélim Lamrani moom, xawma ci lu mu nekk jamono yii, wànte tas na yaakaaru ndaw su laabiiroon te yéwén, yàq àddinaam, mu xaru !

— Amul woykat bu ni nobeel mooy kapiteenu boroom ?

Kàdduy Njéeme yi daldi may fàttali *Faatu Gay*.

Ma ni ko :

— Fu soree-sori la góor gi Àllaaji Gay tibbe tagg yi mu tagg soxnaam Faatu Gay ba mu génnee àddina. Dem na ba ni :

*Deewu Faatu gii*
*Ku mu naqadiwul*
*Bu ma deewee buma jaalesi…*

Ni ma Njéemey xoole di wokk concu ndeyjoor bi, ma njort ni am na kersay wax ma ni masul a dégg turu taalifkat bu mag ba tëdd Caajaay.

Ma ni ko :

— Xamoo Àllaaji Gay de, Njéeme ?

Mu ree :

— Loolu tamit jarumaa laaj…

— Gis nga, Njéeme, ñu bari ci nun ngistal ak wut tur a leen di tax a bind ak a siiwaliy téere. Mooy sama gaa ñiy fortaatu ñetti baati tubaab, late ci tele yiy tanqal askan wi, di jaay puukëre, "sama kilib bii, ba ma ko bindee ba teg sama xalima, asamaan si dafa jooy ba deseetul i rangooñ, mooy taw bu metti bi mu fi taw daaw-jéeg te ñu koy waxtaane ba tey jii !", jàppe ko noonu rekk, sama lii sama laa !

— Yaa ngi tooñati dey, Kinne Gaajo…

— Génnewuma ci sama bopp, di. Loo defe ? Nun ñépp a ci bokk yem, Njéeme, danuy dibi-dibi rekk. Teen bu déy, noo ciy duye ? Àllaaji Gay moom, xol bee diis ba àttanatu ko, mu bind li mu bind soog a am jàmm. Xalima ga mu yatt bés fent *Faatu Gay,* ba mu ca noppee la ko damm sànni. Loolooy li am solo. Kiy fent téereb nettali walla sax yenn xeeti kilib yi, mën nay naxante, di tappale ba jàll ; taalifkat bi moom xamul maslaa, Buur ak Baadoolo la yemale, ŋaññam ci ni ko askan wiy gise, ay kàddoom

dañ koy rëcc, dar seeni nopp di xaacul seen bopp te du leen ni mukk "déet gaa ñi, lu ngeen di wax nii yéen tamit, buleen ma dugal ciy jiixi-jaaxa, su leen kilifay réew mi déggee du bax ci man !" Bindkat bu amul fitu ni maa-tey, damay jaay sama bakkan, boo yaboo sawi te tëri, nekkoo ci dara… Li tax góor gi Àllaaji Gay dim ponkal, sargal ñeel ko, mooy li ko kenn masuta gis mu fëgg dënnam ni, aa cam, man maay Àllaaji Gay, taalifkat bu mag bi ngeen di dégg ! Déedéet. Loolu du nitam. Moom daal soxnaam Faatu Gay gaañu na, njàqareek tiis samp seen raaya ci biir xol bi, ay rangooñam mëdd ko, mu ni leen wesar ci jaww ji. Moo tax ma naan léeg-léeg fentkat bi, benn taalif, benn taalif doŋŋ, la yelloo bind te sax taalif boobooy bind boppam faf. Dinaa la génneel *Faatu Gay* bala may dellu Caaroy, dinga gis ni Àllaaji Gay yu doy waar la ciy wax léeg-léeg...

— Yu mel naka ?

— Jàngal ko sa bopp. Yow daal…

Njéeme dog ma :

— Dangay waajal téere ci moom, xanaa ?

— Maa ngiy taataan rekk. Du mas naa la yónneeb bataaxal Johannesburg, di la ci wax ni dama fay waxtaane *mbëggeel* ? Keroog yemuma ci *Faatu Gay*, tudd naa fa tamit *Laay Ñaax* ak *Juwaana Saar.* Xadi Juuf ak Juwaana, ay xariti benn bakkan lañu woon, ni maak yow mii tey ; wànte nobeel ak mbëggeel duñ benn. Ci sama gis-gis, mbëggeel mën naa lalu itam ci xaritoo kese.

Fi may waxe loolu, sama xel dem ci diggante Bàrt ak Njéeme. Junniy xalaat yu raglu dàjji buntu saloŋ biy biiw, lëjal ma witt : "Njéemeek Bàrt nag, su ci kenn demoon, luy dese ki mu bàyyi ginnaaw ? Mbaa naqar du ko dofloo ?"

Njéeme ni :

— Xam naa *Laay Ñaax,* woyu Maada Caam wu fi siiwoon la. Waaye ndax li ñuy wax dëgg la ?

— Ãa…?

— Nee ñu Seŋoor dafa noon nañ ci génne yenn kàddu yu tegginewul soog koo jàlle *Rajo-Senegaal*.

— Xam naa kàddu yi ngay wax, waaye masuma leen a déggal sama bopp. Fentkat bi nag, mën naa dem ba yaram wi tàng, mu rëccle wax lu ëpp, am ñu tiit, taf seeni nopp ; xéy-na looloo daloon Maada Caam ba muy tudd taksi Laay Ñaax ba – Ariane la woon, defe naa. Li ma ci jaaxal rekk moo di ne ñu bari nee nañ ma kàddu yu ñaaw yooyu masuñoo bokk ci woy wi. Astafurlaa, Meer Njuufa, seen dëkkandoo biy tani, nee na ma bés mas na leen a dégg ci gémmiñu Maada Caam. Xawma ndax dëgg laam déet waaye lii moom amul werante : Laay Ñaax da daan dawal taksi fii ci Ndakaaru, looloo doon liggéeyam.

— Su dee kàddu yu ni mel jot nañ fee jàll *Rajo-Senegaal* dey, ma xam ni réew mi soppiku na bu baax !

Lan la Njéeme doon bëgg a wax foofu ? Xéy-na ci gis-gisam, mbir mi day biral ni Senegaal yiwe tey. Wànte moom, day faral a fàtte la ma nekke Caaroy, day fàtte ni duma taalifkat rekk yem ci. Xam naa lin dul juum ba àgg cee tax. Nun, réew muy jëm kanam ak réew muy dellu ginnaaw, du foofu lan koy natte. Njéeme waroon naa ñëw *Bomboloŋ* ba dégg ni sama gaa ñiy saagaa !

Ma ni Njéeme :

— Bi ma dalee jàng i taalif ba tey, benn rekk a ma ci mas a jooyloo.

— Taalif bu la jooyloo, yow ? Ban taalif la boobu ?

— *Faatu Gay*.

Njéeme nanguwu maa gëm :

— Yow mii, Kinne Gaajo ?

— Man mii sax, de. Xam naa ni kabase nga ma teg, wànte xol tamit saa yu yëngoo, li ko yëngal a ko ëpp doole. Te nit, nit rekk la mën a doon.

## VII

**Ñeenteelu guddi ga**, Njéeme yegsi, xëcc ndànk bunt bi, dugg. Fekk liw beek tàngaay baaŋ may sotoo, ku nekk ci ñoom ñaar ŋànk sa wàll ci sama Ruu, ma boqu ci lëndëm gi.

Mu fereŋlaayu ci ndés li, ma walbatiku.

Xawma ndax Njéeme càmmooñ la ma féete walla ndeyjoor.

Moom it sama baat rekk lay dégg.

* * *

— Njéeme Pay, Wolof Njaay nee na lu la bett mën la.

— Te muy dëgg gu wér péŋŋ.

Sama rangooñ yi ma lay wax, bitim-réew lañ ma doxe ginnaaw, ca réewum Meksig, ma demoon fa ganeji kuñ naan Esteban Guerero.

Esteban, ci sama kilyaani Caaroy yi la bokkoon. Liggéeyam nag, xawoon naa doy waar : gëstukat bu ñu ràññee la woon, mu daan jóge réewam ñëw Senegaal, luye kaat-kaat, ànd ak i óbëryee ñuy wër àll biy gas i pax yu xóot-a-xóot, di wàqi suuf si lu yàgg door cee génneey doj yoo xam ni, ciy waxam, mage nañu sunu Maam-Aadama ay junniy-junniy-junni at.

Bi nu demee ba miinante, Esteban daan na may faral di wax ne ak li waaso yiy bare ci àddina si yépp, daanaka benn garab kott a

leen meññ, garab googoo jur i doom yu wute, màngo ñore ci, ngelaw li ëf ko mu daanu, ñu teg ci màdd ak ditax ak sanaana ak limoŋ ak pàppaaya ak banaana, ak lépp lu sa xel dem rekk, doom bu ci nekk fa nga daanu taw bi fekk la fa, suuxat la, yeneeni garab yu wute daldi sax, *fàtte* ci saa si fa ñu cosaanoo, su dee kóoni la, mu yaakaar ni mook korosol walla mook pom jotewuñ dara ba dara booloo jeex, dégg nga waxu Esteban Guerero ji de, Njéeme, waaye jàppe ko ni misaal doŋŋ. Xeet yi gëlëm nag, di wax yu taxawul fenn, kii naan man Sinuwaa laa, yeneen dof yiy bàkku naan nit ku weexul mënoo nite, sunu mbokk yi naan gaa ñépp dañuy kàcc, Afrig moo ko yor ! Su ma newaan Esteban mu firil ma kàddoom yooyu, da daan ree rekk, ni ma : "Sama xeer yii nga may ñaawalee ko wax ! Ak li ñuy tuuti yépp, ëpp nañoo xeeb !"

Mu daan ma fàttali seen Meer Njuufa maak jaalam bu yaa ba, ma koy déggaat : "Baax na Kinne Gaajo, yaa ngi ree de, waaye sama pettaaw yi liñ wax leer nàññ la def !"

Su loolu lépp weesoo nag, Esteban Guereroo fi gënoon a bëgg jigéen.

May ma ma ñëw ci bés bin xamantee.

Gaawu boobu, gis nga li Yàllay def, dama gereew *Bomboloŋ*, gont *Medina-Sabaax* – sunu baar bi nga xam ci Ñarelaa te benn kilyaanu Sapone rendi fa ñaari jeeg daaw-jéeg, pólis mujje woon a tëj kër gi lu mat i weer. Fa la Esteban dajeek Céndu Siise, ñu toog ñoom ñaar di toj kaas. Céndu, xel mi daa ñawoon ba nga ne lii lu mu doon. Dafa nànd ni Esteban Guerero boroom xam-xam la rekk, daldi sànni mbaalam :

— *Mi hermano,* gis nga ndaw su njool see taxaw ni nu jàkk ?

— Boroom tubéy ju xonq jiy tóx… ?

— Dóoral yat, moom a. Ak bot yi… Ñuul kukk, àgg ca kow. Taalifkat bu mag la ! *Una granda poetessa* !

Esteban ree, yëngal bopp bi :

— *No,* Céndu, *poeta. Una gran poeta* !

Man la Céndu doon tagg noonu ngir yokk sama njëg.

Ñu tegley fan may génn ak Esteban Guerero, mu ràkkaaju, "giñ naa ni bi ma juddoo ba tey yow laay xaar, taril ma say taalif, dégg sa baat rekk doy na ma !", ma koy taril mu koy bége, sunu ngoro gi neex lool, wax dëgg Yàlla, mu dellu Meksig di ma woo xaaja-guddi, nee na kat miŋ may fiire noonu, dal xel ba dee, naan ma soo bàyyee sa liggéey boobu, dinaa lay yónnee xaalis weer wu jot, wax ma rekk ñaataa lay doy, ma ni ko Esteban Guerero, mu ni ma naam, ma ni ko Esteban loolu mënuta ne, man la neex ma saam samay cëri-jigéen di jaay, waaye góor du ma jënd dëj ma, yaaŋ may dégg, de ? Guddi ga ma ko waxee loolu, Esteban dafa ne ci telefoŋ biy yikkat ni gone, di la ko jooyal ma ni la ba xawma lu ma yëf yiy nirool. Céy nun, fun jëm ak góor ñi, Njéeme ?

Ñuy dem ba saa yu Esteban nee cëpp ayeropoor man lay njëkk a woo, nuy wër Ndakaaruy càkkaay, nekk daal ci lu nu neex. Suñ ci tegeey fan lay soog a luye woto, sullijiy doj Siin-Ngayéen walla Ndóoraan.

Nu jàppe ko noonu ñaari at. Am jamono ju Esteban mënul a ñëw, daldi ma yónnee paas, ma fekki ko Meksig. Yëgoon nga sama tukki boobu, waaye dama la noon rekk ab ndajem bindkat laa fa doon teeweji. Nun fentkat yi nag, fen dafa nuy faral a yomb. Duma la nëbb sax ni dañ ciy am ngandi bànneex léeg-léeg.

Esteban a nga dëkkoon béréb bu ñuy wax *Ojo de Agua.* Soriwul woon Meksikoo, mu ngi meloon ni fii ak Jamñaajo rekk.

Bin jógee ayeropooru Meksikoo jëm këram, ma ni ko :

— *Ojo de Agua*... Tur wu taaru la... Xanaa cib taalif lañ ko jukkee ?

— Mënees na koo tekkee "Bëtu Ndox mi" walla "Bëtu Déeg bi".

— Lan la wund ?

— Enjeŋ Asteg yi fi ëppoon doole ciy jamono, njëkk fee sanc, noon lañ daan woowe dëkk bi, laatay doomi-Espaañ, ñoomin Hernán Cortés ak Pedro de Alvarado y Contreras, song géej geek gaal gu mag guñ naan *Santa Maria*, ñëw dal ci seen kow, xaw leen a faagaagal sax, wéy di tudde noonu béréb bi ci seen kàllaamay bopp.

— Asteg yi nag, nu seen làkk tudd ?

— Tudd walla tuddoon ? Nahuatl lañ daan làkk.

— Ndax xam nga nuñ daan waxe "Bëtu Déeg bi" ci nahuatl ?

— Su dee am na ñu ko fi xamati dey, lim bu néew-a-néew lay doon. Fii wute naak Senegaal, Kinne. Español yi lépp lañ rajaxe ! Ak a ñoo soxoroon ! Dara lañ fi bàyyiwul mu taxaw, muy tuuri Enjeŋ yi, di seeni aada, di seeni làkk, lépp loo mën a xalaat rekk, tur yi, sant yi, lépp ! Te booba kenn doful ba di leen weddi, ku juum ba xool leen bëti " waaw, lii nag ?" tàkk nga ! Hernán Cortés ak i nitam xamoon nañu bu baax li leen taxoon a jóg ! Ay lekkool ak ay jàngu lañ tabax ba mu doy, gone yiy jullee ka ñaan ci Yéesu, di làkk español. Dem nañ ba tey jii mag ñi dégg nahuatl walla otomi walla zapotec walla totonac dañ koy rus a làkk ndax ragal ñu jàppe leen niy yéeféer... Español rekk a fi des !

Ma raay karaw gi, ree :

— Kon de yéen mel na ni noo leen gën demin...

— Du sax benn. Seen Afrig googoo ngi ciy jafe-jafe yu tar, dëgg la, ñépp a ngi ciy teg seen bët waaye ñaawteef ya fa Tubaab yi def teewuñ koo taxaw temm ! Yow mii Kinne Gaajo soo ma nee tey doomu-Afrig nga, dinaa xam lu loolu tekki : sa xel mën naa dellu ay milyoŋi at ci ginnaaw, nga lëkkalook say Maamaati-Maam. Nun, noo ngiy def li nu mën waaye mel na ni béy wéy na mbuus : tey jii, jàngu boo dugg fii ci Meksig walla ca Péru ak Kolombi, fekk fab làbbe buy waar Enjeŋ yi, di leen xëbal, naan leen fàtteleen seeni Maam, ñooñu ay yéeféer lañu woon. Moo tax fi mu ne nun deseetunu takkandeer, fàtte nanu sax ni am na lu nu war a fàttaliku...

Nu àgg këram.

Pay, nan ànd doxantuji biir *Ojo de Agua.*

Diiwaan bu yem la waaye kër Esteban daa xaw a feggu te benn tali bu gudd te yaatoo xar gox bi ñaar. Xéy-na li *Ojo de Agua* pëndee tax ñépp tàmm a tëju, mbedd yi wéetal la ko, be. Léeg-léeg rekk ma romb ñaar mbaa ñetti màggat yu sol loolu ñuy wax *sombrero* – te muy nirook tengaade, gën koo yaatu rekk, xanaa – ñuy jaaru ci

naaju yoor-yoor wi, tegale seeni tànk, jafandu ciy bant di ma xulli ba may bëgg a daanu ; mbaa xantub wotoy raam ak a xiixat ci tali bi, ay xaj topp ciy bów, yooyal la ko ñoom tamit ba nga ne lii lu mu doon ; bu benn woto jàllee, dinañ ci teg genn-wàllu waxtu beneen soog a fëlle ci boppu koñ bi. Ñaari fan yu njëkk yi, ku ma dajeel ci waa dëkk bi nuyu la, wànte ginnaaw kenn nanguwu ma cee fey, ma téye sama bopp. Saa yu may dox ci mbedd mi, damay dem ba samay tànk jaxasoo, may yëg ci samay yax ni waa *Ojo de Aguay* wooñee seeni palanteer di déeyante, "ndaw su ñuul saa ngi, lan la fiy def ?", "Esteban Guerero du nit ku baax, xeetu jigéen wu nekk lay indi ci këram gi, léegi ñilee ko dese, teeral na", "noon la fi sonale Adriana Escalante ba kooku suur séy bi, xéy ba ko fi yóbbaale seeni doom, Ngóor gëmewu ko, ni lii du muur muraake la, nii sax laa ko bëgge woon, xaw dee waay !"

Wànte coow li coow li Pay, sama ñuulaayu der bi doŋŋ la. Ndax, gis nga Njéeme, sun àddina sii, bu la ci kenn nax, lépp ci melob deru nit ki la lalu, ci lañ ko naan ràpp tëj, du am tur du am sant, kenn du jéem a xam man réew la fekk baax walla ci lan lay yëngu, nit ki daal su dee doxandéem bu weex la, ñu ni Tubaab baa ngi ak i noppam yu xonq waaye soo ñuulee ba noppi di doomu-Afrig, yaa tooñ sa bopp ndax yen booboo gënatee diis. Sooy agsi fenn, muy ci dëkki Naar yi, di Aasi, di Tugal mbaa Amerig, ñépp daldi siggi ci saa si, sàcc xool la ba noppi gaawtu sëggaat, ku nekk naan ci xelam mu ngi, moo duggsi léegi ba dem toog moom kenn ci wetu palanteer bi. Lu loolu tekki ? *Kan* moo duggsi ? Ñoom ci seen bopp xamuñu lu leen tax a xalaat loolu. Woyof bopp nag, weesuwul ay kàddu samp seeni ndënd ci sa biir yóor, am ku leen di tëgg, yow ngay tàccu di fecc te doo xam sax fan la ndënd yooyu sàjje ! Doomu-Afrig bu masuta tukki, bu la neexee ngay nax sa bopp naan doom-aadama yépp a bokk ndey bokk baay, wànte nun fentaakon yi toogul benn béréb, réew mu ne nu ni fa naam daraame, xam nan niy waxi naaféq la.

Noonu laa nekke *Ojo de Agua* lu war a mat weer. Li ma fa toog yépp, du benn xët wu ma bind : kàttanam laa amatul woon.

Guddeek bëccëg maa ngiy nelaw, géey, xamuma lu ma yëf yiy niru. Esteban jéem na maa bégal, gaa, nuy ànd léeg-léeg benn goxu Meksikoo bu ñuy wax *La Condesa*, di fa jël kafe mbaa di fa reere.

Waaye góor gu doyal ci jigéen yomb naa xam.

Esteban, déggatuma ko mu xàqtaay, foo ko fekk mu ngiy jàmbat bopp buy metti, baat bi mel ni lu dee, nin daan muuñalee sunuy bët defatuñ ko ndax dootunu sax xoolante te yit kenn dootu ci romb sa moroom ci kër gi ba kott ko mbaa nga cokkaas ko wéy. Su nuy reer di waxtaan – Esteban daawul wàcc bëccëg, iniwérsiteem la daan yendu – xel mi yépp ci doj ya mu jële woon Kungël, Njóobeen mbaa Mbolob-Toobe lay nekk.

Ci gàttal, dem nan ba maslaa doŋŋ di dox sunu diggante.

Nu ngiy wéy di fanaan ci benn lal bi, gaa, waaye Esteban day gaawtu dumóoyu ma. Ñàkk pexe kesee ma tere woon a yemale foofu ngan li, delsi Caaroy. Ndax kat Pay, bu Esteban Guerero mi ma bëggaloon boppam demee ba xaw maa jéppi, ñaanalante jàmm rekk a ci desoon. Walla boog Esteban da doon janeer ni da maa noboon ba dof ? Xam nga ni jàngoro jooju am na, te góor ñi la gën a yab, ñaari at yu nekk feebaru nobeel daaneel leen, ñuy kadd-kaddi, waaye su ñuy am tan di la tàppaas, wuti sa moroom mu leen di feebarloo.

Dama ñibbisi Caaroy rekk woo Esteban ni ko doyal naa ci moom. Ngóor mel ni ku yëf yi jóge kow, ne du ci dal :

— Looy wax nii, Kinne ?

Ma ni ko :

— Esteban, dootunuy gone, yaa ma gënoon a yàkkamti fuuf nu dogoo, masoo bég ni nga bége tey ! Xanaa ku la xamul !

Foofu nag mu xàqtaay, xaj bu bon bi, ni ma :

— Waaw, wax nga dëgg Kinne, man mënumaa yàgg ak jigéen, Yàllaa ma nattoo loolu…

— Ba léegi nag, Esteban ?

— Léegi maa la ameel ndàmpaay…

— Ñaata ?

Mu ni ma dinaa la yónnee nàngam.

Ma ni ko :

— Xeeb naa loolu, Esteban. Yokkal sa loxo.

Esteban Guereroo ngiy ñëw ba tey *Medina-Sabaax* ak *Bomboloŋ*, léegi Madu la jël, Madu Jéeme, moom lay lëngool ñuy wëndéelu ci àll biy sulliy doj, di faxas ak a dugal ciy saaku. Waaye Madu Jéeme pànk la, su Esteban Guerero yaakaaree ni mën naa xéy sànni ko ci xeeram yooyu wuti keneen, day nax boppam. Madoo nu gën a bàndi nun ñépp te meram baaxul. Posone Esteban Guerero mbaa màtt ngóoraam ne ko kàttit dagg, toog xaar pólis, du dara ci moom.

Wànte gis nga, doomu-ndey, dinaay dem léeg-léeg ba xalaat ni ameel naa Esteban Guerero njukkal ndax lépp la ma jot a jàng *Ojo de Agua*.

Kuñ ni àddina dafa gudd tànk, mën nga koo dégge nu mu la neexe.

Déglu ma bu baax, maa ngi door a agsi ci sama jooy ya.

Bés – guddig gaawu la woon – *tequila* bi ëpp Esteban doole, mu ni dur, ne fay waccu, dem sax ba yàq tubéy ji, néeg bi xasawal la ko xunn te lépp sama Bàcc maa ngiy xandoor ba këri *Ojo de Agua* yiy yëngu. Nelaw të ma, ma wàcc ci saloŋ bi ni naa la yónneeb e-mail yow mii Njéeme Pay, waxaale la ci la ma yóbbu woon dëgg Meksig ak naka laa fa nekke, nu làngati daanaka, mu féexal boog tuuti sama xol bi.

Waaye damaa janook ordinatëer bi rekk, sama xel ne yarr ci *Faatu Gay*, ma daldi lay fàtte ci saa si, fey làmp yépp, teg taalifu góor gi Àllaaji Gay bi, bàyyi ko muy daw, woy wiy jolli, ma wéet ci lëndëm gi di ko déglu, lu rafet lu nekk mu koy seedeel Faatu Gay.

Nammeel juddu.

Xam nga Njéeme, ak li nuy yab Senegaal yépp, di ko yakk lu nekk, moom rekk lanu am. Keroog, su ma mënoon a naaw ne cëpp Caaroy, dinaa ko def. Kiy namm nag, du taamu, talul xàjj-ak-seen. Kàdduy taalifkat biy dal, ay takkandeer di léewtoo ci néeg bi, sama xel miy daagu Ñetti-Guy. Caaroy ak i taleem yu xat, janq jiy wëndéelook seeni mbuusi ndox ak seeni mbuusi bisaab, ay

waxambaane lang ci njaga-njaay yiy yuuxu, mbaar mee may séen ñu nataal ci ponkalum kuuy ak i béjjënam, tàngana Umaru Aali bi la, Umaru Aali mi ñépp di woowe Mayga, fa la xetu yàpp wu ñu wàjj wiy bawoo. Gaa ñi, dama ni : dibi-awusa Mayga bi yombuta muñ, Caaroy a dàq fopp *Ojo de Agua,* buleen kenn méngale, du Caaroy gii lañ may xooley bëti loo fiy def, du Caaroy laay tumuraankee, man it damaa dëgër-fit, Njéeme, naka laa mënee topp góor ba Meksig gu sore gii... Seetal rekk !

Nee naa la *Faatu Gay* a ma jooyloo. Du dëgg walla boog genn-wàllu dëgg kese la, su ma ko mën a waxee noonu.

Dama dégg taalif bi, mu fàttali ma Ndem-si-Yàlla ji Ndumbe Caam mu Caaroy, samay rangooñ tuuru...

Caama lañ ko daan woowe.

Li Àllaaji Gay di woy yépp, jëmmu Faatu Gay ak jëmmu Caamaa ngiy maasaloo ndànk-ndànk. Taalif biy daw, may janeer Caama, mu mel ni baat bu taalifkat bi yëkkati, moom la ciy nataal xar-kanamam, di ci dekkil jaar-jaaram.

Caama, deewam gi dafa bett Caaroy.

Bés la jóge màrse ci yoor-yoor, teg ndugg mi ci buntu waañam, téye dënn bi àgg suuf. Mbañig Seen, jëkkër ji, woolu taksi waaye laata muy yegsi Caama dog.

Mu ngi nii may janool fii ma tëdd di wax ak yow.

Ku waroon a rafet la ba muy ndaw wànte coonoy àddina ràggloo nañ ko ba nirootul nit. Maa ngiy gisaat bët yu sew yiy biral ne li muy woyof ak a lewet yépp, ku yeewu la, xam àddina. Amul bés bu ma Caama xooley bëti "Kinne Gaajo li nga nekke du yoon, bàyyil tóx ak naan, jigéen ju baax du def yenn yi", masul a jéem a dëfal sama xol, "lii nattu Yàlla doŋŋ la nde ku la gis xam ni du sa nit." Moonte de, ku ma indil tey kaamil ma waat ni Ndumbe Caam a gënoon a jub fuuf ña ma daan sewal ak a jëw. Masul a jàdd yoon. Masul a xam beneen góor gu dul jëkkër ji, déggal na ko yit te su njël li doyulee mu fexe ba mottali ko te kenn du yëg, ndax rekk bëgg lu neex ñeenti banti-maam-Yàllaam yi. Mbañig Seen tamit xol bi dara newu ci, xanaa rekk xaw a tàng-diine, gaaw a

mer, léeg-léeg muy yuuxoo ka gëdd Caama ci lu ko jarul. Du nettali naa la keroog dóor yu metti ya mu ko dóor bés Caaroy ba ma làqu woo pólis ?

Ba Ndumbe Caam faatoo la Caaroy mas a gis Mbañig Seen mu koy tagg ba tàggook sagoom.

Caaroy ba Caaroy daj, moom rekk laa daan dugganteel. Walla xéy-na neneen laa ko war a waxe : mennum Caama rekk a ma fa xajaloon ci boppam ; rusu ma woon a seetsi, man it daan naa dem léeg-léeg këram.

Mu faatu ba ñu teg ciy at, ma jaaxaan guddi googu *Ojo de Agua,* Àllaaji Gay di gërëm Faatu Gay, man may dégg turu Ndumbe Caam, mu mel ni dafa xëtt bàmmeelam, ñëw taxaw ni ma jàkk. Ndumbe Caam, kenn gënu koo yelloo woy wu ni mel ! Ma dem ba jànnaxe, di dégg baatu Mbañig Seen, di yëg it ni sama rangooñ yiy songee ndànk-ndànk samay xef, di toq-toqal ba nees tuut ma boqu ci kanape biy lox.

Waaye li may jooy yépp, yikkatuma benn yoon.

Taalif, taalif rekk la mën a doon. Daŋ koy jàng, mu yëngal sa xol, nga jàll ci beneen. Waaye su ma la nee sama xel a ngi woon keroog ci taalifu Àllaaji Gay bi, damay fen. Ñaata yoon laa jàngoon *Faatu Gay* lu jiitu loolu te defuma li mu ma def *Ojo de Agua* ? Njéeme, nammeel ak pàttaliku ñoo ma jooyloo guddig *Ojo de Agua* googu.

Ak it yërmaande.

Lépp nag jaar ci taalifkat bi.

Ndumbe Caam, ndax jaroon na sax muy taxaw ci kow suuf siy noyyi ? Masuta xam luy xaw a nirook bànneex. Dafa tayle woon àddinaam, di jéem a bégal doom yeek jëkkër ji ba xéy bés xol bi mbas ko.

Man miy wax, nag ? Caaroy sewal na ma ba ñuy dëj Caama. Fi ma toog ci buntu këram, kenn nanguwu maa tudd. Dëgg la, gaaraluñ ma wànte xéy-na loolu sax a ma doon taneel niñ ma dandee ni ku taq day, xasaw xunn ba noppi ñëw bokk ak ñoom jataay. Ma ni ci sama xel : "Maa tooñ sama bopp : mënoon naa tëju man kenn sama néeg, julli, ñaanal Caama."

Naqar woowu tamit, *Faatu Gay* yee na ko keroog.
Wéet ci xolu Caama.
Wéet *Ojo de Agua.*
Wéet ci woyu Àllaaji Gay wu daw yaram wi.
Taalif, kàddu yuñ takkal i laaf la.

— Wànte nag sa béréb bile liw na, Njéeme. Liw baa ngiy dugg ba ci sama biir yax yi, sama tànk yaa ngiy ruux.

— Nun de, nu ngiy bëgg a deek tàngaay.

— Sarax ma rekk indil ma mbàjj mu diis.

— Nangul ni yaay léebkat bi ba noppi ma soog lay muur.

— Ndekete nii nga soxore ! Meloo woon nii bu njëkk ! Xam naa bëggoo ma noppee léeb, waaye léeb lu mu neex neex du doy, dañ koy aj ba beneen.

— Dëgg la, Kinne. Te su dul dara yit, sa waxtu noppalu jot na.

— Te yow sax, xanaa du ëllëg la sa Bàrt Gómis miy jóge Njaaréem ?

— Ëllëg lay yegsi Sendikaa.

— Namm nga ko, moom… Waxal !

— Awma sa tont, kasara gi. Te nag ndoxu géej geek ndoxu dex gi mënuñoo wéy di jaxasoo ba abadan.

— Waxati nga dëgg, Pay. *Abadan daayiman-ndappar* !

— Luy loolu ?

— Lu ma ci xam, man mii ? Xawma lu kàddu yooyu tekki waaye moo tax ñu neex ma. Sooy nangu ni baat tekki na lii mbaa laa mu daldi lay takk yow ci sa bopp, fàtte la cib ruq, moom ci boppam mu yàqu ni cere ju ënn. Nun noo matadi rekk, Njéeme, ba tax noo bëgg waxloo sunuy kàddu fekk ñoom woy, woy doŋŋ a leen neex ! Déglul bu baax : *Abadan daayiman-ndappar* ! Léegi nag, maaŋ lay yewwisi waaye bii yoon, boo jógee ba delloo bunt bi, bul geestu. Démb la lépp raaf, tey soog a ñëw. Tabax yeek garab yi. Tund yeek dun yi. Newuma la dañoo màbb de, suuf si daldi ŋàyyeeku, di ŋar ni gaynde siibi, ne leen fuuf wann. Déedéet. Dañoo xéy rekk wéetaay sampu, lépp maasaloo, sutante dakk te nag seen asamaan soosu, war ngeen cee bàyyi xel. Xam naa li ngeen ko miin la, waaye

ni mu leen tiime noonu, demul dikkul, kéemtaan la, ak biddéew yeek jant beek weer wi, ñoom dañ fee yàgg sax ni leen jàkk te amu leen ci lu dul téen di séenu ba seen loos yiy bëgg a damm. Léegi nag, asamaan si lal na perkaalam ci kow ndox mi. Mu ngi weex tàll, ay rëdd yu ñuul, sew ruuj, di jaabante ci kowam, jaar càmmooñ jaar ndeyjoor, yéeg, wàcc : takkandeer yuy wéy di coow te kenn du dégg seen baat. Ndax xamoon nga ni léebkat bi tamit dinay tàbbi géej léeg-léeg ?

— Nga ni ma ?

— Maa la wax loolu…

— Bakkan bi njëkk a fóon léebam nag, fan lay tàbbi… ?

— Fa nga juumeeti, Pay. Sama léeb moom, fenn la dul tàbbi ! Ku yabu bañ a jëkkante naan fuuf-fuuf, di ko fóon ni jamono jañ Yaa Ngóone daan nax ca Tilaabéri ! Man, seen foofu laa leen di bàyyil léeb bi. Lu muy wutsi biir géej ? Lun ko fiy doye nun ñii ? Yaakaaroo ni tal nanu leneen ? Ku liggéey ba wàcc, noppaloo la war. Yaa aye, Njéeme. Yaay géej gi léebkat bi sànniy baat mu awu leen ; awu nga yit ay woyam te bi mu demee ba baat bi dee, wax të ko, yow doŋŋ yaa ko awu.

***Ñaaroo bu yàgg sax.*** *Tuutee ko tee mat juróom-benni junniy guddi : fukki at ak juróom, du fukki fan ak juróom.*

*Tés-téseek tekk-tekkaaral wéy di àndandoo… Wànte kan ci ñoom ñaar a jiitu ki ci des topp ci ?*

*Xibaar yiy xëccoo ndam li.*

*Ma limal leen ci benn rekk.*

*Doktoor Bitéy mi ngeen xam a doon wàcc i iskale, dëgg xollitu banaana, maraakiisam yu yànj ya rëcc ko, mu tarxiis ne mbàpp ci dër bi, jiital boppam, mu fàcc ni màngo bu ñor. Ndaw dëj bu réy ! Réew mépp am naqar : "jàmbaar ju ñeme woon dëgg dem na nii rekk !", "pólitigu Senegaal dootul saf xorom !", "gore te jub", "moo ko taxoon a bariy noon !" "yal na ko fa mu jëm gënal fi mu jóge !" "Amiin !"*

*Éy waay, Doktoor Bitéy ma daan raŋaley boppi jën di seeñu !*

*Sendikaa tamit, lu ngeen mën a xalaat rekk xew na fi.*

*Ndekete yóo, li may fanaanee luqatiy mbóoti Kinne Gaajo yépp, Daam Sàll a ngi sëgg ci sama janq bi. Noonu la fi ëmbale Dégén Sàmb, ma ni mukk duma dégg loolu, di daanu gàngiri, giñ ne dinaa yàq biiru gone gi, "gàcce gu tollu nii fan laa koy nettalee ? Ak wayjuri Dégén yi ca Kàmbéréen niñ ma wóoloo !"*

*Waaye bii yoon Bàrt Gómis fullaalu ma.*

*Dégén wësin, ñu tudde doom ji Yelen. Sama mer daldi giif ci saa si. Xadi-Leena Sàll, doomu Dégén Sàmb ak Daam Sàll, ñu koy woowe yit Yelen ni turandoom. Ana lu gën a neex lii ? Su ngeen ma gisoon keroog*

*ca ngénte la ! Dama wuuf liir biy jooy, di jooy, di jooy rekk tëwa bàyyi, mu mel ni dama dellu Ndar-Géej ca Site Wóweer ay at ci ginnaaw, sama Yelen ma dekki.*

*Dégén ak Daam nag, defuñu lu dul fey naar bi xoromam ndax ba yëf yi tàngee, ñépp jàmbu leen, mennum Bàrt Gómis doŋŋ a leen taxawu, di def lépp li war ci ñoom, su ma waxee mu ni ma yoonu kenn newul ci diggante ñaari gone yi, fàttaliwaale ma sunuy jafe-jafe bañ waree séy maak moom.*

*Lu fi xewati sama ginnaaw ? Pólitig rekk. Ndékkee pólitig, añe pólitig, reere pólitig. Kon, ci gàttal : dara lu bees xewu fi. Masàmba randu, Mademba riigu. Waaye Mademba, dañ koy wax nag te dee, masutoon a xalaat ne bés dina ñëw mu ne faax ci jal bi. Fit wi rëcc, mook soxnaam ñuy giroo cere ji, di ko caxat-caxatee, ku ci gën a fëqle sa moroom nga ne kii la !*

*Mbir maa ngoog : bi ma Kinne Gaajoy ubbil bunti Réewum Way-wéy yi, ma dem bay suux ci géejug lëndëm, Senegaal a ngiy wéy di soox.*

*Waaye ci lu gën a yéeme loolu lépp laa leen bëgg a maysi, yéen ñi ma nangoo gunge ba fii.*

*Mooy it li ma gën a ñor.*

*Ngañ-Dembaa may tax a wax.*

*Yéen a ngiy fàttaliku bés ba nu àndee Tilaabéeri, man, Lamin Jàllook Bàrt Gómis ? Ngañ-Demba waxambaane la woon, wàññiku rax-ci-dolli, lal keccax ak sexaw màrse di jaay. Tey muŋ ni noŋŋ ci boppu Péncum Ndawi Réew mi… Fi mu ne nii, su Njiitu Réew mi xéyoon karjaag, xol bi taxaw – Yàlla-tere-tereeti-ko ! – moo koy wuutu. Duy waxi neen, loolu la Ndeyu Àtte Réew mi tëral.*

*Amul bés bu ma wéeteek Ngañ-Demba te sàccuma di ko xoole catu bët ngir rekk mu wóor ma ni moom ci boppam laa janool ! Te li gën a yéeme moo di ne Ngañ-Demba ma ma xamoon Tilaabéree fi nekk ba tey. Soppiku na, gaa : loolu mënu cee ñàkk. Wànte xéyul rekk fees dell ak gereesu xar, di lëmësu ciy mbubb yu yaatu te xàññaaral ngir nëbb kollam, yaram wi newwiwul bay melax, Ngañ mbuxuriwul bay àppaat di waaj a fàcc ; Ngañ-Demba, xéewalu àddina gu jéggi dayoo ko bett wànte kenn du ne mu ngi nguuroo ka jaayu ndax yooyu amaluñ ko solo… Ngañ-Demba*

*daa xaw a jeex sax ndax lekkam bariwul ; soo waxee mu ni la "Sister, man xawma yii, seen ñami Tubaab yii day yàq biir rekk !"*

*Bés ba mu feeñee tele sol kostim bu ñuul, takk karwaat, surnalist yépp dañoo tiit ni "guléet ! Lu ko tax a génn ci sabadoor yu woyof yiñ ko mas a xame, mbaa du Lafañ bi daa am lu mu narati ?" Miin ngeen, yéen ñi jàng sama téere bi ba agsi fii, sunuy waxi kasaw-kasaw, nun surnalisti Senegaal yi, am na sax rajo bu jagleel kostimu Ngañ-Demba boobu li ñu tudde* Wax sa xalaat, *askan wiy woote, ñii di ko ndokkeel, laaw-la-cat Ngañ, xawma foo may dégloo waaye ni ngay dagge-laay benn la fi, ñeneen ñi di ko daggal ay saaga-ndey yu ñaaw, ba defe ngeen ni lafañ mën nanoo jaaxal nun, man Ñetti-Guy, fii ci Caaroy, laay woowe seen rajo séytaane boobu, lu baree-bari laa fi teewe, laajleen seen Ngañ moomu, xam na li may wax !*

*Lenn moom leer na ma : Ngañ-Demba, tagg yeek saaga yi la yemale. Booy seet sax danga naan ñi koy xas la gën a weg ñi koy jey ak a sibooru. Dafa fekk rekk mu xam ni lépp liñ koy jiiñ moo ko def. Mu ngiy jalgati alalu réew mi, di yàq, di dàjji. Ni ma leen ko fi junje ciy jamono, joyyanti, jubal ak yemale taxuñu Ngañ-Demba dugg ci làng gi, masul a sóoraale baadoolo yi. Te ñaawteef yooyu, dara xiiru ko ci lu dul fey askan wi ay boram ba wis ko. Bor yan noonu ? Xanaa ay naqari àddinaam.*

*Moo tax ku xam nit dëgg, su la nee jàkk am na yu lay njortloo ne kii du Ngañ ma woon : ni mu teel a magale ak niy kàddoom gàtte te képp kuy wax ak moom mu lay déglook dal, du la dog benn yoon. Soo janook moom muy wax ci tele bi, ànd ag sago su mat sëkk, wóolu boppam, dafa lay wóor ni Ngañ-Dembaak bayreem a maase. Moom it su ko neexoon mu ne "su ma juddu woon ca Lawbe ga sax, doon fa Maalaw !"*

*Waaye wax, wax dëgg ci la.*

*Ngañ-Demba rafetul xol. Xéy-na sax mënoon naa cee bañ a yegg, wànte du benn du ñaar bett naa ciy bëtam xeetu coxor wuy biral ni bóom mbaa bóomlu képp ku ko bëgg a xañ li muy yóotu, du dara ci moom. Ku xamoon Siléy Gaajook Kinne Gaajo, am na yu la dul jaaxal ci Ngañ-Demba.*

*Ñàkkul it ñu koy jàppale.*

*Lamin Jàllo mi ubbi rajook tele ci atum 2013 moo ci jiitu.*

*Ñu baree ngi naan Yàllaak moom su Ngañ-Demba amee doole ji mu am tey. Lamin, ni rakk la ko jàppe, ñu dem ba doon i xariti benn bakkan, mu leer ñépp ni ku jéem a dugg seen diggante yaa ciy des. Ku juum itam ba def leen noon, tàkk nga. Ñaari saay-saay yeey dàkkandoo, di soqendoo. Amul kenn ku leen mën a dékku. Njiitu réew mi sax, ngóor si sant Sàll, day muslu ci ñoom.*

*Wànte gëm naa ni su dee Lamin Jàllooŋ koy sotle bu baax it, fullay Ngañ-Dembaak i pexeem ñoo ko tax a yegg fi mu yegg. Laagoom bi sax da koo soppi gànnaay. Léeg-léeg mu mitiŋ ba ci digg bi, ni mbooloo mi : "Aywaleen mbokk yi, nan àndandoo capp tuuti, waay !", daldi tàmbalee wër géew biy tëb ak benn tànk bu baax bi, ñépp topp ciy soox, di yuuxoondoo "Ngañ-Lafañ, yaa ko yor ! Ngañ-Lafañ, yaa ko yor !"*

* * *

*Ci weeru oktoobar 2014, Lamin ak Ngañ ànd nañu seetsinu Sendikaa. Du woon guléet, gaa, ndax tàmm nañ fee ñëw, nuy dekkil sunu* Tilabéeri-by-night *gaak unk ba xawoon a saalitloo Lamin Jàllo, dàq ko néegam, mu dem jaaxaan ci ëtt bi, njugub yeek yoo yi ni ko du fii !*

*Wànte bii yoon, sama gaa ñi ñëwuñu ñoom ñaar kott, dañoo indiwaale seen gàngóor. Te ku xam Senegaal, xam ni gàngóoru Ngañ ak Lamin mënuta doon caaxaan ! Ñetti at a ngi Sendikaa di fàttaliku seen ngan li…*

*Bañ demee ba ci biir lanuy soog a xam, maak Bàrt, ni ñoo ko teyoon defe ko noonu.*

*Ndaw ngan lu xumb!*

*Takk-der yi yor kaaraange Ngañ-Dembaa ngi mel niy njéeréer ci gox bi ; géwél yaa ngiy tagg Siléy Gaajo ma bënnoon teen waa Tilabéeri di ca naan, tama yaa ngiy def ndoŋ-ti-ndoŋ, tëggkat yiy xaacu, diriyànkey Ndakaaru yi tamit kenn demul ñu des, ñoo ngi xeeñal bann Sendikaa ak seen litkoloñ ! Yëf yee ka takkarnaase ! Am géwél bu ma romb ni "Baax na daal ! Góor gi Uséynu Sekk mu* Rajo-Senegaal *daan na ko fi wax ñu koy ñaawal, waaye mu ngi nii tey, weddi gis bokku ci, ku ni nguur neexul danga cee bokkul !", ñeenti ponkal yéeg ciy càkkaabay mbiib ak a sànni seeni loxo fu nekk, woto yu rafet yi jiitle, fees fi dell, seeni boroom toog ci*

*ginnaaw di xaar. Di xaar lan ? Tus. Dara. Ma leen di gisaat, tey. Daanaka ñoom ñépp ay kàngami réew mi lañu, kilifa yooyu nga xam ne seen tànk du laal suuf te baadoolo yi duñ leen séen fu dul tele. Waaye tey moom, kenn sañu fee jaay lu amul : Ngañ-Dembaa xewle, ñépp a koy wuyusi, di ko sukkal di ko raamal. Bañ déggee ne Ngañ-Demba daa war a ñëw Sendikaa lañu ni du leen bàyyi mukk ginnaaw, daldi woo gaaw seen sófóor, mu topp Njiitul Péncum Ndawi Réew mi, gaare Sendikaa di xaar, mu jaral leen dëju ci seen otoy dajjant ba ba leen Ngañ-Dembay yewwi !*

*Ci dëgg-dëgg, caatu Ngóone Ñing beek Siléy Gaajoo ngi ci donkaasigeem !*

*Dañ agsi ci saal bi mook Lamin rekk, Ngañ siiñ, piis ma, ni :*

— Sister, *sunu Bàrt Gómis mee fi gën a mboŋ wànte tey maak Lamin jommal nan ko ! Mu ngi naan ci xel mi : "Waaw, lu ñaar ñii xewle bay alawle nii Sendikaa te daan làqu, daanaka, di fi ñëw, kenn du yëg ?"*

*Bàrt xaqtaay, jóg :*

— *Xaaral sax ma delloo bunt bi ba mën a dégg bu baax li ngeen nuy tontu !*

*Ma ni :*

— *Baax na ci sax, mu ngi mel ni Sendikaa gépp a dajaloo ci suufu palanteer bi.*

*Lamin Jàllo ne :*

— *Lin leen di yëgalsee réy doŋŋ... Ñii ngeen di dégg ñuy fecc ak a tàccu ci mbedd mi, xamuñ ne ñoo ngiy sargal ñépp ñi des ci suuxu* Joolaa bi *waaye looloo am. Ngañ, yaa def liggéey bu rafet. Kon yaa moom kàddu gi...*

*Man la Ngañ-Demba njëkk ni jàkk, boole loxo* yi :

— Sister, *yaa ngiy fàttaliku sunu guddig Tilabéeri ga ?*

*Ma daldi xam ci saa si fi muy jëmsi :*

— *Guddi googu lan njëkk a fanaan Tilabéeri, Lamin ak Bàrt dem tëri, maak yow doŋŋ nu des ci ëtt bi.*

— *Mu ngoog. Am na lun fa waxtaane keroog ci nit ak bàmmeelam.*

— *Meroon nga lool, Ngañ, ndax mënoo woon a nangu ni noon lanuy tollu ci Kinne Gaajo, du am sax bàmmeel.*

*— Mer moomu, fajal naa ko sama bopp. Dama xamul naka la sunu réew mii àttanee sànni ñaari junniy nit géej, fàtte leen fa... Loolu kenn masu koo gis fenn. Ay nit a nekk ci biir gaal gi, sunuy mag, sunuy jigéen, sunuy xarit, sunuy doom, waaye nun nu dumóoyu rekk, di xool fale. Xanaa ñoom, ni ay xaj yu médd la leen askanu Senegaal wi jàppe ? Kenn xamul lii lu muy niru. Man nag, sama waxu démb mooy sama waxu tey. Gis ngeen ni* Joolaa bi *dëppoo ci géej gi ? Dinañ ko fa jële. Suux na, dinañ ko suqali, tërali ko Kabrus. Nu ngi tey altine, àjjuma liggéey bi door. Lu mu laaj ci xaalis dinañ ko ci dugal waaye xabru bu mag-a-mag boobu, Senegaal soxla na ko...*

*Bàrt dog Ngañ-Demba :*

*— Xamuleen sax li ngeen def. Bi Senegaal dee Senegaal ba tey, dara masu fee xew lu ëpp solo suuxu* Joolaa bi.

*Ngañ-Demba yëngal ndànk bopp bi, ma gis ni kanam gi fasoo :*

*— Dara. Amul dara lu fi mas a ëpp solo suuxu* Joola bi. *Su dee nun ci sunu bopp dunuy mala, dafa war a feeñ ci sunuy jëf. Dégg naa ni amoon nay waaso Afrig yoo xam ni, su fa lu mel ni xewaan, dañu yokk rëdd wu bees ci seeni ñaas, di ko ko fàttalikoo. Nun it suuxu* Joola bi *waroon na noo jaral gàjj sunuy jë.*

*Ma ne ci sama xel : "Rakku Kinne Gaajo ji am na ndey, am na baay, waaye suuxu* Joolaa bee *ko jàngal àddina, soppi ko nii."*

*Mu jóg, jafandu ci bantam, mel ni kuy waaj a ñibbi.*

*Bàrt jaaxle, ni :*

*— Lu xew ? Sañ ngeen fee bañ a reere ?*

*Lamin Jàlloo ko tontu :*

*— Fàww nu yewwi ñii nu topp ñépp.*

*Ngañ-Demba ree :*

*— Tele réew mi yépp a ngi ci bitiy xaar. Dama leen di àgge xibaar bi ba noppi nu taal sunuy woto dem. Waaye su koñ biy féex, nuy delsi. Lu ngeen rëgal tey, sax ?*

*— Dangaa fàtte ni saa yoo ma ne daŋ fiy reersi baasi-salte laay dugglu !*

*Ngañ-Demba ni :*

*— Reyati ma,* Sister... *Man mii maay lekkal Kinne Gaajo wàllam !*

*Ngañ da doon jéem a kaf waaye nun ñépp seetlu woon nanu ni baat bi diise. Bàrt xam ni guddig ndam du guddig tiis ak jooyoo, daldi ne :*

— Sendikaa-by-night *waay !*
*Lamin Jàllook Ngañ-Demba reetaan, génn, songi mbooloo mi.*
*Bàrt xool ma, ma xool ko : ci dëgg-dëgg, Yàlla waxul kenn dara.*

* * *

*Li ci des, yéen a ma ko gën a xam.*

*Ñaari at a ngi xottu* Joolaa bi *dëféenu Kabrus, foo tollu di ko séen, mu xonq cuyy. Géej gi tegle nay at di muucu deretu way-lab yi, di seeñu seeni yax waaye ñu ni ñoo lànk, kenn du leen rey ñaari yoon. 1883 toqi deret. Ak benn. Bunu fàtte benn toqu deret boobu. Bunu ci fàtte benn, sax.*

*Réew mi ne : lu mettee nii masunoo dal, nan def lu kenn masuta def, nan dëjaat mbokk yi des ci* Joolaa bi.

*Alxemes ba alxemes delsi, taalifkat yeek woykat yiy fent, askan wiy fàttaliku way-lab yi, di leen ñaanal ci jàngu yeek ci jàkk yi, di leen balu àq tamit.*

*Bàmmeel bilee ka yéeme ! Bàmmeelu réewum lëmm ! Nit ñi jóge fépp ci Senegaal, ku nekk bind ci xottu gaal gi sa turi mbokk yi tëdd ci biir.*

*Ngañ-Demba geestu ma : "Bindal fii turu Kinne Gaajo", "yow nag...?", "man maay dendale turi Céndu Siiseek Kinne Gaajo. Masuma la koo wax, waaye Céndu sama waay dëgg la woon, daan nanuy jokkoo lu yàgg. Mas na ma ni : 'Ginnaw àddina tànk yi dañoo dëng, yow lafañ bi rekk yaa ko mën a duut ba mu mëq suuf. Bu kenn fees say bët, bul ñàkk fulla ba naaféq yi di la tee def li la neex. Doonal sa buuru bopp, Ngañ.' Kon xam nga ni Céndu Siise, man mii maa war a bind turam ci xottu* Joolaa bi."

Bubakar Bóris Jóob

# Bàmmeelu Kocc Barma

Njéeme Pay, taskatu xibaar bu siiw ci Senegaal, moo toog bés këram dégg ci rajoy réew mi ne *Joolaa bi*, bato bi daan lëkkale Sigicoor ak Ndakaaru, suux na. *Bàmmeelu Kocc Barma* day delsi ci jéyya ju tiis jooju, di sargal ñi ci faatu ñépp, di jéem a yeewaale yit askan wi ngir lu ni mel bañ noo dalati.

Waaye Njéeme yemul foofu : dafa nuy fàttali yit jaar-jaaru ndem-si-Yàlla ji Kinne Gaajo, fentaakon bu mag bu fiy taalifam yéemoon Afrig ak àddina si yépp. Ñoom ñaar nag, ay xariti benn bakkan, ay doomi-ndey, lañu woon, mu xamaloon ko lépp. Looloo tax Njéeme Pay di dànkaafu jàngkat bi, naan ko : bul jàppe *Bàmmeelu Kocc Barma* ni téereb nettali doŋŋ, téereb dekkali la tamit. Yokk na ci sax ne *"fey bor, féddali kóllëre ak sàmm sama kàddu ñoo ma ko tax a bind..."*

ISBN: 978-2-490146-00-0




EJO